**Фатих Кәрими**

(1870-1937)

# إستانبول مكتوبلرى

# Истанбул мәктүпләре

**Кирилл язуына күчерүчеләр:**

Якупов А. Ф. *(1–8, 17–70 мәктүпләр)*
Нигъмәтуллин Э. Г. *(9–16 мәктүпләр)*




Оренбург, «Вакыт» матбагасы, 1913 ел
Казан, 2022 ел

## Эчтәлек

Сүз башы....4
1 нче мәктүп. Юл мәктүпләре ....5
2 нче мәктүп. Юлдан....7
3 нче мәктүп. Одессада өч көн ....10
4 нче мәктүп. Истанбулдан....13
5 нче мәктүп....16
6 нчы мәктүп....20
7 нче мәктүп....25
8 нче мәктүп....29
9 нчы мәктүп....33
10 нчы мәктүп....38
11 нче мәктүп. Сугыш мәйданында ике көн....43
12 нче мәктүп....47
13 нче мәктүп....50
14 нче мәктүп....52
15 нче мәктүп....57
16 нчы мәктүп....60
17 нче мәктүп. Истанбулда шатлыклы хәбәрләр. Диңгез сугышы ....63
18 нче мәктүп....65
19 нчы мәктүп....67
20 нче мәктүп. Халидә ханым хозурында....71
21 нче мәктүп....71
22 нче мәктүп. Истанбул тәэссораты ....76
23 нче мәктүп. Әнвәр бәк янында ....78
24 нче мәктүп....80
25 нче мәкүп. Әхмәд Мидхәт әфәнденең җеназасында....82
26 нчы мәктүп....86
27 нче мәктүп....88
28 нче мәктүп....90
29 нчы мәктүп. Төрек уҗагында ....93
30 нчы мәктүп....96
31 нче мәктүп. Хөррият, мөсавәт, гадәләт....99
32 нче мәктүп....102
33 нче мәктүп. Өч сөальгә җаваплар....105
34 нче мәктүп....108
35 нче мәктүп....111
36 нчы мәктүп....114
37 нче мәктүп. Бөек мәҗлеснең карары....116

38 нче мәктүп. Инкыйлаб ....117
39 нчы мәктүп. Инкыйлаб көннәре ....121
40 нчы мәктүп. Морад бәк янында....124
41 нче мәктүп. Һәяҗанлы көннәр....126
42 нче мәктүп. Сугыш алдындагы хәлләр. Фикерләр вә манзаралар. ....129
43 нче мәктүп. Сугыш яңадан башланды ....134
44 нче мәктүп. Истанбул тәэссораты ....135
45 нче мәктүп. Хатыннар митингы ....140
46 нчы мәктүп....146
47 нче мәктүп. Хариҗия вә дахилия министрлары хозурында....149
48 нче мәктүп....152
49 нчы мәктүп....154
50 нче мәктүп....157
51 нче мәктүп. Хаккы паша илә күрешү....159
52 нче мәктүп. Фатыймаи Галия ханым хозурында ....163
53 нче мәктүп. Никяр ханым хозурында ....167
54 нче мәктүп....171
55 нче мәктүп. Бер француз профессорының тәхкыйре вә аның рәде ....173
56 нчы мәктүп. «Иттихаде тәрәккый» хөкүмәтенә каршы ихтилал ....175
57 нче мәктүп....177
58 нче мәктүп. Муса Казыйм әфәнде янында ....178
59 нчы мәктүп. Солых мәсьәләсенә ничек карыйлар?....182
60 нчы мәктүп. Тәлгать бәк ....184
61 нче мәктүп. Голәма тирәсендә....187
62 нче мәктүп. Мәхмүд Әсгадь әфәнде хозурында....189
63 нче мәктүп. Сәламлектә ....191
64 нче мәктүп. Истанбул тәэссораты ....193
65 нче мәктүп. Төркиядә икътисади эшләр ....195
66 нчы мәктүп. Габделхак Хәмид бәк....199
67 нче мәктүп. Төркиядә татарлар ....200
68 нче мәктүп. Шәйхелислам әфәнде хозурында ....203
69 нчы мәктүп. Истанбулда газеталар вә журналлар....205
70 нче мәктүп. «Бәгъсе бәгъделмәүт»....208
Бу китапта рәсемнәре вә кул язулары булган затлар....215

## Сүз башы

1912 сәнә[1], 29 октябрьдә мөхтәрәм Закир әфәнде Рәмиевтән «Вакыт» газетасы идарәсенә минем исемгә ошбу мәальдә[2] бер хат алынды: «Әгәр сугыш җиренә “Вакыт”ка мөхбирлек кылу өчен баруны зарур тапсагыз вә мөмкинлек булса, барырга ярый. Төрекчәгез өстенә французчагыз да булганлыктан, ихтимал ки, анда үзегезнең баруыгыз яхшырак булыр иде. Әгәр бару берәр сәбәптән тугры килмәсә, Истанбулдагы мөхбиребез Йосыф әфәнденең мөһимрәк вакыйгалар хакында телеграмнар[3] биреп торуын тәэмин итеп булмасмы? Мөхбир булып йөрүне, ихтимал, өстенә аласы килмәстер».

Һәрникадәр бу хат алынган вакытта болгарлар Чаталҗага барып җиткәннәр, алар Истанбулга кереп, яки төрекләр үзләре солых сорап, тиздән сугыш тукталыр төсле күренсә дә, бу күренеш заһири[4] генә булып, сугышның яки сугыш халәтенең байтак заманнарга сузылачагы бик ихтимал иде. Шул сәбәпле «Вакыт» идарәсе Закир әфәнденең бу фикерен бик мөнасиб[5] тапты вә минем Истанбулга китүемә карар бирелде. Озак исәпләп тормаенча, 1 ноябрьдә мин Оренбургтан кузгалып киттем вә 9 ноябрьдә Истанбулга барып кердем. Анда тәмам дүрт ай торып, 1913 сәнә, 18 мартта Оренбургка кайттым.

Мин барганнан соң сугыш җиренә мөхбирләрне җибәрмәдекләреннән[6], хәтта чаралар табып, мөсагадәсез[7] барылганда да күп файда китерү мөмкин күрелмәдегеннән[8] миңа мәктүпләремне Истанбулда торып язарга тугры килде. Шуның өчен бунлар[9] «Истанбул мәктүпләре» дип аталды да. Бу мәктүпләрдә ялңыз[10] сугыш хәлләре генә түгел, Төркиягә вә төрекләргә гаид[11] башка хәлләр вә башка мәсьәләләр дә бикадәрил-хәл изах ителергә[12] тырышылды.

Мин инде бу озын-озын мәктүпләр белән укучыларыбызны бик туйдырып бетергәнмендер дип исәпләгән идем. Әлбәттә, бу да булгандыр. Ләкин бу мәктүпләрне бик файдалы табучылар да булган икән.

Мин кайткач, Төркиягә вә төрекләргә даир бирелгән мәгълүмат өчен рәхмәт әйтеп, үземә күп хатлар килде. «Ачы булса да тугры яздың, безнең фикерләрдә зур үзгәреш ясадың, язганнарыңны тугры икәнлеге вөкугат[13] белән сабит булды[14], инде ул мәктүпләрне аерым бер рисалә шәкелендә бастырып чыгару кирәк иде», – диделәр.

Моның үзәренә «Вакыт» идарәсе бу мәктүпләрне аерым бер рисалә итеп басарга карар бирде. Бу рисаләгә «Шура»га яздыгым «Истанбул тәэссоратлары» да кертелде һәм Истанбулда күрдегем вә күрештегем бәгъзе бөек затларның рәсемнәре вә күп кул язулары да дәреҗ булынды[15]. Шөйлә ки, бу рисалә фаҗигь вөкугатның әлим[16] ядкәре булып чыкты.

---

[1] ел
[2] мәгънәдә
[3] телеграммалар
[4] тышкы
[5] кулай
[6] җибәрмәүләреннән
[7] рөхсәтсез
[8] күрелмәвеннән
[9] болар
[10] фәкать
[11] кагылышлы
[12] мөмкин кадәр аңлатылырга
[13] вакыйгалар
[14] исбатланды
[15] өстәлде
[16] әрнүле

## 1

## Юл мәктүпләре

1 нче ноябрьдә кич берлән Оренбургтан кузгалып киттем. Күз йомып ачканчы Самарада булдым. Фәкать күзне йомып ачу гына булды, йоклап булмады. Әүвәлән купеда дүрт кеше, бик тыгыз, һава әз иде. Җитмәсә тагын, иптәшләрнең икесе колонист немецлар булып, берсенең бөтен вөҗүде[1] карболовый кислота исеннән гыйбарәт иде. Соңра аңлашылды ки, бу кеше немецларның бер хуторларында авыл фельдшеры икән.

Икенче тарафтан, ислам вә төркилек дөньясы башына килгән фәлакәтләрне күзең берлән якыннан күреп язар өчен, шул фәлакәтнең тәмам оясына таба бару, вә тугрысын яздың исә, мөселманнарның күңелләрен рәнҗетергә мәҗбүр булу, ислам дөньясындагы рух күтәренкелеге, алардагы бер-берсенә ярдәмнәре, утыз гына ел элек көтүчелек иткән болгарларның хәзерендә «өч йөз миллион» мөселманнарның мәкаме хиләфәтләрен[2] дер селкетерлек дәрәҗәгә җитүләре, Македония болгарларының фидакарьлекләре вә шуның сәясендә ниһаять мәкасыйдларына[3] ирешүләре, Крит христианнарының һичбер мөманәгатькә[4] карамаенча, үз матлабләренә[5] тугры хәрәкәт итүләре, үземезнең исә, дин вә кан кардәшләремезнең мәҗрухларына ярдәм итәрлек дәрәҗәгә дә килә алмавымыз яки шуның рәтен таба алмавымыз, ислам хөкемдарлары һичбер вакыт бер-берсе илә аңлаша алмадыклары хәлдә, электән бер-берсе илә дуст булмаган дүрт Балкан хөкемдарларының вә Балкан милләтләренең лөзүме вакытында[6] дәрхаль[7] иттифакка килүләре[8] вә башка шуның шикелле хәлләр панорамада күренгән кебек бер-берсе артыннан күңелдән кичә, йөрәкне тырный баралар. Киткән саен үзеңне кечерәйгән күрәсең. Ниһаять, нуль булып каласың, чуалып дөньяда йөрүеңә, барлыгыңа эчең поша башлый. Мондый вакытларда йомылган күзләр инсанга рәхәт йокы бирми, бары гасабларны[9] бозып газапны гына арттырадыр.

2 нче ноябрьдә иртә сәгать 10 да поездымыз Самара вокзалында туктагач, иң беренче эшем башка бер урынга күчеп, немецларның тәнәффесне[10] буа торган карболовый кислота исләреннән котылу булды. Монда урыннар бушаган иде. Башка бер купега күчтем. Үзем генә идем. Тиздән яныма бер рус керде. Төзген кыяфәтле, күңелле генә бер кеше. Дәрхаль таныштык. Мигъдә[11] авыруын каратырга Берлинга, мәшһүр бер профессорга бара икән. Руслар безгә якын. Алар берлән тиз танышып, тиз аңлашып була. Әгәр бер такым Пуришкевичлар вә Милюковлар мәйданга чыгып, араны ачарга хезмәт итмәсәләр, Русиядә руслар илә мөселманнарның бик тату, бик рәхәт яшәүләренә инанырга бер дә манигъ[12] булмас иде.

Икенче бер купеда Мәскәүгә баручы төркестанлы бер кардәш бар иде. Аның берлән дә танышып алдык. Сүз сугыш өстенә күчте:

– Һа, бу хиффәт[13] болгарларның хәлләре бик яман булыптыр, – диде дә сөенеченнән беркадәр көлеп куйды.

– Ни өчен? – дим.

– Төрекләр аларны хәйлә илә Истанбул янына кадәр китереп тә, соңра артларыннан чолгап алып, һәммә гаскәрләрен кырачаклар икән. Болгарстан бөтенләй бетереләчәк икән, – диде.

– Бу планны сез кайдан белдеңез? – дидем.

– «Йолдыз»да укыдым, «Йолдыз»да. Бу газета һәрвакыт мөселман гаскәренең җиңгәнен күрсәтеп яза, әмма сезнең «Вакыт» газетасы ни өчендер төрекләрнең җиңгәнен күрсәтми калдыра бара. Менә Сәланиккә[14] дә сез греклар кергән, дип яздыңыз, әмма «Йолдыз» кермәгәннәр, дип яза, шуның өчен без ул газетаны бик яратып укыймыз... – диде.

---

[1] тәне
[2] хәлифәлек урыннарын
[3] максатларына
[4] каршы торуга
[5] таләпләренә
[6] кирәкле вакытта
[7] шундук
[8] берләшүләре
[9] нервларны
[10] тын алуны
[11] ашказаны
[12] тоткарлык
[13] акылсызлык
[14] Сәланик - Госманлы империяторлыгы составындагы шәһәр. 1912 елның 8 ноябрендә греклар тарафыннан алына. Хәзер – Грециянең бер шәһәре.

Каршымдагы бу кешенең диндар бер мөселман, хәмиятле бер төрек икәнлегендә шөбһә юк, ләкин диянәте заһири[1] калыптан вә хәмияте[2] дә җаһиланә тәгассыбтан[3] гыйбарәт икәнлеге дә күренеп тормакта иде. Мин буның берлән озын-озады сөйләшеп, кәкре фикерләрен туграйтып маташырга лөзүм[4] күрмәдем.

– Күрик инде, эшләрнең нәтиҗәсе ничек булып калыр, – дидем. Ләкин үзенә: – Траблус сугышы[5] вакытында кем җиңгән иде, ахыры ничек булып калды? – дия кечкенә бер сөаль бирдем.

– Һә, анда да төрекләр җиңеп торды. Соңыннан тик полицә[6] вә сәүдә эшләре генә итальяннарда калды, – диде.

Гәрчәктән[7], бу кешенең «Йолдыз»ны бик ихлас берлән укыганлыгы аңлашылды. Төркестанлы бер мөселманның бер газетаны бөйлә[8] дикъкать илә укуына сөендем. Ләкин рәфикымыз[9] «Йолдыз»ның укучыларны мондый хата фикерләргә төшереп калдыруына тәәссефтән[10] үземне тыя алмадым. Никадәр ачу булса вә никадәр яратмасалар да, хакыйкатьне һәрвакыт яшермәенчә әйтә вә яза бару файдалы дип игътикад иттегем[11] өчен, бер кыйсем халкымызның яңадан бер кат хата фикергә төшә баруы мәэюситемне[12] дәхи дә арттырды; Мәскәү, Варшаваларга барып йөрүче, руслар илә катнашучы мөселман сәүдәгәр һәнүз шул фикердә булынгач, иллә без һәнүз[13] җиңеләчәкмез икән, дидем.

Сызрань вокзалында башка бер яшь мөселман илә таныштым. Мәскәүдә каракүл[14] илә сәүдә итүче кафкасияле[15] Җәбраил әфәнде Касумов нам сәүдәгәр икән. Кокандтан кайтып килә. Үтәдән-биредән сөйләшкәннең соңында сүз тагын ук шул сугыш өстенә килде. Бу әфәнде төркестанлыга охшамый, әхвәлдән хәбәрдар. Кем җиңгәнен вә кем җиңелгәнен бик яхшы аңлый, фәкать бу җиңелүнең сәбәпләрен аңламый, шуны бик беләсе килә. Миллион ярымлык төрек гаскәренең җиңелүенә бу кеше гакыл ирештерә алмый, җир йөзендәге «450 миллион» мөселманның хәтерләре аз гына булса да игътибарга алынмауга, хосусән, башка вакытларда Төркиягә дуст күренеп килгән вә сиксән миллион мөселман тәбагага мәлик булган Әнгелтерәнең[16] Төркияне якламавына тәгаҗҗеб итте[17]. Ләкин үзенең сөальләренә үзе беркадәр җавап та бирде:

– Безем ислам дөньясы башына килгән бөтен бу фәлакәтләрнең сәбәбе гыйлемсезлектер, безне шул харап итте, – ди.

– Соң ни өчен христиан дөньясында гыйлем бар да, бездә юк, моның сәбәбе нидер? – дия соравыма каршы бик мозаффаранә[18] бер сурәттә вә үзенчә камил канәгать илә:

– Бак, әфәнде, буның сәбәбе безем муллаларымыздыр, безем яшь гомерләремезе низамсыз[19] мәдрәсәләремездә черетүчеләр – анлардыр[20], вә гыйлем җиренә бер такым сафсаталар илә башларымызны тутырып, хәяткә истигъдадымызы[21] бетерүчеләр кинә[22] анлардыр, безе заһир пәрәстлеккә[23] сәвекъ идеп[24], калебләремездә хәмияте миллия[25] уйгануга[26] манигъ булып

[1] тышкы
[2] динне яклавы
[3] җаһилләрчә фанатизмнан
[4] кирәк
[5] Италия белән Госманлы императорлыгы арасындагы Триполитания сугышы (1911-1912)
[6] полиция
[7] чыннан да
[8] шулай
[9] дустыбыз
[10] кызганудан
[11] ышанганым
[12] борчылуымны
[13] һаман
[14] куй бәрәннәренең махсус эшкәртелгән тиресе
[15] кафкасияле - кавказлы
[16] Англиянең
[17] гаҗәпләнде
[18] җиңүле
[19] рәтсез
[20] алар
[21] булдыклылыгыбызны
[22] гинә
[23] тышкы яктан табыну
[24] этәреп
[25] милләтне яклау
[26] уянуга

торучылар кинә анлардыр. Хөласа[1]: безем уемызы алар ехтылар[2]; бездә дә өйлә[3], Иранда, Мароккода вә Төркиядә дә шөйләдер[4]» – дия җавап бирде.

Мөселман дөньясының өе җимерелүдә ялңыз[5] муллаларны гына гаепләү, әлбәттә, хаклык түгелдер. Ә ул җимерүче кешеләрне үзләренә рәисе рухани итеп куючыларның да монда байтак гаепләре барлыгы кабиле инкяр[6] түгелдер. Христиан рәисе руханилары[7] христианлык дөньясының өен төзәтешергә ярдәм иттекләре хәлдә, җиһанның һәр тарафында төрле кавем вә төрле нәселләргә мәнсүб[8] булган мөселманнарның барысының да муллалары өй җимерүчеләр булуы үзе бер шаяне тәгаҗҗеб[9] эш булыр иде. Әлбәттә, мөселман дөньясының өе җимерелүдә дәхи дә тирәнрәк вә күбрәк сәбәпләр бардыр, вә безнең бөтен аксаган урынымыз да шул сәбәпләрне кәшеф итә[10] алмаенча, гаепне бер-беремез өстенә аударып гомер үткәрүдәдер.

Купеда янымдагы иптәшем рус бик күп укый, әз генә сулый. Сугыш хакында бик философиянә[11] мөхакәмә йөретә[12]: «Дөнья яратылганнан бирле бит ул шулай: бер хөкүмәт бетә, икенчесе була тора, сугышлар дәхи шулай искедән бирле булып килгән, булып торачак, анда хаклык вә хаксызлыкны тикшерергә урын юк, кем көчле, шул хаклы була; төрекләргә бит Анатулыда[13] да җир күп әле, әгәр игъмар итсәләр[14] аны, җәннәт хәленә китереп рәхәт көн күрергә мөмкин», – ди.

3 нче ноябрьгә каршы Пенза вокзалында янымызга бер студент керде. Мәскәү дарелфөнүненең[15] тарих вә әдәбият шөгъбәсен[16] икмаль иткән[17]. Гинә шул фәннәрне укыр өчен Германиянең Лейпциг дарелфөнүненә бара. Гаять нәзек вә тәрбияле яшь бер егет. Вокзаллардан газеталар алып керә, ләкин сугыш вә телеграм хәбәрләрен бик әз, аннан-моннан гына карап ташлый. Фельетоннарын, әдәби кыйсемнәрен[18] башыннан ахырына кадәр укып чыга, сөйләшсә, шул тугрыларда сөйләшә. Бөтен күңел берлән үз мәсләгенә бирелгән гыйлем әһеле. Мәсгуд[19] вә бәхтияр бер кеше.

– Немецча телне белмәсәм дә, анда баргач, дүрт айда өйрәнә алачагыма ышанам, масраф[20] өчен елга биш йөз сум җитә, бер еллык акчам бар, аннары Ходай Кәрим, бер рәте табылыр, – ди. Яхшы күңелле бу яшь егет үзенең истикъбален[21] яңа чыгып килә торган кояш шикелле яктылыклар вә хәрарәтләр[22] эчендә күрә. Хакыйкать бәхтияр сәгатьләре икән.

3 нче ноябрьдә көндез сәгать 2 ләрдә Тулага җиттек. Пересадка булды. Оренбургтан утырган вагоннан төшеп, Харьковка китүче поездга утырдым.

*Тула, 3 нче ноябрь.*

## 2
## Юлдан

3 нче ноябрь Тулада Оренбургтан килгән вагоннан төшеп, Харьковга китә торган поездга кердем. Бу Мәскәүдән тугры Ростовга бара торган поезд улып, миңа Харьковьта төшеп калырга лязем[23] иде.

Русия үзе бер мәмләкәт булдыгы хәлдә, төрле тарафлардагы юллары вә әүвәл юлларда йөрүче кешеләре арасындагы аермалар гаҗәпкә калырлыктыр. Ташкент юлында вә Оренбург тарафыннан килүче юлчыларның ит-май ашап тәрбияләнгәнлекләре гакыл вә фикерләрен бик басып кына,

---

[1] кыскасы
[2] ектылар
[3] болай
[4] шулай
[5] фәкать
[6] кабул ителүе ярамаган
[7] рухани рәисләре
[8] мөнәсәбәтле
[9] гаҗәпкә лаек
[10] ачыклый
[11] философияле
[12] хөкем йөртә
[13] Анатолия (Кече Азия); хәзерге Төркия урнашкан ярымутрау
[14] төзек итсәләр
[15] университетының
[16] бүлеген
[17] тәмамлаган
[18] өлешләрен
[19] бәхетле
[20] чыгымнар
[21] киләчәген
[22] җылылык
[23] кирәк

үлчәп кенә истигъмал иттекләре[1], көлүләре болыт астыннан чыккан кояш шикелле акрын гына, сирәк кенә булганглыгы күренеп тора иде. Мәскәү – Ростов поездына кереп утыргач та, гадәтән[2] башка мәмләкәт төсле тоелды: юлчыларның күбесе җәнүб вә шәрык[3] кешеләре; шатлар, рухлары күтәренке. Гөж итеп сөйләшәләр, шаркылдашып көләләр, берсеннән-берсе уздырып мәтайбәләр итәләр, ләтыйфәләр[4] сөйлиләр. Чәһрә вә сәймәләре[5] төрлечә булганлыгы шикелле, телләре дә төрлечә, һәммәсе дә русча сөйләшә. Урыны килгәндә, үз телләре берлән дә шыңгыр итеп җибәрәләр. Бунларның бәгъзеләре әрмәни, бәгъзеләре грузин, рус яки башка кавемнәргә мәнсүб халыклар, ләкин ни дә булса, итне азрак ашаучылар вә җәнүбнең бәрәкәтле кояшыннан вә яхшы һавасыннан күбрәк файдаланучы адәмнәр иде.

Үз күпемдагы адәмнәр илә тиз танышырга тугры килде: бунларның берсе Сухумда торучы бер грузин сәүдәгәре икән. Русча өстенә бик яхшы төркичә, французча сөйли. Берсе бик мөлаем бер рус офицеры; Кафкасиядә[6] кечкенә бер имениесе бар икән, шунда бара. Берсе Ростовда торучы бер грек сәүдәгәре, Мәскәүдән кайтып килә. Табигый, һәр кемнең кулында газета. Берәр генә дә түгел, хәтта икешәр-өчәрне алып кергәннәр. Бер-берсенеке илә алмаштырып укыйлар, аз гына сүз башланды исә, сугыш тугрысында булды. Балкан вакыйгалары һәркемнең дикъкатен шул дәрәҗәдә җәлеп итә икән.

Калын вә симез грек сәүдәгәре газеталырдагы телеграмнарны аз гына укый да:

– Вот как бьют турков, молодцы славяне! (Менә төрекләрне ничек тукмыйлар, тәхсин[7] славяннарга) – ди вә үзе җеп-җеп итеп рәхәтләнеп көлә. Тагын азрак укый  да, тагын ук шул сүзләрне әйтеп көлә, вә – Алар ник җиңмәсеннәр соң, король Пётр, чар[8] Фердинант, король Николай вә Георглар гаскәренең башында баралар, наследниклары гаскәргә команда итәләр, ә төрекләрнең солтаннары әллә кайда храмда качып ята, шаһзадәләренең исеме дә юк, разный Назыйм вә Мохтар пашалар, яшь вә карт төрекләр үзара низаглашалар, гаскәрләре кемне тыңларга вә нишләргә дә белмиләр, молодцы славяннар! – ди.

Грузин дә үзенең мөхакәмәсен бәян итә башлады:

– Беләсезме, – ди, – хәзер төрекләр ни өчен җиңеләләр? Алар Яурупада алты гасыр кадәр яшәделәр, әмма үзләре теләп Яурупа мәдәниятен вә мәгъмуриятенең[9] һичбер нәрсәне кабул итмәделәр, алардагы азмы-күпме мәдәният әсәре бар исә дә, гадәттә башкалар тарафыннан җәберләп кенә кертелгән нәрсәдер; кая аларда Болгариянең мәктәпләре, кая аларда Яурупаның университетлары, кая аларда Яурупаның тиҗарәте[10] вә сәнәгате? Яурупада яшәдең исә, аның мәдәниятен кабул итми мөмкин түгелдер, итмәдең исә, менә ахырда эш шулай була, төрекләр хәзер менә шуның җәзасын чигәләр, Яурупа халкы арасында яшәргә теләмәгән милләтләр, иң элек аларның мәдәниятен, мәгариф вә һөнәрләрен, низам вә интизамнарын[11] тәмамыйлә кабул итәргә тиештер. Әгәр кулдан килсә, японнар шикелле шуның өстенә үзенекен арттырырга ярый. Юкса алар арасында яшәү һич мөмкин түгелдер, – ди.

Грузинның бик җитди рәвештә сөйләнгән бу сүзләре үзәренә[12] офицер да газетасын куеп, сүзгә катнашты вә мөхакәмәгә кереште. Офицерның фикере генә башкачарак. Ул үзе ноктаи назарыннан[13] мөхакәмә йөртте. Аның фикеренчә: гаскәрлек ягыннан төрекләр Яурупа мәдәниятен тәмамы илә кабул иткәннәр. Төрек гаскәре немецлар тарафыннан өйрәтелгән. Төрек кораллары немецлар вә Яурупалылар тарафыннан эшләнгән. Төрек гаскәренә килгән вакытта: алар, һич шөбһәсез, иң чыдамлы, иң итагатьле солдат саналалар. Бу әллә ничә мәртәбә тәҗрибә илә беленгән мәсьәлә. Төрек солдатында хәзерге мәгънәсе илә милли рух булмаса да, аларда хәмияте диния[14] бик көчле. Аларның шул хисләре Яурупа гаскәрендәге милли рух җирен тотарга җитәрлектер. Төрек гаскәренең бу рәвештә җиңелүе, офицерның фикренчә, мәхз хөкүмәт идарәсендә тәртип вә гаскәр

[1] кулланулары
[2] гүя
[3] көньяк һәм көнчыгыш
[4] мәзәкләр
[5] йөз-битләре һәм кыяфәтләре
[6] Кавказда
[7] афәрин
[8] царь
[9] төзеклегенең
[10] сәүдәсе
[11] нигез вә тәртипләр
[12] җавап буларак
[13] карашлары
[14] диндарлык

башлыклары арасында иттихад вә интизам[1] юклыктандыр. Төрек гаскәрен җиңүче – болгарлар түгел, бәлки Төркия идарәсенең юлсызлыгыдыр.

Офицер үзенең рус-япон сугышында булганлыгын, вә анда да җиңелүнең сәбәпләре әүвәл заманда рус гаскәре арасында тәртип вә интизам итешмәвендә генә икәнлеген бәян итеп берничә мисаллар китерде. Хәзер төрекләрнең болгарлар тарафыннан җиңелүен һич көтелмәгән шикелле, әүвәл вакыт русларның японнар тарафыннан җиңелүләре дә һичкемнең хыялына килмәгәнлеген бәян итте. Соңра сүзне тагын хәзерге төрек гаскәре үзәренә күчереп диде:

– Мин үзем гаскәр булганлыктан, бу сугыш әхвәлен бик яхшы тәгъкыйб итеп[2] барамын вә аңлыймын ки, төрек гаскәре бик нык сугыша. Алар качалар, куркалар дигән сүзләр берсе дә дөрест түгелдер. Ләкин, икенче яктан, шунысы да күренә ки: бичара төрек солдатлары өчәр-дүртәр көн ач калалар, азык алдан бик күп хәзерләнгән, ләкин тәртипле рәвештә кирәкле урыннарга бүленеп куелмаган, я гаскәрнең алдында була да дошманнарга кала, яки артында бик ерак кала да, вакытында китереп җиткерә алмыйлар. Өчәр көн ач торган гаскәр никадәр итагатьле булса да вә никадәр сугышырга теләсә дә, хәлдән тая, егыла; теләр-теләмәс сафтан чыгарга мәҗбүр була. Мәҗрухлар вә авыруларны карау эше һәм Төркия гаскәрендә куллары, аяклары өзелгән бичара төрек солдатлары күбесенчә аны гади чүпрәкләр вә баулар илә үзләре урап куялар да, хәлләреннән килсә, тагын сугышка керәләр. Әгәр хәлләре бетсә, ярдәмсез-нисез шунда егылып үләләр. Шулай булган солдатны ничек гаепләргә кирәк.

Соңра төрек гаскәрендәге мылтыклар өч-дүрт төрле системада икән. Бунларның берсе берлән атарга өйрәнгән солдат икенчесе берлән атарга белми. Бунларның ядрәләре дә бер-берсенә башка төрледер. Сугыш башлангач та, запасныйларга корал таратылганда, кемгә нинди мылтык тугры килүе дикъкатькә алынмаган. Тарата биргәннәр. Бик күп гаскәрнең кулына үзләре ата белми торган мылтыклар тугры килгән яки ядрәләре башка система мылтыкныкы булып чыккан. Шул хәлдә булган гаскәр нишләсен? Табигый, әбтәр[3] агач чигенергә мәҗбүр буладыр. Моннан башка, мәсәлән: сугыш мәйданына запасный солдатларны төягән бер поезд бер станциягә килеп туктый. Аны Сәланиккәме яки Әдернәгәме җибәрергә һичкем белми. Истанбулга телеграм биреп сорыйлар. Җавап килми. Гаскәр шул станциядә бәгъзән өчәр көн көтеп, ач калалар, ачулары килә, әхлаклары бозыла башлый. Ниһаять, Сәланиккә җибәрергә әмер килә. Поезд китә. Бераздан соң янәдән бер әмер килә, аны туктатып Әдернәгә[4] җибәререгә кушалар... Менә шулай итеп көннәр үткәрелә. Әмма сугыш вакытында бәгъзән[5] бер минут әллә никадәр әһәмиятне хаиз[6] буладыр.

Офицер бунларны сөйләгәндә, грек сәүдәгәре әллә ничә мәртәбә тәмәкесен көйрәтеп алды. Торып йөреп килде, тәрәзәдән карады. Монда озын сүзләрне һич тыңлыйсы килмәгәнлеге күренеп тора. Ниһаять, түзә алмады:

– Офицер әфәнде, ихтимал ки, бунлар шулайдыр, ну бит славлар төрекләрне бәрәләр, кирәкләрен бирәләр, менә монысы факт бит инде! – диде. Офицер:

– Әлбәттә, анысы кабиле инкяр түгел, без шуның сәбәпләре хакында сөйләшәмез, – диде вә үзенең мөхакәмәсенә дәвам итеп, сүзне Төркия хөкүмәтенең идарәсенә күчерде. Аның фикеренчә: хәзерге төрек гаскәренең җиңелүенә иң зур сәбәпләрнең берсе дә Төркиядәге сәяси партияләр арасында бик шиддәтле низаглар дәвам итүе, хөкүмәтнең еш-еш алмашына торуы булган.

Мәсәлән: элеккеге хәрбия министры[7] Мәхмүд Шәүкәт паша дүрт ел буенча тырышып вә миллионнар сарыф итеп төрек гаскәрен рәткә куйган. Азык вә коралны үз планы буенча хәзерләгән. Аларны үзе тиеш тапкан җирләргә куйган. Азык вә корал складлары тирәсендәге офицерлар аның план вә тәгълиматына төшенгәннәр. Гаскәр бер гаилә булып, аңа караган вә ышанган. Әмма сугыш алдыннан өч-дүрт ай гына элек эш башыннан яшь төрекләрне вә Мәхмүд Шәүкәт пашаны куеп, хөкүмәт башына бөтенләй башка партия кешеләре (Камил паша кабинеты) килгәч, төрекләрнең кирәк мөлке вә кирәк гаскәре эшләрендә бик зур каргашалык (чуалчык) хасил булган. Яңа кабинет вә хәрбия министры Назыйм паша һәр җиргә үз партияләренә мәнсүб яңа кешеләр куйганнар. Хәтта главный штаб кешеләре алмаштырылып, әүвәлге планнар да бозылган. Әүвәлге планнарга бинаән куелган[8] тәртипләр барысы да файдасыз булып калган. Менә шул хәлдә башланган бер сугышта төрек гаскәренең никадәр авырлыкка төшкән булуы үз-үзеннән аңлашылмактадыр.

[1] бердәмлек һәм тәртип
[2] күзәтеп
[3] яраксыз, ким
[4] Эдирне (Адриаонополь) шәһәре
[5] кайчак
[6] әһәмияткә ия
[7] саклану (хәрбия эшләре) министры
[8] нигезләнгән

Грузинның мәдәният вә мәгариф ягыннан, офицерның гаскәрлек ягыннан сөйләгән сүзләре симез грекны байтак ялыктырды шикелле. Ул сүзне мөмкин кадәр читкә тартырга тырышты вә сүзне башкага күчерде.

4 нче ноябрьдә иртә сәгать 4 тә мин Харьков вокзалында төшеп калдым. Одессага китәчәк поездны өч сәгать көтәсе бар иде.

Бер стакан чәй эчеп башны әз генә йомшатып алганның соңында бу кягыдны[1] язарга утырдым. Яныма берәү килде дә:

– Абзый, әллә син мөселман буласыңмы? – диде.

– Әйе, – дидем. Сөйләштек; буфетта хезмәт итүче касыймлы бер мөселман икән. «Вакыт» мөхбире булып Истанбулга баруымны белгәч, минем берлән сөйләшергә бик һәвәсләнде:

– Конечно, сез беләсездер, вот ведь Чаталҗада ике көннән бирле страшный бой бара, вот результат ни булып кала инде, – диде дә тиз генә читкә китте. Бер-ике минуттан әйләнеп тә килде: кулына Харьковта чыга торган «Южный край» газетасы тоткан. Газета матбагадан[2] хәзер генә чыккан. Карасы да кипмәгән көенчә сатарга вокзалга китереп җиткергәннәр икән.

– Ну вот, яңа телеграмнарны карачыгыз, ни әйтә? – диде; карадык: ләкин төрек калебе өчен сөенечле хәбәр юк иде. – Ну, бунлар барысы да врут. Иншаллаһ, алай булмас әле. Яурупа уртасында биш державаның берьюлы бер мөселман хөкүмәтенә нападать итүләре прямо йөрәккә җәрәхәт бирә, – диде. Мин бик яхшы белдем ки, бу бичара фәкыйрь хадимнең[3] күкрәгендәге йөрәк – төрек йөрәге, тамырындагы кан – төрек каны иде. Кяшки[4] һәммә төрек углы шундый йөрәккә, шундый канга малик[5] булсачы, дидем.

*Харьков, 4 нче ноябрь.*

## 3
## Одессада өч көн

5 нче ноябрьдә иртә сәгать 9 да Одессага җитеп, Дерибасовская урамдагы «Большая Московская гостиница»га төштем. Аңлашылды ки, Русское обществоның пароходлары Одессадан Истанбулга атнасында бер-ике мәртәбә – пәнҗешәмбе вә якшәмбе көннәрендә – генә икән. Гәрчә Одесса илә шәрык лиманнары[6] арасында йөрүче, Австриянең «Люид», Франциянең «Messageries Maritimes» компанияләренең пароходлары булса да, алар күбесенчә йөк төяп йөриләр, юлчыларны аз алалар вә Истанбулда ваба булу мөнәсәбәте илә карантиннарга эләгүдән куркып, хәзерендә юлчыны бөтенләй кабул итмиләр икән. Бәс, миңа пароход көтеп Одессада өч көн торырга вә 8 ндә пәнҗешәмбе көн китәргә лязем булды.

Нә япмалы[7], зарар юк, хаҗиханәләре, Мөхәммәдгали шаһлары илә мәшһүр булган бер шәһәрдә күрәчәк нәрсәләр табылыр, вә өч кенә көн тиз үтәр, дидем. Вакыйган[8], бик тиз үтте. Менә бүген числоның сигезе. Бер сәгатьтән пароходка төшәмен.

Әгәр Одесса шәһәренең төзеклеге, байлыгы, мигъмарияте[9], халкының рухлылыгы, хосусән[10], бу шәһәрдә яшәүче 250 меңләп яһүди кавеменең тиҗарәт[11] вә сәнәгатьтәге фәгалияте[12] хакында язачак булсам, яки яһүдисе күп булган бу шәһәрне, мөселман күп булган башка берәр шәһәргә чагыштырып карасам, һич шөбһәсез, күп гыйбрәтләр алырга мөмкин булыр иде.

Хәтта монда яһүдиләрнең мәхз[13] үз масрафлары[14] илә идарә ителмәктә булган 800 ятаклы хастаханәләре хакында язсам, аңа яһүдиләрнең сәнәви йөз меңнәр илә масраф тоттыкларын вә бу хастаханәнең Одессадагы гомуми шәһәр хастаханәсеннән һәр җәһәтчә өстен вә мөкәммәл[15] икәнлеген тәгъриф кылсам[16] вә шуның артыннан иске Ташкент яки Бохара мөселманнарының хифзы

[1] кәгазьне
[2] типография
[3] хезмәтченең
[4] эх, әгәр дә! (бик нык теләп тә булмавына пошынуны белдерә торган ымлык сүзе)
[5] ия
[6] пристаньнары
[7] нишлисең
[8] чыннан да
[9] архитектурасы
[10] аерым алганда
[11] сәүдә
[12] эшчәнлеге
[13] фәкать
[14] чыгымнары
[15] камил
[16] тасвирласам

сыйххәт[1] вә хастаханә җәһәтенчә ни хәлдә булындыкларын хәтергә төшерсәм генә, инсанны хәйран калдырачак хәлләр күрелер иде. Шулай ук Одессада пайтәхет газеталары зурлыгында чыга торган «Одесскія новости», «Одесскій листокъ»ларның вә көндә икешәр мәртәбә басылып чыга вә берәр тиеннән сатыла торган «Одесская почта», «Голос Одессы»ларының вә сәгать саен басылып чыгып, әллә ничә ун меңнәр сатыла торган телеграммаларның күбесе яһүдиләр кулында булганлыктан, шул матбугат васитасы илә[2] аларның әфкяре гомумиягә[3] әллә никадәр тәэсир иткәләреннән бәхәс итсәм[4], вә шуның артыннан Казан, Оренбург, Уфа мөселманнарының рус матбугатыннан никадәр читтә торганлыкларын, һичбер нәрсәгә тәэсир итә алмаганлыкларны вә хәтта үзләре хакында басылып чыккан ифтираларны[5] гына да күбесенчә рәд итә[6] алудан гаҗиз икәнлекләрен хәтергә төшерсәм, һич шөбһәсез: без җиңеләмез, һәнүз җиңеләчәкмез диярга тугры килер иде.

Ләкин хәзерендә бөтен әфкяре гомумия Балкан сугышына юнәлгәнлектән, мин читкә ерак кереп китәргә тиеш тапмыйм. Ничек тә булса, шул сугышка даир[7] хәбәрләрне язып, шундагы галибият[8] вә мәгълүбиятьләр[9] һәм аларның сәбәпләре вә алыначак дәресләр хакында бикадерилхәл[10] мәгълүмат бирүне артык күрәмен.

Одесса Истанбулга бик якын. Диңгез аркылы бары бер тәүлеклек юл. Шулай тиз ирешә. Мин монда килгәч кенә, Истанбулдан кайткан кырымлы бер сәүдәгәр илә күрештем. Аңлы бер кеше икән.

– Нихәл, Истанбул янып бетмәдеме, христианнарны төрекләр үтереп бетермәделәрме әле? Рус газеталарына караганда, эшләр шулайга охшый бит... – дидем.

– Әфәндем, бырак, һичберсенә инанмаңыз, һәпсе дә яландыр[11], хәтта Истанбулда христианның борыны канатылган булса, «төрекләр христианнарны кырыр» дип менгәнче, Төркиягә бөтен Яурупа һөҗүм иткән булыр иде. Юк, әфәндем, бер шәй[12] дә юк. – дия җавап бирде.

Җиңелү мәсьәләсенә килгәндә, бу кешенең сүзенә бинаән[13], хакыйкатән хөкүмәт җиңелүне яшерә, ләкин халык үзе аны белә вә шул сәбәптән хөкүмәтнең хәбәрләренә ышанычсыз карыйлар икән. Кинә ошбу кешенең дидегенә күрә, төрекләрдә рух бик төшкән, өмидсезләнгәннәр, хәзерге хөкүмәтнең бу авырлыкларны башкарып чыга алуына ышанмыйлар. Халыкның яшь терекләрдә азмы-күпме өмидләре[14] булса да, хәзерге хөкүмәт аларга каршы бик каты тәдбирләр иткәнлектән[15], алар бернәрсә дә эшли алмыйлар. Хөкүмәт аларның кайсын тәүкыйф итә[16], кайсын төрмәгә яба, вә кача алганнары үзләре Яурупага качып котылалар. Беренче вә икенче парламентларның рәисе булган Әхмәд Риза бәк тә Парижга качып киткән икән. Гаскәр арасында ваба барлыгын бу адәм: «Дөрест, ләкин ул кадәр дәһшәтле рәвештә түгел», – диде.

Паспортымны виза иттерер өчен Одессадагы Төркия консулына махсус үзем бирдем. Ихтимал ки, күрешеп, әзрәк сөйләшерем, дидем. Мин барганда консулханәнең[17] кечте генә канцеляриясендә бәгъзесе фәсле, бәгъзесе ачык башлы берничә кеше үз өстәлләрендә язу илә мәшгуль иде. Паспортны кайд иттергәч[18]:

– Консул бәк илә күрешергә мөмкин булмасмы? – дидем. Түр өстәлендәге фәслә бер затны күрсәтеп:

– İşte konsul bey budur[19], – диләр. Карточкамны чыгарып тәкъдим иттем. Урын күрсәтте. Күрештек. Кайда вә ни өчен барганымны әйттем.

– Pek güzel, lâkin rica ederim, efendim, Rusyayı kuşkulandıracak нәрсәләр яза күрмәңез, siz kalem ve fikir sâhipleri buna pek ziyâde dikkat etmelisiniz, siz kendiniz yalnız mektebe ve maârife

[1] сәламәтлек саклау
[2] ярдәме белән
[3] иҗтимагый фикергә
[4] сөйләп бирсәм
[5] ялаларны
[6] кире кага
[7] кагылышлы
[8] җиңү
[9] җиңелүләр
[10] булдыра алганча
[11] *Әфәндем, ташла, һич берсенә ышанмагыз, бөтенесе дә ялган*
[12] әйбер, нәрсә
[13] сүзенә күрә
[14] өметләре
[15] чаралар оештырганлыктан
[16] кулга ала
[17] консуллыкның
[18] теркәткәч
[19] *Менә консул бәк*

yapışınız, mektep size her şeyi verir. Maârifli millet için hukuklu olmak kolaydır ama maârifsiz millete hukuk olsa da faydası yoktur, bakınız bizim hâlimize, ne günlere kaldık, başımıza neler geldi, bunlar hepsi, efendim, cehâlet belâsidir, câhil milleti hervakit şöyle yaparlar[1], – диде.

Дидем:

– Әфәндем, бүгенге телеграмда төрекләрнең Чаталҗада болгарны җиңеп, ун мең кешеләрне әсир алганлыклары вә берничә туплары[2] төрекләр кулына кичкәнлеге хакында хәбәр бар, бу хәбәр дөрестмедер, сезгә рәсми хәбәр юкмыдыр?

– Resmî haber yok, inşallah, efendim, dürüst olur. Allah verse de şöyle olsa idi. Hiç olmazsa askeri nâmusumuz bir kadar kurtulmuş olur idi, yoksa şimdi bizim için bu gibi galebelerden maddî bir fayda olmak ihtimâli yoktur, biz kaybettik (оттырдык) инде[3], – диде. Консул Гатыйф бәкнең мәэюсите[4] өмиденнән куәтлерәк икәнлеге чәһрәсендә[5] бик заһир[6] иде.

– Мәхмүд Шәүкәт паша, Җәвид, Җаһид, Җәлил бәкләрнең тәүкыйфләре хакында хәбәр бар, дөрестме гаҗәбә[7], аларның кабәхәтләре[8] ни икәнлеге мәгълүм түгелме? – дидем.

– Ne olacak, efendim, bizim bütün memleketimizi batıranlar, her şeyi berbâd edenler onlardır. Onlar ihtilâlcilerdir. Onlar yalnız bozmaya bildiler. Bozduktan sonra kendileri bir tarafa çekilip de yapmayı başkalara terketmiş olsalar ne iyi olurdu, lâkin öyle etmediler. Her şeyi kendi алларында tutmak ve beş on kişi bütün memleketi keyflerince idare etmek istediler. Bilirsiniz, bizim memlekette ne kadar çok türlü milletler vat, hepsinin hâtırlarını kırdılar, Avrupalıları da күченәдер, диләр, işte neticesi göz алдыңыздадыр, efendim[9], – диде.

Консул бәкнең бу сүзләренә бик әсаслы игътиразлар итмәк[10] вә сөальләре бирмәк мөмкин иде исә дә, бунлар минем максатымнан хариж[11] булып, минем өчен Төркиянең хәзерге әхвәле хакында, улдыкча[12] әһәмиятле бер урын тоткан бер төрек мәэмүренең[13] фикерен аңлау мәтлуб[14] иде.

Җиңелүнең сәбәпләрен сорадым. Ачык бер нәрсә әйтмәде.

– Bizim işlerimiz hervakit şöyledir, biz bir birimizle gavgâ etmeyı iyi biliriz âmâ iş bakmayı bilmiyoruz, biz hâzırlık görmedik, onlar hâzırlanmışlardır[15], – диде.

Одессада корбан гаете 7 нче ноябрьдә чәһәршәмбе[16] көн булды. Одесса имамы мөхтәрәм Сабирҗан хәзрәт Сәфаров ханәсендә Одесса мөселманнарының могтәбәраны[17] илә күрешеп, хәзерге хәлләремез өчен тәәссеф итештек вә киләчәктә әһле исламның хәле төзәлүе өчен теләкләр әйттек.

Мәҗрухлар[18] бакмак өчен Истанбулга баручы Гөлсем, Рокыя вә ике Мәрьям ханымнар да гаетне монда үткәрделәр. Бүгенге пароходта алар да сәфәр итәләр. Гөлсем ханым Камалова Чистайның мәрхүм Закир ишан хәзрәт кызы, Рокыя ханым Юнысова Петербургтан, Мәрьям ханым Ягъкубова Ташкенттан, икенче Мәрьям ханым Поташева Ростовтан булып, дүртесе дә Петербургның гали мәктәпләрендә тәхсилдәдерләр[19].

---

[1] *Бик яхшы, ләкин үтенәм, әфәндем, Россиянең кәефен җибәрәчәк нәрсәләр яза күрмәңез, сез каләм вә фикер ияләре моңа бик күп дикъкать итәргә тиеш, сез үзегез ялгыз мәктәпкә вә мәгарифкә ябышыгыз, мәктәп сезгә һәрнәрсәне бирер, мәгарифле милләт өчен хокуклы булу җиңел, әмма мәгарифсез милләткә хокук булса да, файдасы юктыр, карагыз безнең хәлебезгә, ни көннәргә калдык, башыбызга ниләр килде, болар бөтенесе, әфәндем, җәһаләт бәласедер, җаһил милләтне һәрвакыт шулай итәләр.*

[2] пушкалары

[3] *Рәсми хәбәр юк, иншаллаһ, әфәндем, дөрес булыр, Аллаһ бирсә дә шулай булса иде. Һич булмаса, гаскәребезнең намусы бер кадәр сакланып калыр иде, юкса хәзер безнең өчен моның кебек җиңүләрдән матди бер файда булу ихтималы юктыр, биз гаеп иттек (оттырдык) инде.*

[4] күңелсезлеге

[5] йөзендә

[6] күренә

[7] соң

[8] гаепләре

[9] *Ни булсын, әфәндем, безнең бөтен мәмләкәтебезне батырганнар, һәрнәрсәне бәрбад иткәннәр алардыр. Алар ихтилалчылар. Алар бары тик боза белделәр. Бозгач, үзләре бер тарафка чигелеп тә эшне башкалара калдырган булсалар, яхшы булыр иде, ләкин алай эшләмәделәр. Һәрнәрсәне үз алларында тотасы һәм биш-ун кешенең бөтен мәмләкәтне үз кәефләренчә идарә итәселәре килде. Беләсез, безнең мәмләкәттә никадәр күп төрле милләтләр бар, бөтенесенең хәтерләрен кырдылар, Яурупалылары да күченә, диләр, менә нәтиҗәсе күз алдыгызда, әфәндем.*

[10] төпле каршы килү

[11] тыш

[12] шактый

[13] дәүләт хезмәткәренең

[14] кирәк

[15] *Безнең эшләребез һәрвакыт шулай, без бер-беребез белән талашуны яхшы беләбез, әмма эш карауны белмибез, без хәзерлек күрә алмадык, алар хәзерләнгәннәр*

[16] чәршәмбе

[17] ихтирамлы кешеләре

[18] яралылар

[19] югары мәктәпләрендә укыйлар

Монда көннәр яхшы, һавалар җылы. Урамнарда тун берлән бүреккә караганда, пальто илә эшләпә күбрәктер.

Бу мәктүпкә шуны да гыйләвә итим[1] ки, Большая Московская гостиница тотучы кеше касыйм мөселманнарыннан Мөхәммәдгани әфәнде Байосыпов нам яшь кенә бер заттыр. Гостиница Одессаның иң әгълә[2] урынында вә беренче сыйныф мөсафирханәләреннән[3] санала. Эчендә 90 кадәр бүлмәләр бар. Һәрнәрсәсе мөкәммәл Яурупа ысулында, аренда хакы сәнәви[4] 26 мең сум тула икән. Бөтен Одессада берәү генә булса да бер мөселманның шундый яхшы эш тотуы күңелгә бертөсле булды. Мондый зур урыннарда Яурупа ысулынча эш йөртеп акча таба алу, һич шөбһәсез, алга таба бер адымдыр.

*Одесса, 8 ноябрь.*

## 4
## Истанбулдан

*Бугаз Эче[5]. Туп[6] тавышлары. Мөселман мәктәбе ачылмый кала. Американ мәктәбе бер урынына ике була. Истанбул каһвәханәләре тулы кеше. «Һиляле Әхмәр»[7] мәркәзи идарәсендә. Төрек ханымнары да эшкә керешкәннәр. «Һиляле Әхмәр» хастаханәсе, анда бер рус княгинясы. Истанбул идарәи горфиясе[8].*

* * *

9 нчы ноябрьдә җомга көн кич, безнең пароход Истанбул бугазына килеп кергәндә, сирәк-сирәк кенә туп тавышлары ишетелә иде. Одессада «Истанбулны болгарлар тупка тоталар икән» дигән хәбәрләрне ишетеп килгән кешеләргә җитә калды. Юлчылар: «Харап булдык, туп астына килеп керәмез бит», – дия башладылар. Әмма Истанбул әхвәлен белгән рум[9] вә руманиләр: «Курыкмаңыз, әфәнделәр, мөселманнарның Корбан бәйрәмедер, алар бәйрәмнең дүртенче көн икенде вакытынача һәр намаз вакытында туп аталар», – дип курыккан кешеләрне тынычландырдылар.

Һәйбәт җылы кояшның астыннан ике ягы да ямь-яшел бакчалар вә агачлардан гыйбарәт Бугаз Эченә килеп кергәч, зан итәмен[10] ки, бер кешенең дә күңелендә сугыш куркулары калмагандыр. Бугазның ике сахилендәге[11] әмсальсез[12] дәрәҗәдә матур манзаралар һәркемнең күңелен дә, күзләрен дә үзләренә җәлеп иттеләр. Йөз мәртәбә күреп үткән кешеләр дә йөз беренче мәртәбә булмак үзәрә[13], тагын ук шул әүвәлгесе шикелле һәвес берлән сәер[14] вә тамаша итәләр иде.

Бугаз Эченнән бераз килгәч, Анатулы ягында Кандилле дигән җирдә бөек тау өстендә фәүкылгадә[15] гүзәл манзаралы бер җирдә сабикъ[16] парламент рәисе Әхмәд Риза бәкнең тырышуы сәясендә Төркиядә беренче мәртәбә буларак тәмам Яурупа ысулында ачылырга хәзерләнгән кызлар мәктәбе солтанисенең[17] биналары моңаеп утыра. Бу бина вакытыйлә Назыймә солтан тарафыннан һәдия[18] ителгән вә аны мәктәп хәленә китерергә генә аның тарафыннан байтак кына акча да бирелгән икән. Әхмәд Риза бәк аңа башка җирләрдән дә күп иганәләр җыеп, биналарын яхшы ук, мөкәммәл сурәтендә эшләтеп бетереп, мәктәпне ачарга торганда, «Иттихад вә тәрәккый»[19] җәмгыяте эш башыннан төшү сәбәпле, уңнан да, сулдан да Әхмәд Риза бәккә һөҗүмнәр башланган: кызларымызны Яурупалылаштырачаклар, ул мәктәптә дин-диянәт булмаячак... дин бертакым сүзләр илә гавәм халыкны галәянга китергәннәр[20]. Аз калган, шуның өчен Әхмәд Риза бәккә һөҗүм итәчәк булганнар. Ниһаять, мәктәп ачылмый калган. Шуның өчен инде моңаеп, мөселманнардан

[1] өстим
[2] югары
[3] кунакханәләреннән
[4] елына
[5] Boğaziçi – Кара диңгез белән Мәрмәр диңгезен тоташтырган Босфор бугазы; Истанбул бугазы
[6] пушка
[7] «Кызыл Ай» гуманитар хәрәкәте
[8] сугыш вакыты идарәсе; гаскәр хакимияте
[9] грек
[10] уйлым
[11] яр буендагы
[12] мисалларсыз
[13] булсын өчен
[14] күзәтә
[15] галәттән тыш, искиткеч
[16] элекке
[17] солтан тарафыннан тотылган мәктәп
[18] бүләк
[19] «Иттихад вә тәрәккый» җәмгыяте – 1908 елгы революциядән башлап хакимлек иткән «Берләшү һәм прогресс» партиясе. 1912 елның җәендә хакимияттән читләштерелә.
[20] гади халыкның ачуын китергәннәр

инсаф көтеп утыра. Аның каравы, бугазның Рум иле һәм Анатулы[1] якларында ике җирдә Америка Кыз Мәктәпләре (американ колледжлары) гаять шәүкәт вә газамәт берлән кукраешып[2] утыралар. Бу американ колледж элек Рум иле тарафында бер генә җирдә иде. Соңра тәрәккый иткән[3]. Шәкертләре артып, анда гына сыймый башлаганнар. Чөнки соң елларда монда мөселман кызлары да күп кергәннәр. Хәзерендә йөзгә якын мөселман кызлары укый икән. Шуның өчен ибтидаи[4] вә рушди кыйсемнәрене[5] элекке урында калдырып, игъдади кыйсемене[6] Өскедар[7] тарафына ачканнар. Яурупалылашудан курыккан мөселманнарның инглизләшүдән курыкмаулары, балаларын халис[8] мөселман тәрбиясендә булачак бер мәктәпкә бирүдән курыкмаулары шаяне тәгаҗҗеб[9] түгелмедер!

Бугаз Эче тагын бераз килгәч, Анатулы ягында мәшһүр, гүзәл Бәкләр Бәге сарае[10] һич ихтиярсыз һәркемнең күзләрен үзенә җәлеп итә. Хәзерендә моның эчендә сабикъ солтан Хәмид тора, диләр. Янә бераз килгәч, Рум иле ягында Яурупаның мәшһүр биналарыннан саналган вә 40 миллион сумнарга төшкән «Чыраган» сараеның янган хәрабәсе, бәхете көйгән кеше кебек мәэюс вә мөкәддир[11] булып утыра. Бу моннан бер-ике ел элек янса да, төзәтергә керешмәгәннәр. Чөнки яңарту, төзәтү ясау илә маташырга бичара төрекләргә вакыт юктыр. Аларны әле дахилдән, әле хариҗдән[12] йөдәтә торалар.

Мәҗрух төрек гаскәриләрен карап «Һиляле Әхмәр»дә хезмәт итәр өчен Истанбулга килергә чыккан Гөлсем, Рокыя вә ике Мәрьям ханымнар илә пароходта сөйләшеп, Истанбулда инде һичбер буш кеше юктыр, ун яшеннән башлап җитмешкә кадәр кулына корал тотарлыгы – барысы гаскәрлеккә язылган, ватан саклау вазифасына крешекән, һәркем мал, милек вә гаиләсеннән ваз кичеп, «я намус, я үлем» дип мәйданга чыкканнар дия фарыз итеп килгән идек. Чөнки безнең назарымызда[13], хәзерендә Төркия башына килгән бу хәлләр фәүкылгадә мөһим тарихи дәкыйкалардан[14] гыйбарәт булып, алты йөз еллык бер дәүләте могаззамәнең харитасы[15] мәйданга куела, әгәр төрекләр хәзер үзләренең гаскәре вә милли намусларын коткара алмасалар, соңра эшләре бик начарга калуы якын ихтимал иде.

Пароходттан килеп ярга чыккач та, Истанбул манзарасы бөтенләй безнең фарызның хилафынча[16] чыкты. Шөйлә ки: Истанбул кәнарыннан[17] чыккач, Серкәҗе[18] вә Бабы Гали[19] урамнары буенча үтеп, «Мәсәррәт» отелена[20] барганда, урамның ике ягыннан һич санап бетермәслек дәрәҗәдә күп булган каһвәханәләрдә шулкадәр күп халык утырмакта иде ки, һич берсендә аяк басачак җир юк. Каһвәханәләрнең эчләре генә түгел, тышлары да тулган: эскәмияләре куеп, тротуарларга утырганнар. Гадәттә үтеп була. Барысы да гаять таза, шәп, матур төрекләр, гаять кибар киенгәннәр һәм бик ару сымак утыралар. Ихтимал ки, бүген бәйрәмдер дә, шуның өчен шулай утыралар да, дидек. Ләкин һәр көн вә Истанбулның һәр урамында хәл шулай икәнлеге соңыннан күрелде. Моның сәбәбен сораштык:

– Ne olacak, efendi, elhamdülillah, bizim muntazam askerimiz de çoktur, eğer erzâk yetiştirilirse, onlar da iyi muharebe yaşayabilirler[21], – диделәр. Вакыйган, игътираз итәргә[22] сүз таба алмадык...

Мәҗрухлар карарга килгән ханымнарымыз башта төрекчә яки французча яхшы белмәгәнгә һәм мондагы әхвәл илә таныш булмаганга күрә, хезмәткә урынлашулар хакында минем аларга

[1] Рум иле һәм Анатулы – Госманлы императорлыгының Румелия (Европа) һәм Анатолия (Азия) җирләре
[2] тәкәбберләрчә масаеп
[3] үскән
[4] башлангыч сыйныфлар
[5] урта сыйныфларны
[6] югары уку йортына әзерли торган сыйныфлар
[7] Üsküdar – Истанбул бистәсе
[8] саф, чын
[9] гаҗәпкә лаек
[10] Beylerbeyi Sarayı – госманлы солтаннарының җәйге резиденциясе
[11] күңелне төшерә һәм көендерә торган
[12] әле тыштан, әле эчтән
[13] карашыбызда
[14] мизгелләрдән
[15] Госманлы дәүләтенең картасы
[16] фаразларга туры килмәслек
[17] яр читеннән
[18] Sirkeci
[19] Bâb-ı Âli
[20] 1896 нче елдан бирле эшли торган кунакханә. Хәзер дә (2021 нче елда) үзләре хакында «The oldest Hotel of Istanbul's historical peninsula» дип язалар.
[21] *Ни булсын, әфәнде, әлхәмдүлилләһ, безнең монтазам гаскәребез күп, әгәр ризыклар җитештерелерсә, алар да яхшы сугыша алырлар*
[22] каршы килергә

кадирил-хәл могавәнәтем иҗаб итте[1]. Берлектә киттек «Һиляле Әхмәр» җәмгыятенең мәркәзи идарәсенә. Бу Мәхмүдия җаддәсендә[2], гүзәл бер бинада икән. Эченә кереп, мөдире доктор Бәсим Гомәр пашаны сорадык. Хәбәр бирделәр. Безне бүлмәсенә чакырды. Урта яшьле, гаять тәкәллефсез бер Яурупалы кыяфәтендәге адәмдәр. Башта французча сөйләшә башлады. Соңра безнең шималь[3] төрекләре икәнлегене аңлагач, төрекчәгә әйләндерде. Хәл вә максатны аңлаттык. Бик хуш кабул итте вә мәмнүниятлә изһар кылды[4]:

– Яшь вә зыялы мөселман ханымнарының бөйлә хиссият галия изһар кылулары зиядәсейлә шаяне тәбриктер[5], – диде. Ханымнарны мәҗрухлар бакмак өчен Һиляле Әхмәр хастаханәсенә куячагыны, анда Русиядән килгән бер рус хатыны, Һолландиядән килгән бер баронесса барлагыны вә бүгенгә генә Һиляле Әхмәрдә хезмәт итмәк өчен Венгриядән 15 хатын-кыз килеп дарелфөнүндәге[6] хастаханәгә җирләштерелдекләрене белдерде вә: – Сезне «Һиляле Әхмәр» мәркәзи идарәсендә хезмәт итүче төрек ханымнары илә дә таныштырыйм, – дия югары катка алып чыкты. Анда икеөч төрек хатыны утыра иде. Алар илә күрештерде. Фәүкылгадә мәмнүният изһар иттеләр. Яннарында чит мәмләкәт хатыннарыннан бер-ике мадам утыралар иде. Немецча вә французча сөйләшеп, бунларны русияле мөселман кызлары булдыкларыны вә мәҗрухлар карарга килгәнлекләрене белдерделәр. Һич көтелмәгән җирдә тәмам Яурупалы ханымнар кыяфәтендә русияле мөселман кызларын күрү аларның байтак хәйрәтләрен муҗиб булды[7].

«Һиляле Әхмәр» мәркәзи идарәсендә әллә ничә бүлмә, һәркайсында әллә никадәр кеше языпэшләп торалар. Бер-ике бүлмәсендә махсус ханымнар гына хезмәт итәләр. Берничә бүлмәләрендә иганә тарикыйлә[8] җыелган кием-салым, күлмәк-ыштан, тастымал, юрган кебек нәрсәләр өеп куйганнар. Үзенә махсус автомобильләре һич туктаусыз килеп-китеп тора. Һәйбәт экипажлар илә Яурупалы мадамнар да һич өзлексез кереп-чыгып торалар. Бунлар кайсы шуның үзендә, кайсы шөгъбәләрендә[9] эшлиләр икән.

Ниһаять, безнең ханымнар өчен тәгаен ителгән хастаханәгә киттек. Бу Истанбулда Мәрмәрә диңгезе буенда, Кадырга мәйданында гаять зур берничә бинальрдан гыйбарәт икән. Бу биналар эчендә элек акушеркалар мәктәбе һәм вәлядәтханә[10] булган. Ләкин сугыш чыккач, аларны мөвәкъкать[11] яптырып, мәҗрухлар өчен больница ясаганнар. Анда да ханымнарны бик гүзәл кабул иттеләр. Монда хезмәт итүче докторларның берничәсе ирләр булып, калган мәэмүрләр, хадимәләр вә мәҗрухларны караучылар – барысы да хатыннардыр. Минем газета мөхбире икәнлегемне белгәч, хастаханәләренең һәр тарафын вә мәҗрухлар яткан бүлмәләрен барысын да күрсәтеп чыктылар. Хастаханә бик пакь. Тәрәзәләре гаять зур булып ифрат якты. Бүлмәләр биек, һава күп. Мәҗрухлар өчен бик яхшы караватлар куелган. Караватларда йомшак вә пакь сырмалар вә һәйбәт одеяллар. Мәҗрухларның өст-башларына кигән нәрсәләре сөт шикелле ап-ак.

Бер бүлмәдә мәҗрух[12] офицерлар ята икән. Төрлесе төрле җирдән яраланган. Бер майорның сул күзенә ядрә тиеп, бөтенләй агып чыккан. Һич берсендә тавыш-тын юк. Гаять сабыр вә сөкүнәт[13] илә генә торалар. Кайсы кырын таянып тора. Хастаханәнең мөдире Жак Сухами атлы бер яһүди, докторлары әрмәниләр вә берсе Хәйдәрзадә Әхмәд атлы Багдадлы бер гарәп икән. Барысы да бик нәзакәтле вә хөсне[14] тәрбияләләр. Төрекчәдән башка дәха[15] французча сөйләшәләр. Бунлардан магада[16], мәхз[17] мәҗрухлар карау өчен Босна вә Һәрсәктән[18] Әхмәд Мөхәммәдович атлы бер мөселман доктор килеп, шунда хезмәткә кергән. Немецча, французча сөйли, төрекчә аз белә. Үз лисаннары бушнакчадыр[19].

[1] ярдәмче булуым кирәк булды
[2] проспектында
[3] төньяк
[4] канәгатьләнеп ачыклады
[5] югары хисләр кичерүләре күп тәбриккә лаек
[6] университеттагы
[7] аптыраш калдырды
[8] иганә юлы белән
[9] бүлекчәләрендә
[10] бала тудыру йорты
[11] вакытлыча
[12] яралы
[13] тынычлык
[14] яхшы
[15] тагын
[16] башка
[17] бары тик
[18] Босния һәм Герцоговинадан
[19] үз телләре босния теледер

Мәҗрухлар карар өчен Русиядән килгән марҗа илә дә шунда күрештек. Елизавета Николаевна, княгиня Оболенская диде. Үзенең асыл мәскәүле булып, соң вакытларда Тулада фельдшерлык итеп тордыгыны сөйләде. Яше утызлар тирәсендә булса кирәк.

– Русларда славлык хиссияте бу кадәр нык хөкем сөргән вакытта сез ничек анда бармаенча монда килергә исәпләдеңез? – дидем.

– Мин инсаният тарафдарымын, төрекләрне сөямен, төрекләрдән дустларым күп, шуның өчен монда килдем дә инде. Шул көннәрдә генә бу хастаханәгә Русия сәфиренең зәүҗәсе[1] мадам Гирс да килеп карап йөргән. Хастаханәне бик яратып китте дип, шушы княгиня әйтте. Хастаханәдәге хатын хадимнәр вә караучыларның берничәсе төрек ханымнары, калганнары да рум, әрмән, яһүди кеби төрле милләт вә дингә мәнсүб кешеләрдер. Бу хастаханәдә ике йөз мәҗрухлылык урын хәзерләнгән, ләкин әле тулы түгел. Мәҗрухлары 120 кадәрдер. Доктор Бәсим Гомәр паша үзе еш-еш монда килеп карап чыга икән.

Хәзергә Истанбулның заһирендә күрелгән манзара хакында да кыска гына берничә сүз әйтеп үтим:

Истанбулның һичбер җирендә трамвай, конка йөрми. Чөнки атлары гаскәргә, хадимнәренең күбесе солдатка алынган. Болай да атлар гаскәргә алынып бик аз калган. Шул сәбәпле извозчик табып булмый. Пайтәхет идарәи горфия астында булганлыктан, Истанбул тарафында кич сәгать 10 нан Галата вә Бәк Углы[2] тарафыннан сәгать бердән соң урамга чыгарга ярамый, тоталар, тәфтиш вә тәхкыйк[3] өчен алып китәләр. Шуңа күрә Истанбул тарафыннан кич сәгать 9 да урамнарда бөтен хәят бетә. Гаскәр вә патрульләрдән башка һичкем калмый. Ялңыз мәҗрухлар ташучы яки гаскәри хезмәттә булынучы автомобильләр генә әрле-бирле чабышалар.

Затән[4] Истанбул тарафында кич сәгать 6 ларда һәммә кибетләр ябылып бетә диярлек. Ашханәләр вә каһвәханәләр генә 7-8 ләргә кадәр сузыла. Монда гадәттән тыш янгын, тәртипсезлек вә христианнарга тию кеби нәрсәләрнең һич берсе булмаган. Бинаән галәйһи[5], бу хосуста Яурупа вә рус газеталарында күрелгән нәрсәләрнең барысы да хата вә ялгандыр. Ваба авыруы гаскәр арасында бераз бар исә дә, ишетелгән дәрәҗә көчле түгел вә көннән көн кимемәктә булдыгы аңлашыла. Шәһәрдә болай халык арасында ваба белән авыручылар тәүлеккә 30-40 кадәр булып, үлүчеләр шуның яртысы микъдарында булганлыгы һәр көн рәсмән нәшер ителә тора. Миллион ярым халыклы бер шәһәр өчен моның күп түгел икәнлеге заһир вә вакытыйлә[6] Петербургтагы вабаның никадәр күп тәләфат[7] биргәнлеге мәгълүмдер.

*12 ноябрь.*

## 5

*Солых мөзакәрәсе[8] башлану. Бу хакта Төркиянең фикере. Төрек газеталары ни диләр? Тәүкыйфләр[9]. Рәсми бәяннамә. Партия низаглары. Истанбул өметләре ничек?*

* * *

Хәзерге сәгатьтә Истанбулда иң мөһим саналган мәсьәлә икедер. Берсе солых мөзакәрәсе башлануы. Икенчесе «Иттихад вә тәрәккый» җәмгыяте әгъзаларының тәүкыйф вә хәбес ителүләре[10]. Монда газеталарда язылган сүзләргә вә аңлашылган хәбәрләргә күрә, берничә мәртәбә дә Яурупа дәүләтләре Балкан хөкүмәтләренең солых шартларын Төркиягә белдергәч, Камил паша кабинеты аларны кабул итәргә мөмкин тапмаган. Чөнки ул шартлар эчендә: Әдернә, Эшкудра, Манастир, Чаталҗаларның Балкан хөкүмәтләренә тәслим ителүләре[11], Анатулыдан гаскәр китерелүнең туктатылуы булган вә авыздан гына ишетелгән хәбәрләргә күрә, болгар гаскәренең парадный формада Истанбулга керүе дә шарт ителгән. Төркия бу шартларны кабул итәргә мөмкин тапмаенча, сугышны дәвам иттерергә әмер биргән һәм соңгы Чаталҗа сугышы

[1] илчесенең хатыны
[2] Galata, Beyoğlu – Истанбул бистәләре
[3] тикшерү
[4] инде
[5] шуңа күрә
[6] вакытында
[7] корбан
[8] солых киңәшүләре
[9] кулга алулар
[10] төрмәгә ябылу
[11] бирелүләре

Төркия өчен муаффәкыять[1] булган. Бу сугышта болгарлар җиңә алмаганнар гына түгел, бәлки яхшы ук нык җиңелеп, күп тәләфат[2] биргәннәр вә байтак җир кире чигенгәннәр. Шул сугышта булынып кайткан мәҗрух бер офицерны үзем күреп сораштым.

Сугышның ничек булганлыгын, болгарларның кайсы урыннардан чигендекләрен, күп тәләфатлары булганлыгын вә төрекләргә әсир төшкән бер болгар офицерының сүзенә бинаән, болгар гаскәренең азыгы бетеп, алты көннән бирле ач тордыкларын бәян итте.

Моның үзәрендә төрек гаскәре хәйли[3] рухланган. Анатулы тарафыннан яңа гаскәр килү дәвам итә. Гаскәргә азык вә корал җиткерергә һәм авыру вә мәҗрухларны ташырга бик җиңел. Чөнки Чаталҗа Истанбулга бер-ике сәгатьлек кенә җирдәдер. Әдернә һәнүз[4] бирелмәгән. Бәлки андагы төрек гаскәре берничә мәртәбәләр чыгып, болгарлар белән сугышканнар һәм аларның Чаталҗага азык вә корал китерә торган юлларын кискәннәр. Шулай булгач, эш гел төрекләр файдасына булырга, бинаән галәйһи[5] солых мөзакәрәсе башланмаска тиеш иде. Хәлбуки, 10 нчы ноябрьдә Камил паша үзе сугышны вакытлыча туктатып тору хакында болгар чары[6] Фердинандка телеграмма илә мөрәҗәгать иткән. 11 нче ноябрьдә аннан кабул җавабы килеп, элек ике яктан да хәзерләнеп куелган вәкилләр 12 нче ноябрьдә көндез сәгать 2 дә Бакчакөй[7] дигән җирдә каракаршы килеп күрешкәннәр. Һәр ике як бер-берсе илә танышып, рәсми тәкъдим иҗраэ кылынган[8]. Асыл мәсьәлә хакында сөйләшә башлау 13 нче ноябрьгә калдырылган. Бакчакөй Чаталҗа янында, төрек вә болгар гаскәрләренең арасында бер урындыр. Бу урынны хәзергә битараф санап торырга булганнар вә мөтарәкә[9] мәсьәләсен 48 сәгать эчендә озаелуы шарт ителгән. Төркия хөкүмәте үзенең кабул итә алачак иң соң шартларыны баш команданы[10] Назыйм пашага белдереп вә рөхсәт биреп куйган.

Мондагы төрек газеталары гел төрек гаскәренең муаффәкыятен язалар. Манастирне ташлап чыккан төрек гаскәре Җәвид вә Кара Сәгыйдь пашалар командасында Сәланиккә таба киткәннәр дип язалар. Озак та үтмәде, ул анда барып җитеп, Сәланиктәге юнан вә болгар гаскәренә шәһәрдән чыгарга ультиматум да бирде, диләр. Хәтта 12 нче ноябрьдә Истанбулда Сәланик яңадан төрек гаскәре кулына эләккән икән дип тә хәбәр шаигъ булды[11]. Болгар миноносецлары Төркиянең «Хәмидия» крейсерын яраласалар да, аны бик әһәмиятсез, диләр. Ул үзе Истанбулга сәламәт кайтып җиткән. Төзәтелер өчен тәрсанәгә[12] кертелгән. Атна–ун көннән тәмам төзәтелеп, яңадан эшкә башлаячактыр. Әмма болгар миноносецларының икесе бөтенләй баткан. Икесе бозылып, эштән чыкканнар имеш.

Соң бу хәлдә, Камил паша ни өчен Болгария чарына мөрәҗәгать итеп мөтарәкә сорый вә сугышны дәвам иттерүне тиеш тапмый? Һәрхәлдә, Балкан хөкүмәтләренең алган җирләреннән чыгарга разый түгелләре мәгълүм бит?

Бу сөальләрне монда сораган кеше дә юк, җавап биргән кеше дә юк. Газеталар кичә гел төрек гаскәренең муафәкать вә мозаффариятен[13], хәтта арасы берничә көн үтеп, тагын бераз гаскәр килгәч, Төрекләрнең Софиягә барып керә алачакларын язалар иде. Бүген исә алар онытылды. Гел солых мөөдзакәрәсен язалар. Шулкадәресе бар ки, гүя Чаталҗада җиңелгәннән соң Болгария хөкүмәте әүвәлге шартларын үзгәртергә күрсәткән. Назыйм паша да болгар гаскәренең Төркия хөдүденнән[14] кире чыгуын тәклиф итәчәк[15]. Мөтарәкә бары шуның үзәренә[16] генә булырга мөмкин, юкса сугыш дәвам итәчәк, диләр. Шулай язган газеталарны укып, каһвәханәләрдәге төрекләр, Төркиянең дошманнар тарафыннан алынган җирләре үзенә кайтарылуын өмет итәләр. Әмма

[1] уңыш
[2] корбан
[3] байтак
[4] һаман
[5] шуңа күрә
[6] царе
[7] Bahçeköy
[8] үтәлгән
[9] сугышны вакытлыча туктату килешүе
[10] командиры
[11] хәбәр чыкты
[12] рәтләү урыны; верфь
[13] өстенлек
[14] чикләреннән
[15] сораячак
[16] шуның өчен

каһвәханәләрдә гомер үткәрми вә гавәмне[1] юатып язучы газеталарның сүзләренә әһәмият бирми торганнары: җиңелдек, гаип иттек[2], эш фәна[3], диләр.

Аңлашыла ки: Чаталҗада төрек гаскәренең позициясе яхшы ук нык булса да, бары үзләре каршы торып мөдафәга итә[4] алу өчен генәдер. Тәҗавез[5] өметләре юктыр. Бераз көннәр үтсә, Анатулыдан яңа төрек гаскәре килеп, куәт кәсеб итүләре[6] мөмкин исә дә, теге якта да болгар, серб, юнан гаскәренең берләшеп Чаталҗага һөҗүм итү ихтималлары бик якындыр. Чанаккальга бугазы[7] тирәсендә юнан вә болгар гаскәренең хәрәкәтеннән моннан бер дә бәхәс итмәсәләр дә, ул якта да эшләрнең күңелле түгеллеге беленә. Манастир киткән. Сәланикнең кире кайтарылу ихтималы юктыр. Әдернәнең дә күпмегә кадәр чыдый алуы мәгълүм түгел. Әнгелтерәнең «Times» газетасы да мөмкин мәртәбә тизрәк солых ясап калырга Камил пашага тәүсыя итә[8] вә көн үткән саен солых шартларының Төркия өчен начарлана барачагын бик катгый рәвештә тәэмин кыла. Менә шундый сәбәпләр өчен хәзерге мөтарәкә мәсьәләсе башланган булып чыга. Ләкин бу мөтарәкә өчен куелган шартларның күбесе солых шартлары да булып табылачактыр. Бинаән галәйһи, моңа солых мөзакәрәсе башланды дип әйтергә дә ярый.

Ясалачак солыхның нәтиҗәсе Төркия өчен хәят вә мәмат[9] мәсьәләсе булганлыктан, төрекләрнең моңа фәүкылгадә[10] әһәмият бирүләре вә бөтен төрекнең йөрәге тетрәве лязем иде. Хәлбуки, монда бер дә алай түгел. Югарыда әйткәнчә, иң күп кыйсме[11] үзләрен юатып язучы газеталарның сүзләренә ышанып: «Иншаллаһ, хәер булыр, болгарлар кәнде[12] хөдүдләренә чигеләрләр», – дип торалар. Эшне аңлаган бик аз гыналар: гаип иттек, эшләр фәна гидиюр[13] диләр. Башкача артык кайгыру һәяҗан вә галәян[14] кеби нәрсәләр юктыр. Бәгъзе берләре дә: «Барыбер беттек инде, һич булмаса файдасызга төрек каны түгелмәсен, милләт акчасы әрәм булмасын, Төркияне коткара торган ирләр күрү безгә насыйп булмады, ни булса да булсын, урталык тизрәк тынычлансын», – диләр.

Шуны да әйтеп үтми хәл юк: төрек газеталарының тугры сүзле булганнары ябылып беткән. Калганнары исә хәзерге мәэмүрләргә риялы булып, гомумиятлә гел халыкны юата торган рәвештә генә язып торалар. Халык яратмаса да, ачы булса да, тугрысын языйк димиләр. Әфкяре гомумияне[15] үзләре ясарга тырышмыйлар, бәлки үзләре гавам фикере артыннан баруны тынычрак вә рәхәтрәк күрәләр. Шуның өчен әфкяре гомумия мәгълүм вә мөгаен бер мәҗра[16] буенча бармый. Кичә тегеләй хак булган нәрсә бүген болай хак була бара. Затән, идарәи горфия булганлыктан, нык язарга, нык сөйләргә вә үзе белгәнчә мөхакәмә йөртергә[17] газеталар өчен имкян[18] да юктыр. Шуңа күрә газеталарның гавам фикерен дә аералмаулары вә хөкүмәт эшләре хакында фикер вә интикад[19] бәян итә алмаулары бик гаҗәп тә түгел.

«Иттихад вә тәрәккый»челәрнең тәүкыйфләре мәсьәләсе монда атна-ун көннән бирле бөтен әфкяре гомумияне ишгаль иткән[20] һәм хәзерендә итмәктәдер. Хәзергә кадәр «Иттихад вә тәрәккый»челәрнең зур кешеләреннән дә ошбулары хөкүмәт тарафыннан тәүкыйф ителгәннәр: элек вакыфлар министры булып торган вә Анатулы исляхаты һәйәтенә[21] әгъза тәгаен ителгән Хәйри бәк, элек дахилия нәзарәте[22] вә «Иттихаде тәрәккый» җәмгыятенең баш секретаре булган Хаҗи Гадел бәк, сабикъ мәгариф нәзыйре[23] Әмруллаһ бәк, Җәлил бәк, элек Сәланик губернаторы булган Казыйм бәк, сабикъ Истанбул депутаты әрмәни Халәҗан әфәнде, нафига нәзарәте[24]

[1] гади халыкны
[2] оттырдык
[3] харап
[4] саклау
[5] басып керү
[6] казанулары
[7] Мәрмәр белән Эгей диңгезләрен тоташтырган Дарданел бугазы
[8] киңәш бирә
[9] яшәү һәм үлем
[10] гадәттән тыш
[11] өлеше
[12] үз
[13] эшләр начар бара
[14] дулкынлану һәм кайнау
[15] иҗтимагый фикерне
[16] юл, агым
[17] фикер йөртергә
[18] мөмкинлек
[19] тәнкыйть
[20] биләгән
[21] Анатолиядә реформалар кертү комиссиясе
[22] эчке эшләр министрлыгы
[23] элеккеге мәгариф министры
[24] җәмәгать эшләре министры

мөдирләреннән Сәлахеддин бәк, тыйб[1] факультеты мөдире Гаднән, телеграф мәркәзе мөдире Садыйк, сабикъ матбугат мөдире Фазлынәҗиб, әгъян баш кятиб сабикъ Исмәгыйль Мөштак, Мәҗлесе мәбгусан[2] баш кятибе Гасыйм, мәктәбе хокук шәкертләреннән хөкүмәт, почта вә телеграф назыйренең могавине[3] Фоад, сабикъ депутат Хәбип бәк вә доктор Габдуллаһ Җәүдәт бәкләр.

Күрелә ки, бунлар барысы да «Иттихад вә тәрәккый» фиркасенең иң олуг вә эшлекле адәмнәреннәндерләр. Бунлардан башка, «Иттихад вә тәрәккый» әгъзаларыннан сабикъ малия министры[4] Җәвид бәк, «Тәнин» мөхәррире вә сабикъ Истанбул депутаты Хөсәен Җаһид бәк, сабикъ парламент рәисе Әхмәд Риза бәкләр вә саир[5] бәгъзеләр алданрак Яурупага качып өлгергәннәр.

«Бунлар ни өчен тәүкыйф ителәләр икән?» – дип сорашканда, монда һәркем: «Әфәндем, күрмисеңмени башымызга килгәннәрне? Барысы да шул «Иттихад вә тәрәккый»чеįләр шомлыгыдыр, берничә кеше хөкүмәтне үз кулларына алдылар да, мәмләкәтнең астын өскә китерделәр. Бер яктан, мәмләкәттәге һәммә христианнарны биздерделәр, икенче яктан, бездән Яурупаның мәхәббәтен суыттылар, ә үзләре тизрәк сугыш башлыйк дип нәмаеш ясадылар, Бабы Галигә[6] һөҗүм итеп тәрәзәләрне ваттылар, хәзерләнеп бетмәстән элек хөкүмәтне сугыш башларга мәҗбүр иттеләр, соңра үзләре гаскәр арасына кереп, солдатларны сугышмаска котырттылар: хәзерге хөкүмәт барыбер инде мәмләкәтне сатты, юкка сугышып каныңызны әрәм итмәңез диделәр, аның өстендә мәмләкәттә ихтилал[7] чыгарып, хөкүмәтне яңадән үз кулларына алачак булдылар. Иштә бу көнге хәлләремезгә сәбәп барсы да алардыр», – дип җавап бирәләр иде.

Менә бүген бу хакта хөкүмәт рәсми бәяннамә нәшер итте[8]. Бу бәяннамә шул югарыда әйтелгән сүзләрдән гыйбарәт диярлектер. Хәтта тәүкыйф ителгәннәр арасында берсе падишаһны вә хөкүмәтнең зур кешеләрен бомба яки башка тарикъ[9] илә үтерүне үз өстенә алып фидаи[10] язылган вә аның бу эше полициянең тәхкыйкатеннән[11] аңлашылган имеш... Монда фетнә чыгарырга теләүчеләр хакында йомшак хәрәкәт итүне хөкүмәт аслән[12] җаиз[13] тапмаганлыктан, бунларны тәүкыйф итәргә вә тәфтиш бәгъдендә[14] тиешле җәзаларын бирергә тиеш тапмаган була...

Бу эшләрнең асылы-фасылы ничек булганлыгы хакында хәзергә зур мәгълүмат биреп булмый. Ләкин Төркиянең хәзерге дәһшәтле мәгълүбияте[15] «Иттихад вә тәрәккый» мохалифе[16] булган бер хөкүмәт вакытына тугры килде. Солых ясалып, аның әче нәтиҗәләре бөтен дәһшәтләре илә мәйданга чыккач, әфкяре гомумиянең хәзерге хөкүмәткә каршы ачуланачагы вә әз генә тәшвикъ итүчеләр[17] булса, аны күтәреп ташларга теләячәге заһирдыр[18]. «Иттихад вә тәрәккый»челәр мәйданда булган мөддәттә тәшвикъ итүчеләрнең алардан гыйбарәт булачагы да бик ачык мәгълүмдер. Шул сәбәпле хәзерге хөкүмәтләрнең бунлар хакындагы бу хәрәкәтне киләчәктә үзенең урынын сакларга тырышудан гыйбарәт булып каладыр. Төркиянең Рум иле кыйтгасын читләргә тәслим итеп солых ясаган бер хөкүмәтнең дәхи дә эш башында калуы куәт мәнфәгате өчен файдалымы, түгелме, яки теләсә дә кала алырмы – бунлар башка мәсьәләләрдер. Киләчәктә күрелер. Ләкин хәзергә куәт аның кулында. Йөзек кемдә исә, Сөләйман шулдыр.

Хөкүмәтнең «Иттихад вә тәрәккый»челәр хакында булган бу шиддәтле хәрәкәтне вә хөкүмәтнең идарәи горфия игълан итүен «Хөррият вә иэтиляф»чылар[19] газетасы булган «Тәшрих» (Гыйлемдар) бик мактап яза. Хөкүмәт «Иттихад вә тәрәккый»челәр кулында идарәи горфиягә каршы иң нык бәйләнүче газета шушы «Гыйлемдар» иде.

Төркиянең бүгенге хараплыкка төшүенә иң зур сәбәп шул үзара булган партия ихтилафлары икәнлеген, төрек гаскәрен болгарлар түгел, төркләрнең үзара тартышулары җиңдеген икърар

[1] медицина
[2] Депутатлар җыелышы – парламент
[3] ярдәмчесе
[4] финанслар министры
[5] һәм башка
[6] Bâb-ı Âli - Биек капка (Югары Порта); бөек вәзир сараена бирелгән исем
[7] революция
[8] белдерү таратты
[9] юл
[10] үз-үзен корбан итәргә әзер булучы
[11] хакыйкатьне ачыклау нияте белән тикшерү
[12] беркайчан да
[13] дөрес, ярый торган
[14] тикшерүдән соң
[15] җиңелүе
[16] көндәше
[17] кызыксындыручылар
[18] ачык күренә
[19] «Хөррият вә иэтиляф» - «Иттихад вә тәрәккый» фиркасенә каршы булган партия. Камил паша җитәкчелегендә 1912 нче елның октябрендә хакимияткә килә.

итүчеләр[1] монда күптер. Хосусән[2], зыялырак кыйсемнәре шуны беләләр. Ләкин партия ихтилафына шулкадәр камарланганнар ки, мәсәлән: әгәр хәзер дә «Иттихад вә тәрәккый»челәр эш башына китерелеп, бөтен дошман гаскәрне хөдүдтән куып чыгарачаклары аермачык мәгълүм булса билә[3], аларның мохалифе булган партия катгый сурәттә разый булачак түгел, «Иттихад вә тәрәккый»челәр васитасыйлә[4] котылудан исә, Балкан славлары тарафыннан йотылуны тәрҗих итәчәктер[5].

Менә шуның өчен дә урта сыйныф бер кыйсем гакыллы гына сәүдәгәрләр вә битараф төрекләр моннан соң да үзләренең истикъбальләренә[6] өметсез карыйлар. Белмим, без уйганырмызмы[7] икән, Азиягә чыксак та, шул хәлемез дәвам итмәсме икән диләр.

*13 ноябрь.*

## 6

*Чаталҗага мөхбирләрне җибәрмиләр. Хәрбия нәзарәтендә[8]. Анатулы гаскәре. Күңелләләр. Мәктәпләрдә вә мәсҗедләрдә. Яралы бер солдатның сүзләре. «Иттихад вә тәрәккый»челәр. Сугыш җирендәге болгар һәм мөселман авыллары. Истанбулда. Мәшрутиятьне[9] бетерү хәбәре. Мөтарәкә мәсьәләсе. Иттифакы мөсәлләс[10] вә Иэтиляфе мөсәлләс[11]. Газета хәбәрләре.*

Сугыш мәйданына Чаталҗага китәргә рөхсәт сорап, хәрбия министрлыгына мөрәҗәгать иткәнлегемне язган идем. Берничә васиталар аркылы үткәннән соң, ниһаять, 13 нче ноябрьдә хәрбия министрының мөшавире[12] Фоад паша хозурына кердем. Мин кергәндә, аны көтеп торучы офицерлар бик күп иде. Аларның эшләре бетеп, нәүбәт[13] миңа җиткәнче берәр сәгать үтте. Фоад паша кыска гына буйлы бер кеше. Башында гаскәри бүрек. Күзендә күзлек. Зур залда бер өстәл янына утырган. Янында телефон. Минут саен, әле аннан, әле моннан үзе белән сөйләшә торалар. Офицерларның кулларында кәгазьләр бар. Үз нәүбәтләре җиткәч, шуны китереп бирәләр. Фоад паша тиз генә укый да кәгазьнең читенә бер нәрсәләр язып, үзләренә кайтарып бирә тора. Сөйләшүфәлән бик әз.

Нәүбәт миңа җиткәч: үземнең русияле бер газета мөхбире булганлыгымны вә сугыш мәйданына Чаталҗага китәргә теләдегемне бәян итеп, шуңа рөхсәт бирелүен үтендем. Бу 13 ноябрьдә иде.

– Мөхбирләргә анда барырга рөхсәт бирелми, электән барганнарын да кайтардык, затән хәзер анда сугыш юктыр, әгәр яңадан башланса, ул вакыт күрермез, – диде. Табигый, моңа игътираз итәргә[14] мөмкин түгел иде. Тәмәнни иттем[15], чыктым. Соңра Чаталҗага бөйлә хосус сурәтендә карап кайтыр өчен генә бару мөмкин булмасмы дип рөхсәт сорарга мәркәз командалыгына кердем. Бу да шул ук хәрбия нәзарәте даирәсендә иде. Үз тәбәгамыздан[16] мәйдане хәрбидә[17] кардәшыруглары булган кешеләргә рөхсәт бирергә мөмкин исә дә, чит тәбәга кешеләренә бирелмидер, диде. Монда да эш булмады. Чара юк. Шул сәбәпле хәзергә моны кичектерергә тугры килде. Филхәкыйкать[18], рөхсәтсез-нисез барып, хосусый сурәттә генә йөреп кайту мөмкин икәнлеге аңлашылса да, мин моны муафыйк[19] күрмәдем. Хосусән, ике-өч көн элек кенә Кафкасиядән[20] килгән бер мөселман офицеры, христиан ике иптәш илә шпион сыйфатыйлә тәүкыйф

[1] тынучылар
[2] аерым алганда
[3] хәтта
[4] булышлыгы белән
[5] өстен күрәчәк
[6] киләчәкләренә
[7] уянырбызмы
[8] саклану (хәрбия эшләре) министрлыгында
[9] конституцияне
[10] «Өчлек берлеге» хәрби блогы: *Германия, Австро-Венгрия, Италия*
[11] «Антанта» хәрби блогы: *Бөекбритания, Франция, Россия*
[12] киңәшчесе
[13] чират
[14] каршы килү
[15] үтендем
[16] подданныйларыбыздан
[17] сугыш мәйданы
[18] чынлап та
[19] яраклы
[20] Кавказдан

ителгәнлекләре газеталарда язылып чыккан иде. Әҗнәби[1] тәбәгасе булгач, шөбһә төшерер ихтималы булган урыннардан саклануны тиеш таптым.

Мөнәсәбәт килгәндә, хәрбия нәзарәтендә күргәннәрем хакында берничә сүз әйтеп үтим:

Төркиянең хәрбия нәзарәте Истанбулның Бәязид мәйданында гаять зур бер даирәдер. Моның ишек алды мөрәббәгъ[2] берничә чакрым зурлыгында булса кирәк. Бинаклары да күп вә зурлардыр. Мин барганда, кирәк биналарның эчләре, вә кирәк ишек алды лыгрым тулы гаскәр вә офицерлар иде. Ишек алдында әллә ничә җирдә гаскәр өйрәтәләр. Буларның күбесе яңа җыелган күңеллеләр яки Анатулыдан китерелгән запасныйлардыр. Күңелле фиркаләр әллә ничә төрле кыяфәт вә шәкелдә дүрт–биш йөз кешедән гыйбарәт бер фирканең уң беләкләренә киң бер лента илә эре иттереп «Дагъстан күңеллеләре[3]» дип язылган. Икенчеләр фирканекендә «Курд күңеллеләре» вә башка берсендә «Әрзурум күңеллеләре» дип язылган иде. Курдлардан берничә хатынның да ирләр шикелле күңелле булып гаскәрлек итәргә килгәнлеген сөйләделәр. Дарелфөнүн талибләреннән гыйбарәт күңелләләр дә шунда мәш килеп өйрәнәләр. Бөтен даирә эче кырмыска кебек кайный.

Әллә ничә җирдә туплар хәзерлиләр, мылтыклар бушаталар яки төйиләр. Хөласа[4]: искитәрлек бер фәгалиять[5] хөкем сөрә. Шул көннәрдә генә Германиядән йөз утыз биш туп китерелдеген дә нәкыль иттеләр[6]. Даирәләрнең кырыйларында зур казармалар бар. Һәркайсының эченә кереп карап йөгердем, аяк басачак җир юк. Гаскәр тулы. Ләкин киемнәре-кыяфәтләре шулкадәр мөхтәлиф[7] ки, әйтеп бетерерлек түгел. Кайсы фәсле, кайсы бүрекле, кайсы чалмалы, кайсы башына башлык ураган, кайсы хаки төстә фәс кебек чуксыз нәрсәләр кигәннәр. Казармаларның кайсында ашап утыралар, кайсында музыка уйныйлар, кайсында да мәсҗед бүлмәсендә гөжләтеп намаз укыйлар.

Мин Истанбулга килгәннән бирле һәр көн Анатулыдан әллә никадәр гаскәр килеп, Серкәҗе вокзалыннан Чаталҗага[8] таба озатыла тора. Бу вокзал мин торган «Мәсәррәт» отелена күрше генә булганлыктан, һәр көн күрергә тугры килә. Бунлар кичкә таба караңгы төшкәч җибәреләләр. Бөтен урамнарны яңгыратып җырлыйлар. Бунлар әле үз киемнәрендә була. Кулларында корал-фәлән юк. Кием вә коралны чамасы сугыш мәйданына якын җирдәрәк бирә торганнардыр. Араларында бик яшь бала гыналары булган шикелле, яхшы ук өлкән вә картлары да бар. Бунлар киткәндә, урамга халык җыела. Ике яктан карап сәер итеп торалар. Мөселманнарның бунларга чын күңелдән мәхәббәт итеп вә әллә никадәр өметләр баглап караганлыклары әллә кайдан беленеп тора. Бәгъзеләре мөтәэссир[9] булып, күзләреннән яшьләре тама. Әмма үзара пыш-пыш сөйләп, күбесенчә истиһзаи рәвештә[10] тәбәссем итеп[11] калучы греклар вә әрмәниләрнең ничек караганлыклары дикъкать иткән кешегә бик мәгълүмдер.

Йосыф әфәнде Акчурин йөзбашлык рөтбәсе[12] белән сугышка киткән, Чаталҗа янында Хадим көендә[13], диделәр. Аның иптәше сабикъ Кютахья[14] мәбгусы[15] Фәрид әфәнде дә киткән. Бу кеше һәм Төркия вә Париж дарелфөнүннәрен икмаль иткән[16] бер заттыр.

Дарелфөнүн таләбәсе белән күңелле язылып, Чаталҗа сугышында булынган Гариф әфәнде Кәримов дүрт мәртәбә сугышка кергән, ахырында 9 нчы ноябрьдә кулыннан яраланып, Истанбулның тышында Зәйтүн Борыны[17] хастаханәсенә китерелгән. Җәрәхәте хәвефле Гали бәк тә күңелле булып сугышка килгән. Бүген генә мәйданы хәрбигә китте. Кием-салымнары һәркайсын үзе алган. Гимназия тәрбиясе күргән, 25 яшьләрендә мәһабәт вә гүзәл бер егеттер. Гомумиятлә[18] Русия мөселманнарыннан күңелле булып йөз кадәр кеше килгәнлекне сөйлиләр. Хәзер монда ибтидаиләрдән[19] башка һәммә мәктәпләр тәгътыйльдер[20]. Күбенә хасталар куйганнар. Шәһәрдә ваба

[1] чит илнең
[2] шакмаклы; квадрат
[3] теләк белдерүчеләре
[4] кыскасы
[5] 1) эшлеклелек; 2) эшчәнлек
[6] сөйләп бирделәр
[7] төрле
[8] Çatalca
[9] тәэсирләнгән
[10] мыскыл итәрлек
[11] елмаеп
[12] дәрәҗә; звание
[13] Hadımköy
[14] Kütahya
[15] депутаты
[16] университетларын тәмамлаган
[17] Zeytinburnu
[18] гомумән
[19] башлангыч сыйныфлардан
[20] ялда

булганлыктан да мәктәпләрдә укуны туктатканнар. Истанбул тарафында һәммә театрлар вә кинематографлар да ябык. Айя-София, Нуры Госмания, Солтан Әхмәд, Сөләймания, Вәлидә җәмигы кебек Истанбулның зур вә мәшһүр җәмигъләренең ишек алдына Кырык Кәлисә[1] вә Лүләборгаз[2] сугышларыннан кире кайткан гаскәрләрне тутырганнар. Араларында авырулары вә хәтта вабалылар да бар, диләр. Җәмигъләренең капкалары бикле. Тышкы яктан тирәли солдатлар каравыл тора. Шуның өчен хәзергә бу җәмигъләрдә намаз кылынмый вә кеше кертелмидер. Бу солдатларның гаепләрен тикшереп чыгара баралар вә кабахәтлеләрен судка бирәләр яки тиешле урыннарга озаталар, диләр. Җәмигъ ишек алдындагы солдатлар рәшәткә янына килеп карап торалар. Үткән барганнар да аларны сәер итәләр. Әйтүләренә караганда, бунларның саны барлыгы 15 меңнәргә җитәдер.

Кырык Кәлисә сугышында булган мәҗрух бер солдатны күреп сораштым. Андагы хәлләр бик уңайсыз булганлыкны бәян итте. Берничә көн беррәттән мөттәсыйль[3] яңгыр явып торган. Аяк асты тездән пычрак булган. Зур вә авыр тупларны күчерергә һич мөмкин булмаган. Тәгәрмәчләре пычракка керә дә кала. Һич чыгарып булмый икән. Бәгъзән сигезәр-унар су сыерлары җигеп тарттырып караганнар. Ләкин файда күрмәгән, арбалар ватылып, баулар өзелеп беткән, әмма тупларны күчереп булмаган. Шул сәбәпле, төрек гаскәре кире чиккәндә, алар барсы да болгарларга калган. Өстән туктаусыз явып торган яңгыр илә чыланган төрек гаскәренә җитәрлек азык та булмаган. Өчәр көн ач торганнар. Шул сәбәпле тәмам хәлдән таеп, кире чигелергә вә качарга мәҗбүр булганнар. Таралганның соңында ни тугры килсә, шуны ашап, вә ни тугры килсә, шуны эчеп хәстәләнгәннәр, шуннан ваба заһир булган. Юкса «Иттихад вә тәрәккый» җәмгыяте әгъзаларының: «Сугышмаңыз, барыбер мәмләкәтне саттылар» дип котыртулары булмаган. Затән башта аз гына гакылы булган инсафлы кешеләр бу җәмгыять әгъзаларының күбесе иң моктәдир[4] вә иң хәмиятьле[5] һәм фидакяр адәмнәрдән булганлыгын икърар итәләр[6]. Табигый, күп арасында начарлары да булыр. Ләкин андый ише һәр җәмгыятьтә дә булырга мөмкиндер диләр.

Саф калебле төрекләрнең гаепне «Иттихад вә тәрәккый»челәр өстенә аударырга тырышулары, аларның максат вә мәсләкләреннән яхшы хәбәрләре булмаганлыктан вә тәмле телле греклар, әрмәниләр сүзенә һәнүз ышанычлы күз берлән караганлыктан гына киләдер. «Иттихад вә тәрәккый»челәр Төркиядә төрек хакимияте ясау иҗтиһатында[7] иделәр, бәгъзән бу хосуста артыграк ашыгычлык итеп эшне боздылар, ләкин максатлары тугры иде. Иэтиляфчыларның дустлары булган арнавыдлар[8] вә греклар үзләренең һөнәрләрен күрсәттеләр: Яурупада госманлы хакимияте кимүгә яки бетүгә иң зур сәбәпчеләр шулар булды. Бичара, садәдел төрекләр халән[9] арнавыдларны мактыйлар вә «Иттихад тәраккый»челәрне яманлыйлар.

Гинә шушы Кырык Кәлисә сугышында булган кешенең сүзләренә бинаән, сугыш җирендәге төрек вә мөселман улларына да зур фәлакәтләр килгән. Мәсәлән: төрек офицерлары, солдатлар хәбәр итмәсен дип, болгар авылларына тирәләй каравыл куеп саклаталар, болгарларның һичнәрсәләренә тидертмиләр, аларның азык-төлекләре барсы да сәламәт тора икән. Чөнки аларга аз гына хәбәр булды исә, бөтен Яурупаның тавыш күтәрүеннән курыкканнар. Әмма төрек авыллары тирәсенә каравыллар куелмаган. Шул сәбәпле, ач солдатлар анда кереп, аларның һәр нәрсәләрен алганнар, ашаганнар, талап-җәберләп тә алганнар. Шуңа күрә Төркия авыллары бөтенләй эштән чыгып калган. Инде болгар гаскәре һөҗүм итеп, төрек гаскәре чигенә башлагач, болгар авыллары тирәсендәге каравылчы солдатлар да ташлап качканнар. Шулай итеп, болгар авылларының бер шырпыларыннан зарар килмәенчә, алар Болгарстан кул астына тәмамыйлә[10] сау-сәламәт көенчә тапшырылганнар. Бичара мәҗрух солдат бу хәлләрне күз алдына китерә дә, төрек авылларын вә анда дучар фәлакәт булган мөселманнарны искә төшереп, күзләреннән яшьләре килә.

Хәзергә Истанбулда бик тынычлык. Янгын, талау, үтерү-кисү кебек нәрсәләр гадәттәгендә аз, диләр. Кырык Кәлисә мәгълүбиятеннән[11] соң монда бераз хәлләр уңайсызланып калган. Шул вакытта чит дәүләтләр Истанбул янына сугыш пароходлары китергәннәр, алар әле хәзер дә Истанбул илә Галата арасында торалар шикелле, тезелешеп торалар. Соңра бу пароходлардан шәһәргә

---

[1] Kırkkilise
[2] Lüleburgaz
[3] берөзлексез
[4] көчле
[5] энергияле
[6] таныйлар
[7] тырышлыгында
[8] албанияле ләр
[9] һаман
[10] тулысынча
[11] җиңелүеннән

гаскәр дә чыгарганнар. Бунларның бер кыйсме шул дәүләтләрнең сәфарәтханәләрен[1] вә бер кыйсме банкалар[2] шикелле мөәссәсәләрен[3] сакларга тәгаен ителгәннәр[4], Русия хөкүмәте исә рум патрикханәсен[5] сакларга дип бер сугыш пароходын күпернең эчке ягына Халичкә[6] дә кертергә булган. Ләкин Төркия хөкүмәте аңа мөсагадә итмәгән[7]. Шәһәрдә тынычлык дәвам итеп торгач, хөкүмәт чит дәүләт сәфирләренә мөрәҗәгать итеп, бу гаскәрләрне кире пароходларына алырга тәклиф иткән[8]. Сәфирләр[9] үзара киңәшләшкәннең бәгъденнән[10] бу тәклифне кабул иткәннәр вә хәзерендә берничәсе сәфарәтханә вә консулханәләрен[11] сакларлык кына булып калып, артык гаскәрләрен вә пулемётларын кире пароходларына керткәннәр. Калганнарын да кертәчәкләр имеш.

Ваба дәвам итә. Ләкин чит газеталар язганча көчле түгел. Мәсәлән: «Одесские новости»ның: Истанбул илә Чаталҗа арасында аяк басарлык урын юк, вабадан, чумадан үлгәннәр илә тулыдыр дигән хәбәрләре катгый сурәттә ялгандыр. Үзем кичә генә ат берлән Әдернә капусыннан Истанбулның тышына чыгып, Макры көенә[12] таба берничә чакрым бардым. Анда һичнәрсәләр юк. Носилка берлән күтәрелеп китерелүче бары бер авыру очрады. Ул да вабамыдыр, башка авырумыдыр, мәгълүм түгел иде.

Монда килеп үз күзең берлән күргәннең соңында рус вә Яурупа газеталары мөхбирләрен дә бәгъзеләренең Төркия вә төрекләр хакында шулкадәр ялган, яңлыш вә мөбаләгале[13] нәрсәләр язуларына хәйран каласың. Мәдәниятле кешеләрдә дә бу кадәр дин вә миллият тәгассыбы[14] булыр икән дип исең китә. Мәсәлән: рус газеталарыннан бәгъзеләре гүя: болгарлар Истанбулга керәчәк булсалар, төрекләр Айя-Софияне һавага күтәртергә хәзерләнәләр икән дип яздылар. Андый нәрсәләр монда төрекләрнең хыялларына да кергәне юктыр. Сәланиктә греклар мөселманнарның бер мәсҗедләрен чиркәүгә әйләндергәннәр дип Истанбул газеталары язды. Мөселманнарның йөрәкләре әчнегәндер. Ләкин аңа карап һичбер төрле вәхшәт әҗер итәргә керешмәделәр. Мөселманнарның сабыр вә түземлелекләре кирәгеннән дә артыграк дәрәҗәдә күптер.

Хөкүмәтнең Шураи дәүләт (бездәге Сенат урынында) әгъзаларын арттырырга вә әрмәни, рум, яһүди кеби гайре мөслим[15] милләтләрдән дә әгъзалар тәгаен итәргә карар биргәнлеге аңлашылган иде. Моның үзәренә халык арасында: «Мәҗлесе мәбгусанның[16] дүрт еллык дәвамыннан бер файда килмәү вә халыкның фикере дә мәшрутиять илә идарә кылынырлык дәрәҗәгә җитешмәү сәбәпле, хөкүмәт Мәҗлесе мәбгусанны бетереп, аның урынына Шураи дәүләтне[17] генә калдырачак икән», – дия хәбәр шаигъ булды. Бүген газеталар илә хөкүмәт шул хәбәрне тәкзиб итә[18]. Андый бер ният булганы юк, бу сарыф уйдырма бер хәбәрдер, ди. Ләкин монда күп кешеләрнең фикерләренә күрә, ул хәбәр бөтенләй үк әсассыз[19] булырга охшамый. Мәҗлесе мәбгусанны бетерү исемейлә булмаса да, аның шәкелен башка бер төрлегә үзгәртү мәгънәсейлә кирегә таба берничә адым ясалуы ихтимал тотыла вә «Иттихаде тәрәккый» җәмгыяте мәйданда булмадыктан соңра андый адымнарны ясауга җитди сурәттә каршы килүчеләр булыр дип булмыйдыр.

Монда аңлашылган әхвәлгә күрә: Балкан хөкүмәтләренең вә Төркиянең вәкилләре мөтарәкә ясау хакында 13 нче ноябрьдә Бакча көендә беренче мәртәбә күрешеп танышканнар. Өстен генә әз-мәз сөйләшкәннәр. 14 ндә ачык сөйләшә башлаганнар. Болгарлар иң беренче шарт булмак үзәрә Әдернә вә Чаталҗаның тәслим ителүләрен, гаскәр китерелүнең туктатылыун шарт иткәннәр. Төрек вәкилләре моны катгый рәд иткәннәр[20]. Шулай булгач, мөзакәрә тукталып, сугыш башланырга тиеш иде, әмма менә бүген көндез сәгать 12 дә мөзакәрә өчен куелган 48 сәгать тулып узды. Сугыш башланганы юк вә: «Һәрникадәр мөзакәрә мөддәте тулып узса да, вә болгарларның

[1] илчелек биналарын
[2] банклар
[3] учреждениеләрен
[4] билгеләнгәннәр
[5] патриарх тору урынын
[6] Босфор бугазы белән тоташа торган култык (Золотой Рог)
[7] мөмкинлек бирмәгән
[8] тәкъдим иткән
[9] илчеләр
[10] киңәшләшкәннән соң
[11] консуллыкларын
[12] Makriköy
[13] арттырылган
[14] фанатизм
[15] мөселман булмаган
[16] парламентның
[17] Дәүләт шурасы – 1868–1922 нче елларда хөкем чыгару органы
[18] ялган дип әйтә
[19] нигезсез
[20] кабул итмәгәннәр

шартлары кабул ителерлек булмаса да, сөйләшү мөддәтен тагын бераз озайтырга, бу сөйләшүне мөтарәкә хакында гына түгел, бәлки асыл солых хакында итәргә тиеш тапкан, бинаән галәйһи болгарлар ахрысы йомшый башлаганнар. Безнең эшләр хәерлегәдер, иншаллаһ», – дип Истанбул даирәләрендә сөйлиләр вә газеталары да шулай язалар. Бу мөзакәрәләр фәүкылгадә яшерен тотылганлыктан вә Чаталҗадан министрлар мәҗлесенә бирелә торган телеграммалар шифралы булганлыктан, хәзергә монда таралган хәбәрләргә бик ышанычлы дип булмыйдыр.

Шул бик ачык беленде: «Әнгелтерә, Франция, Русиядән гыйбарәт Иэтиляфе мөсәлләс дәүләтләре тизрәк солых ясарга Төркияне бик кыстыйлар, болгарларның шартларына күнәргә димлиләр, әгәр кичектерелсә, Төркия өчен хәзергедән дә зарарлы булачагын аңлаталар вә гадәттә бу хосуста Төркияне тәһдид итәләр[1]. Бу дәүләтләрнең сәфирләре Бабы Галине дә бик еш зиярәт итәләр, диләр. Әнгелтерәнең «Times» вә «Daily News» газеталары бу хосуста хөкүмәт авызыннан дип әйтерлек итеп Төркиягә каршы бик каты мәкаләләр нәшер иттеләр. Әгәр Төркия тиздән солых ясамаса, Мисыр мәсьәләсе кузгатылачагын, Әнгелтерә Мисырны үзенә кушарга тиеш табачагын белдерделәр вә: «Яурупа дәүләтләре арасыннан гомуми сугыш чыгулардан файдалануны өмет итеп, Төркия юкка вакыт үткәрмәсен, аны кысылдырып маташмаслар, үзенә хәзергедән дә зарарлы булыр» – диделәр. Камил пашаның дусты булган Әнгелтерәнең бөйлә бервакытта шундый бер мәсләк тотуы гыйбрәт алырлык бер халәттер.

Хәзер Төркия даирәләрендә вә гомумиятлә халык арасында Иттифакы мөсәлләс (Германия, Австрия вә Италия) тарафдарлыгы бик нык үсә. Хәтта бу солых нәтиҗәсендә әгәр Төркиянең мөстәкыйль яшәве уңайсыз булырлык дәрәҗәгә килсә, бөтенләй Германия химаясенә кереп, дахили[2] автономияле булып кына калуны исәпләүчеләр дә юк түгел. Һәрникадәр, хәзерге Төркия бик зәгыйфьләнде исә дә, Анатулының табигый байлыгы, төрек милләтенең яхшы, сәламәтлеге вә моктәдир кулларда идарә ителгән тәкъдирдә, бу милләтнең күп эшләр эшли алачагы, бөтен дөнья мөселманнарының мәкаме хилафәткә[3] мәгънән мәрбут булулары Иэтиляфе мөсәлләсне байтак төшендерә вә Төркиянең Иттифакы мөсәлләскә кушылып китү ихтималы эчләрен тырныйдыр. Шул сәбәпле алар хәзер Төркияне тәмам хурлыкка төшереп калдырмакчы вә бөтен әһәмиятен югалтмакчы вә беткәндә бөтенләй бетеп калмакчы булалар. Әмма хәзер монда Төркия мәнафигы Иттифакы мөсәлләс мәнафигы илә мөштәрәк[4] икәнлеген аңлаучылар күптер.

Хәзерге минутта Истанбулда: болгарлар безгә файдалы шартлар илә солыхны кабул итәрләр, юкса Төркия аларныкын кабул итмәс, сугыш дәвам итәр диген фикер хөкем сөрә. «Безгә файдалы» диюдән гомумирәк халыкның максаты бик зурдыр: алар Балкан хөкүмәтләре үз җирләренә чигелерләр, булса да әз-мәз хөдүд[5] төзәтелүләр генә булыр дип, уйлыйлар. Бу, әлбәттә, аларның әхвәлдән гафиллекләреннән нәшьәт иткән[6] нәрсәдер. Чөнки газеталарда халыкка дөрест мәгълүмат бирелми. Аларның фикерләре алдатылып тотыла. Мәсәлән: Манастирне серблар алдылар дип монда ачык язылганы юк әле. Анда гаскәрне тоту бәгъзе җәһәтләрдән уңайсыз табылганлыктан, төрек команданы гаскәрне аннан чыгарып, икенче җиргә куярга муафыйк күргән дип яздылар. Анда төрекләрдән әсир бирелү, кораллары китү-фәләннәр – барысы да язылган юк; шул сәбәпле төрекләрнең кайсылары әле Манастыр киткәне юк, диләр. Сәланик яңадан төрекләр кулына төшкән дип ышанып торучылар да әз түгелдер.

Мондый хата фикер таратып торуда газетачылар хөкүмәтнең үзеннән дә уздырып җибәрәләр: газета идарәләре, һәр көн төрек гаскәренең әллә нинди муаффәкыятьләрен[7] эре хәрефләр берлән язып, үзләренең идарәханә капка башларына вывеска урынына куялар иде. Хәзер хөкүмәт шуны рәсмән мәнгъ итте[8]: андый мөбаләгале нәрсәләр язып, сау көннән халыкны мәэюсияткә[9] төшерү һәяҗане әфкяргә[10] сәбәп буладыр, шул сәбәпле рәсми булмаган хәбәрләрне газета идарәләре алай капка башларына язып куймасыннар, ди.

Хәзергә монда болгарларның Истанбулга керүләрен вә яки керә алуларын искә дә китермиләр. Чаталҗаны отып керә алмаслар, үткән тәкъдирдә билә[11] Яурупалылар аларның Истанбулга

[1] куркыталар
[2] эчке
[3] хәлифәлек урынына
[4] уртак
[5] чикләр
[6] барлыкка китергән
[7] уңышларын
[8] кире какты
[9] күңелсезлеккә
[10] аптырашта калуга
[11] үтсәләр хәтта

керүләренә манигъ[1] булырлар, диләр. Әмма шулай булса да, музейханәдәге кыймматле нәрсәләрнең ящикларга тутырылып Топкапы сараена ташылганлыгы газеталарда күрелеп калды.

*15 ноябрь.*

**7**

*Агаев тәукыйф ителү[2]. «Иттихад вә тәрәккый»челәрне кысу. Патрикның[3] милләткә соң сүзләре. Солых мәсьәләсе. Кем химаясенә[4] керергә? Мәҗрухларга[5] ярдәм эше. Һиляле Әхмәр хастаханәләре. Газета мөхбирләре.*

«Иттихад вә тәрәккый» җәмгыяте әгъзаларын тәукыйф дәвам итә. Хәзергәчә ике йөзләп кеше тәукыйф ителгән диләр. Бунларны хәрбия нәзарәте даирәсендәге идарәи горфия[6] хәбесханәсенә[7] яба баралар. Бәгъзеләрен кәфаләт[8] берлән вакытлыча чыгарып торалар. Күбесен Коньяга сөрәчәкләр дип хәбәр чыккан иде. Бу дөрес булмады. Аңлашылдыгына күрә, хәзерендә бунларны идарәи горфия мәхкәмәсендә хөкем итә башлаганнар. Мәхкәмә ябык рәвештә булганлыктан, күреп тыңлап булмый һәм газеталарга да язылмый. Бу көннәрдә генә «Иттихад вә тәрәккый»нең иң эшлекле әгъзаларыннан Гомәр Наҗи бәкне тәукыйф иттеләр. Бу кеше Траблус сугышы вакытында шунда барып, төрекләр өчен күп файдалы хезмәтләр иткән бер адәм. Кичә, ягъни 16 нчы ноябренә каршы төндә, мәшһүр мөхәррир Әхмәд бәк Агаевны тәукыйф иткәннәр. Агаев «Тәрҗемане хакыйкать» газетасында баш мөхәррирлек итеп үз имзасыйлә һәр көн баш мәкаләсе нәшер ителер вә французча «Jeunes-Turcs»[9] газетасында даими мөхәррирлек итә иде.

Монда килгәнче дә мин аның янына кереп, кыска гына арада күрешеп чыктым. «Иттихад вә тәрәккый»челәр хакында кысынкылык башлану сәбәпле өеннән чыкмаганлыгы, газеталарга мәкаләләрне өендә генә язып җибәргәнлеге аңлашылган иде. Әхмәд бәк Агаев хәзерендә Төркия тәбәгасыдыр. Монда килгәнче дә «Иттихад вә тәрәккый»челәр илә бергә хезмәт итә башлаган вә үзен гомум Истанбул ибтидаи мәктәпләренә[10] мөфәттиш[11] тәгаен иткәннәр икән. Ул берничә айлар һич армый-талмый йөреп, бөтен Истанбулдагы ибтидаи мәктәпләрне бер кат карап чыккан. Мөгаллимнәре, программа, китаплары вә идарәләре хакында бик мөкәммәл мәгълүмат алып, җитешмәгән җирләрне күрсәткән вә мәгариф нәзарәтенә озын бер ляихә[12] тәкъдим иткән. Ләкин аның ляихәсе вә мөхакәмәләре дикъкатькә алынганчы эшләр үзгәреп, «Иттихад вә тәрәккый»челәр эш башыннан төшеп киткәннәр. Инде менә барысын да җыеп төрмәгә ябалар. Гинә бу көннәрдә генә «Иттихад вә тәрәккый»челәрдән мисырлы мәшһүр прәнс Сәгыйдь пашаның Истанбул яныңдагы имениесенә полиция 150 атлы, 200 җәяүле гаскәр илә барып тентү ясаган. Гүя анда «Иттихад вә тәрәккый»ләрнең корал хәзерләгән булулары ихтимал имеш. Сәгыйдь пашаның вәкиле Истанбулдагы мөһаҗирләргә вә мәҗрух гаскәрләргә ярдәм итеп иганә таратып йөри. Үзе берлән күрешеп сөйләштем.

Ватан шулкадәр зур тәһликәгә төшкән бер заманда мәмләкәтнең иң мөнтәхәб, иң фәгъгаль[13] вә иң хәмиятьпәрвәр[14] кешеләрнең төрмәләргә тутырулары яки хәятләрен коткарыр өчен чит мәмләкәтләргә качырга мәҗбүр булулары никадәр шаяне тәәссеф[15] бер эштер. Монда бервакытта бөтен сәяси ихтилафлар бер якка ташланырга вә бөтен ватан әүляде[16] бергә сарылып ватанны мөдафәга итәргә[17] тиеш иде. Монда исә билгакес[18], ватан җан биргәндә дә Камил паша белән Сәгыйдь паша вә аларның тарафдарлары ике партия булып үзара тартышалар.

---

[1] тоткарлык
[2] кулга алыну
[3] патриархның
[4] канат астына
[5] яралыларга
[6] гаскәри хакимият
[7] төрмәсенә
[8] әкаваплылыкчылык (поручительство)
[9] французча чыга торган «Яшь төрекләр» газетасы
[10] башлангыч мәктәпләренә
[11] тикшерүче
[12] канун өлгесе (законопроект)
[13] эшчән
[14] саклаучы
[15] кызганыч
[16] балалары
[17] сакларга
[18] киресенчә

Агаев тәүкыйф булынды. Янына барып кайттылар. Ашау-эчү нәрсәләре илттеләр. «Монда эш ул кадәр начар түгел, янымызда мөфтиләр вә казыйлар да бар», – дигән. Ул тәүкыйф ителгәннән соң «Тәрҗемане хакыйкать» чыкты. Әмма аның тәүкыйф хәбәре шунда язылмады әле. Мондагы газеталарда күрә, хөррият барлыгын күрсәтергә шул кяфи[1] булса кирәк.

Хәзерендә Истанбулда «Иттихад вә тәрәккый» тарафдарлары һичбер газета калмаган. «Танин» вә «Хак» газеталарын бөтенләй тәгътыйль итеп[2], имтиязларын[3] бетергән вә матбагаларын печатьләгәннәр. Һәм дә «Хак» вә «Танин» газеталарының мәсьүл мөдирләренә Назыйм пашага тел тидергән өчен дип егерме лира штраф салганнар. Элек Сәланиктә чыга торган «Туран» атлы «Иттихад вә тәрәккый» газетасы анда юнаннар кергәч, бераз тукталып торса да, юнан хөкүмәтеннән рөхсәт алып янәдән чыга башлаган. Ләкин аны Истанбулга кертмиләр. Иттихад вә тәрәккыйчеләр вакытында хариҗия назыйре[4] булып торган Гасыйм бәк тә хәзерендә хатыны берлән Венага киткән. Анда каенанасы мадам Марасның имениесендә торалар икән. (Гасыйм бәкнең хатыны веналы бер немец кызыдыр).

Бу көннәрдә мондагы рум патрикы[5] (греклар мөфтисе) Иоаким үлде. Бөтен сәфарәтханәләрдән патрикханәгә тагъзия[6] бәян иттеләр һәм дә Истанбул лиманында торучы әҗнәби[7] сугыш пароходлары да флагларын яртылаш иңдереп тәгъзия кылдылар. Патрик үлгән вакытта кәлисәгә[8] вә милләткә хитабән[9], үзенең олуг мәэмүрләренә ошбу сүзләрне әйтеп калдырган иде:

– Сез минем хәлифәләрем булачаксыңыз. Минем тарафымнан сызылган сәясәт юлыннан аерылмаңыз, Кәлисә вә милләтемезнең флагын югары тотып, мөхтәрәм хокукымызны читләр кашында билә[10] мөдафәга итеңез, курыкмаңыз.

Әгәр Төркиядә мөселманнар да шундый сәясәт планнары сызып куя вә шундый нәсыйхәтләр әйтеп калдыра торган мөфтиләргә малик булсалар, фәна[11] булмас иде!

Солых хакында монда бүген дә (16 ноябрьдә) бернәрсә аңлашылмады. Хөкүмәт моны гаять яшерен тота. Бары мөзакәрәнең[12] дәвам итүен генә газеталарда рәсмән тәблигъ итәләр[13]. Ләкин газеталарның хәбәр вә моталәгаләрендә[14] төрле фикерләр бар. Мәсәлән: «Икъдам» газетасына хәзерге көндә Будапештта балаларын укытып торучы баш мөхәррире Җәүдәт әфәнде мөтарәкә[15] вә солых хакында бер мәкалә язып, бөтен Яурупайы госманлының дошманнар кулына китәчәген, төрекләргә калса, ялңыз Истанбул вилаятенең генә калуы мөмкинлеген, ләкин аны да үз кулларында саклый алу төрекләр өчен мөмкин булмаячагын, Анатулының тәдриҗән[16] читләргә китәчәген яза да, ниһаять болгарларга хитап итеп:

– Сез Төркияне бөтенләй бетерергә сәбәп булсаңыз, аның урынына ясалачак олуг хөкүмәтләрдән үзеңезгә дә зарар килер, сезгә Төркия кебек яхшы күрше табуы кыен булыр, – ди вә нәтиҗәдә болгарларны авыр шартлар куймаска өнди.

«Мизан» сахибе мәшһүр Морад бәк «Икъдам» газетасына озын бер мәкалә язып: хәзерге сугышның асылда слав илә немец гонсурлары[17] сугышы булганлыгын, Рум иле кыйтгасының Берлин гаһеднамәсе[18] буенча моннан 35 ел элек үк Төркия кулыннан ычкынганлыгын, тик мөнасиб[19] форсат килгәнче генә заһирдә[20] аның кулыннан калып торганлыгын бәян итә: «Безнең анда Анатулыдан акча китереп вә Анатулы солдатларын әрәм итеп торуымыз хата булган, Рум иле кыйтгасына әллә кайчан ук автономияләр бирергә дә, ул үз мае берлән тик үзе пешсен икән», – ди. Мәкаләсенең ниһаятендә: «Төркиянең чит берәр дәүләтнең химаясенә мохтаҗ хәлдә калганлыгын бәян итеп, Әнгелтерә яки Русия химаясенә керүен мәгъкуль[21] күрә: «Русиянең чын дустлыгын

[1] җитәрлек
[2] эшне туктатып
[3] берәр хуҗалык эшен кору өчен дәүләт тарафыннан бирелгән хокук-рөхсәт
[4] тышкы эшләр министры
[5] грек патриархы
[6] кайгы урткалашу
[7] чит ил
[8] чиркәүгә
[9] эндәшеп
[10] хәтта
[11] начар
[12] кидәшүнең
[13] хәбәр иттеләр
[14] мәсьәләне төрле яктан тикшерүләрендә
[15] сугышны туктатып тору
[16] акрынлап
[17] җәмгыять өлеше
[18] килешүе
[19] яраклы
[20] ташкы яктан
[21] яраклы

казана алу читен була, әмма казансак, бик әсаслы[1] булыр, мин моны Русия сәясәтенең 39 еллык мохалифе[2] сыйфаты белән сөйлим; без кичә генә Русия белән рәкабәт итәрлек[3] бер дәүләт идек, әмма моны бүген аның химаясенә мохтаҗ бер хәлдәмез, әче булса да, моны икърар итми[4] хәл юк» ди.

Морад бәк фикеренчә, Төркия Әнгелтерәнең яки Русиянең химаясенә кереп, 20 еллар тәрәккый итәргә вә өч йөз миллионлык мөселманның мәркәзе киләчәктә дөньяга зур нөфүз иҗраэ итәрлек[5] бер урын тотарга тиеш имеш. Морад бәк бу сүзләрне шаярыпмы, чынлапмы язгандыр, белмимез. Ләкин самавыр башына күкәй куеп пешереп алган шикелле генә итеп, Төркияне берәр әҗнәби дәүләт химаясендә 20 ел тәрәккый иттереп алып та соңра дөньяга зур нөфүз иҗраэ иттерергә теләве бик көлеенеч бер фикердер.

Бер мәртәбә Яурупалыларның химаясенә керсәң, 20-30 еллар үткәч чыгуны исәпләргә урын калмаса кирәк. «Салиб[6] кергән җиргә һиләл[7] кермәс» дигән сүз, Яурупалыларча, бик мөкатдәс кагыйдәдер. Аларның бу кагыйдәне иҗраэ итә алырлык көчләре дә бар.

Морад бәкнең бу мәкаләсе бер кыйсем халыкка монда бик начар тәэсир итте. «Картайган, шашмала башлаган ахрысы», диләр. Шулай булса да, «Хикмәт» газетасының мөхәррире Хәлим бәк Морад бәкнең бу мәкаләсенә әһәмият биреп, үз газетасында шул хакта баш мәкалә язды. Аның фикеренчә дә Төркия берәр бөек дәүләтнең химаясенә керми булдыра алмастыр. Ләкин Русия химаясенә керү киләчәктә дә бөтен тәрәккый өметләрен бетерү дигән сүз булачактыр. Әнгелтерә исә бу сугыш вакытында славлар ягын тотып, мөселманнарга үзенең тәмам дошманлыгын күрсәтте, Һиндстанның йөз миллион мөселманын рәнҗетте, инде мөселманнарга бер файда килүне өмет итү мөмкин булса, ул да ялңыз Германиядән генә мөмкиндер. Бинаән галәйһи, Төркия өчен иң яхшысы Германия химаясенә керүдер.

Моннан соң көннәрдә Төркиянең Румыния илә берләшеп Иттифакы мөсәлләскә кушылу фикере хәзерләнмәктә булдыгын бик зур әһәмият биреп язалар вә сөйлиләр. Ләкин Төркия эшләренең рәтен белгән адәмнәр: «Мондый сүзләр бары берәр мөһим фәлакәт алдында халыкның фикерен мәшгуль итеп вә юатып торыр өчен генә хөкүмәт тарафыннан махсус чыгарыла торадыр, хәзер Төркия өчен зарарлы солых ясалу мәсьәләсе мөзакәрә ителә, шул эш бөтен халыкның фикере тынычлагач, теге хәбәр дә басылыр», – диләр.

Австрия илә Русия арасы суынуга да монда зур әһәмият бирәләр. Мөхарәбә гомумия[8] булса, инсаниятә шундый бәлаләр, мондый фәлакәтләр киләчәк дип бик нечкә кыллардан чирттереп өчәр баганалы мәкаләләр язалар. Мөхарәбә гомумия чыкмасын өчен, иң яхшы чара статус-квоны боздырмау, ягъни Төркия туфрагын болгарларга бирдермәү икәнлеген исбат итәргә тырышалар. Ләкин һәйһат[9]! Яурупаның фикере инде фәлсәфи мәкаләләр берлән үзгәрми, ялңыз туп вә мылтык куәте каршысында гына үзгәрәдер.

Мәҗрухлар монда һәр көн ун, егерме, утыз кеше китерелеп, төрле хастаханәләргә җибәреләторалар. Хастаханәләрдә терелгәннәре чыга баралар. Элек Хадим көендә[10] азрак дәваланганнардан кичә Истанбулга өч йөз кеше китерделәр. Моның 300е мәҗрух, бер йөзе авырулардыр. Мәҗрухлар өчен хастаханәләр күп; никадәр олуг мәктәпләр, казармалар вә башка гомум урыннар бар, барсы да диярлек хастаханә ясалган. Аның өстенә, махсус кешеләрнең зур өйләре дә больницага әйләндерелгән. Кайсы гына урамга карама: зур өйләрнең тәрәзәләрендә мәҗрух гаскәриләр күренеп тора, бунларның өстендә Һиляле Әхмәр флагы саллана. Төрекләрнең шәкертләреннән вә яшьләреннән бик күбесе шул хастаханәләрдә мәҗрухларга хезмәт итәләр. Хосусән, тыйббия[11] мәктәпләрендә укучы шәкертләрнең һәммәсе дә диярлек шул хастаханәләр хезмәтендәдер, бу хастаханәләрнең бәгъзеләрен Германия Салибе Әхмәр җәмгыяте, кайсын Әнгелтерә Салибе Әхмәр җәмгыяте, яки башка милләтләрнеке карыйлар. Күп акчалар сарыф итәләр. Докторлар вә хадимнәр[12] берлән килгәннәр. Әллә никадәр саргы[13] әсбаплары вә дәвалар китергәннәр.

[1] төпле
[2] каршы торучысы
[3] ярышырлык
[4] танымый
[5] нөфүзне тормышка ашырырлык
[6] хач
[7] ай
[8] гомум сугыш
[9] эх; кире кайтаруы мөмкин булмаган бер нәрсә өчен өзәләнгәндә әйтелә торган ымлык
[10] Hadımköy
[11] медицина
[12] хезмәтчеләр
[13] бәйләвеч

Картузларына кызыл ярым ай галәмәте куйган инглизләр, немецлар әгъля[1] экипажлар илә шул хастаханәләргә килеп хезмәт итеп китәләр. Әҗнәби милләтләрнең шуларда хезмәт итүче хатын-кызлары да бетәсе түгел. Төрекләрнең үз хатын-кызлары да Истанбулның һәр мәхәлләсендә диярлек җәмгыятьләр ясап, мәҗрухларга иганәләр җыялар, кирәкле нәрсәләрне тегәләр, хәзерлиләр. Хосусән, Мисыр мөселманнарыннан мәҗрухлар вә мөһаҗирләргә, сугышта шаһит булганнарның гаиләләренә күп иганәләр килә.

Хәзер Мисыр мөселманнарының Һиляле Әхмәр җәмгыятеннән өченче фирка[2] килде. 80-90 кеше килгәннәр. Докторлары, хадимнәре вә һәммә әсбаплары бар. Монда үзләрен бик зурлап каршы алдылар. Килүчеләр арасында принцлар, әдипләр, галимнәр вә мәшһүр сәяси адәмнәр бар. Бәгъзеләре илә күрешергә тугры килде. Гайрәт вә хәмиятьләреннән[3] баскан урыннарда тора алмыйлар – шулкадәр рухлылар. Икенче фиркалары моннан элек килгән. Анда 16 табиб, 10 авыру караучы, 30 табиб могавинәләре[4] вә ике йөз караватлык әсбап вә әшья[5] булган. Төрле фәнни кораллар вә җәррахлык[6] әсбапларыннан үзләре берлән алып килгәннәр. Мисырның зыялы пашаларыннан әле яңа гына җиде кеше монда килеп күңелле язылганнар вә сугыш мәйданына киткәннәр.

Истанбулдагы Әнгелтерә сәфиренең[7] хатыны леди Lowther Истанбулда, Лондонда вә Мисырда Төркиягә сугыш иганәсе җыярга җәмгыятьләр тәшкил иткән. Ул җәмгыятьләрнең шөгъбәләрен[8] ачтырган. Җыелган акча сугышта яраланган яки үлгән гаскәрләрнең мохтаҗ калган гаиләләрен карарга тотылачактыр. Бу акчаларны тиешле рәвешчә сарыф ителер өчен леди Lowther берсе ирләрдән, берсе хатыннардан гыйбарәт ике һәйәт[9] ясаган. Шушы һәйәтләрнең кул астында хезмәт өчен дәхи дә ундүрт һәйәт тәшкил иттергән. Хөласа: зур бер организация мәйданга китергән. Хәзергә кадәр бу һәйәтләр кулына унбер мең җиде йөз инглиз алтыны (бер алтын 10 сумдыр) җыелып, моның ике меңләбе тотылган вә калганнары тотылмакта икән. Хәзер кыш килгәнлектән, ач вә ялангач кешеләрнең хәлләре фәүкылгадә кызганыч икәнлеге тәгърифкә[10] мохтаҗ түгелдер.

Ялта мөселманнары хөкүмәткә белдереп, яралылар файдасына егерме мең сум кадәр иганә җыйганнар. Кафкасиядән 150 мең сум кадәр килгән диләр. Безнең дахили[11] Русиядән бик әз булырга охшыйдыр. Һинд мөселманнары күп җирләрдә быел корбан чалмаганнар вә корбанга дигән акчаларын монда Һиляле Әхмәр җәмгыятенә җибәреп торалар.

Мондагы хариҗия нәзарәте[12] тирәсеннән ишетүемә вә аңлавыма күрә, хариҗия нәзарәтенең кушуы буенча Петербург сәфире Тархан паша Русия хөкүмәтенең мөсагадә биреп-бирмәячәген сораган. Аңарга: «Хөкүмәт андый иганәне җыярга рәсми рөхсәт бирә алмый, әгәр дә үзләре теләп бирүчеләр булса, хөкүмәт манигъ түгелдер» дигәннәр. Шул сәбәпле иганә җыяр өчен рәсми рөхсәт сорап хөкүмәтне уңайсыз хәлдә калдыру мөнәсәбәт булмыйдыр, бирергә теләгән кешеләр тотарга да бирергә кирәк була. Җибәргәндә берничә кеше бергә җыелып җибәрергә дә ярыйдыр. Тархан паша хатыны исеменә җибәрергә яраган шикелле, тугры монда җибәрергә дә ярыйдыр. Монда җибәргәндә берәр билгеле кеше исеменә җибәрелсә, тиешле урынына тапшырылып квитанцияләре күндәрелә[13] һәм дә газеталарда игълан ителә торадыр.

Русия сәфиренең зәүҗәсе[14] мадам Гирс җәнаплары госманлы мәҗрухлары өчен монда Салибе Әхмәр шөгъбәсеннән бер хастаханә ачкан дип ишеткәч, үзе берлән күрешеп сөйләштем, бәлки шул хастаханәгә берләшеп дахили Русия мөселманнары исеменнән дәхи дә берничә караватлык урын арттырырга мөмкин түгелме дип сорарым дия сәфарәтханәгә ике-өч мәртәбә бардым. Ләкин мәгаләсәф[15], күрешергә мөмкин булганы юк әле. Я өйдә булмый, я вакытын тугры китерер хәл юк. Затән барып йөрергә дә бик ерак. Трамвай юк. Извозчиклар да бик аз. Консул вә сәфарәтханәләргә керүләре дә кыен: урам буендагы тимер капкаларны берәр кеше сыярлык кына ачып, янында рус солдатлары тора. Кем вә ни өчен килгәнеңне сорый; аннан үткәч, капка төбендәге швейцарга изах

[1] югары
[2] партия
[3] көч һәм энергияләреннән
[4] ассистентлары
[5] әйберләр
[6] хирургия
[7] Англия илчесенең
[8] бүлекчәләрен
[9] делегация
[10] аңлатып торуга
[11] эчке
[12] тышкы эшләр министрлыгы
[13] җибәрелә
[14] Россия илчесенең хатыны
[15] кызганычка каршы

бирергә[1] кирәк. Аннары тагын солдатлар арасыннан үтеп керергә лязем була. Әллә нинди шөбһәләнеп карыйлар. Чамасы Истанбулда тәртипсезлек чыгарырга теләүчеләр кереп бомбафәлән ыргытмасыннар дип шикләнә торганнарыдыр. Мәга ма фиһ[2], тагын барып караячаклармын.

Сугыш вакытында Балканга төрле мәмләкәтләрдән барсы 220 ләп газета мөхбирләре килгәннәр, хәзер төрекләр үзләре тарафындагыларның күбесен сугыш мәйданыннан җибәргәннәр. Соң көннәрдә бу мөхбирләр дә бишесе казага очраганнар: Германия мөхбирләреннән берсе вабадан үлгән. Ике инглиз мөхбирләре ваба берлән авырганнар. Бер мөхбир әллә кайда югалган. «Daily News» газетасының бер мөхбире болгарлар кулына әсир төшкән.

*16 ноябрь.*

## 8

*Солых мөзакәрәсе. Баш командannарның күрешүе. Төрекләр ничек карыйлар? Төрек газеталары ни фикер бирәләр? Истанбулда тынычлык. «Фәлсәфәле» шәһәр.*

Сугышны мөвәкъкать[3] туктатып тору яки бөтенләй килешү хакында төрек вә болгар вәкилләре арасында мөзакәрә дәвам иткәнлеге монда мәгълүмдер. Әмма тәфсыйләте[4] хакында мәгълүмат юк. Газеталарда язылган сүзләр бер-берсенә мохалиф[5] вә барысы да зан вә тәхмин[6] белән генә язылалар һәм газеталар үзләре дә шулай диләр.

Мөзакәрә Камил пашаның болгар чареннан үтенүе буенча 13 ноябрьдә башланган вә сөйләшергә 48 сәгать мөддәт тәгаен ителгән. Бинаән галәйһи, 15 ндә көндез сәгать бердә бу мөддәт тулып, ни дә булса бер нәрсә булачак иде. Бер нәрсә дә булмады. Мөзакәрә мөддәтенең дәхи дә озайтылганлыгы аңлашылды.

15 нче ноябрьдә пәнҗешәмбе көн көндез сәгать 12 дә Төркия гаскәренең баш команданы Назыйм паша Бакчакөйдә үз чатырына Болгария баш команданы генерал Савовны болгар вәкилләре илә бергә эшкә чакырган. Тегеләр тимер юл илә килеп төшкәннәр. (Бакчакөй тимер юл өстендәдер). Төрек гаскәре сәлам биреп аларны каршы алганнар. Назыйм паша илә генерал Савов бик самими сурәттә күрешкәннәр. Ике баш команданның бу күрешүләре «Баһадирлык хакында бик гали хиссиятләрне тәҗәлли иттерәчәк[7] рәвештә» булган. Назыйм пашаның бу зыяфәте[8] 15 кешелек булган. Биш тарелкадан аш бирелгән. Бунларда хирз, майонезлы лүрәк, суык ит, пылау, мәйвә[9] булган... Шуннан артыгы хакында күп мәгълүмат юк. Шуның илә бәрабәр, бүген Истанбул даирәләрендә вә матбугатында аңлашылган хәбәрләргә күрә, солых шартлары ошбулар булуы ике як вәкилләре тарафыннан да әсас[10] игътибарыйлә кабул ителмештер: 1) Әдернә Төркия кул астында калачак, ләкин анда крепостьлар ясау хакына малик булмаячак. 2) Кырык Кәлисә Болгариягә калачак. 3) Ак диңгездәге Дәдә Агач[11] лиманы янә Болгариягә калачак. 4) Яния вә Әшкудра шәһәрләреннән Төркия гаскәрен чыгарачак. 5) Төркиянең хөдүде кара диңгездәге Мидиядән башланып, Кырык Кәлисәнең җәнүбеннән[12], Әдернәнең шималеннән[13] үтеп, Аталар диңгезенә[14] барып терәләчәк. 6) Арнавыдлыкка[15] истикъляль[16] биреләчәк.

Гүя бөек дәүләтләр шушы шартларны муафыйк[17] күрәләр вә Арнавыдлыкка истикъляль бирүгә каршы килмиләр имеш. Моннан башка дәхи[18] бүген аңлашылган хәбәрләргә күрә, Төркия илә

---

[1] ачыкларга
[2] шуның белән бергә
[3] вакытлыча
[4] тулырак хәбәрләр
[5] охшамаган
[6] уй һәм чамалау
[7] югары хисләрне чагылдырачак
[8] кунак итүе, сыйлавы
[9] җиләк-җимеш
[10] төпле
[11] Dedeağaç
[12] көньягыннан
[13] төньягыннан
[14] Эгей диңгезенә
[15] Албаниягә
[16] бәйсезлек
[17] яраклы
[18] тагын

Балкан хөкүмәтләре арасында ошбу шартлар илә солых ясалгач, бугазлар һәм аталар[1] мәсьәләсен хәл итү өчен бөек дәүләтләр тарафыннан бер конферанс[2] ясалачак.

Шушы хәбәрләр яхшы ук дөрест рәвештә аңлашылдыгы хәлдә, кич белән чыга торган «Гыйлемдар» газетасы бүген чыккан нөсхәсендә зур хәрефләр белән газетасының башына «Сөенеч! Статус-кво бозылмаячак, иске гадәтләр сакланачак. Яурупада ике җәрәян[3] бар иде, бере хөдүдләрне үзгәртү тарафдары, бере искечә калдыру тарафдары. Әлхәмдүлилләһ, бу соңгысы өскә чыккан» ди.

Каһвәханәләр тулысы төрекләр дә мондый сөенеч хәбәрне укып «әлхәмдүлилләһ» диләр, наргиләне[4] берсе артыннан берсе эчә бирәләр.

Кичә 12 нче ноябрьдә Чаталҗадагы госманлы вәкилләреннән Салих, Зыя вә Рәшид пашалар кайтып, министрларның киңәш мәҗлесендә хәзер булынганнар[5]. Киңәш мәҗлесе төнлә сәгать 4 ләргә кадәр дәвам иткән. Министрлар өйләренә ашарга да кайтмаганлыкларыннан, үзләренә дворецтан аш китереп ашатканнар. Бу пашалар бүген иртүк яңадан Чаталҗага киткәннәр. Төркиянең Берлин илчесе Госман Низами паша да 15 ноябрьдә Исттанбулга кайтып җитеп, солтан илә күрешкәч тә Чаталҗага киткән. Кичә тагын Истанбулга кайтып министрлар илә күрешкән. 12 ноябрьдә көн буенча Яурупа сәфирләре вә төрек министрлары арасында күрешү вә сөйләшүләр дәвам иткән. Австрия вә Франция сәфирләре һәм Әнгелтерә баш тәрҗеманы Төркия хариҗия назыйренең өенә килеп күрешкәннәр. Садырәгъзам[6] Камил паша кичә элек солтан янына кереп чыккан, соңрак Германия вә Русия илчеләре янына барып күрешкән.

Менә хәзергә монда хөкүмәт башында булмаган гади халыкка вә матбугатка ошбулардан артык бернәрсә дә мәгълүм түгелдер. Инде шушы мәгълүм булган кадәресенә вә пайтәхеттән 30 чакрым дошман илә килешү мәсьәләсе халык вә матбугатның ничек карауларына киләчәк булсак: монысы гаять тәәссефле бер хәлдәдер. Чөнки һич әсәрләнмиләр вә кайгырмыйлар. Бу тугрыда күп кешеләр вә төрле сыйныфка мәнсүб адәмнәр белән күрешеп, сорашып фикерләрен аңларга тырышып карадым. Солдатлар ачлык вә уңайсызлыклардан тизрәк котылып, гинә ач, ялангач вә хәмиятсез калган гаиләләре янына кайтасылары килә. Каһвәханәдә бер солдат:

– Ә, кардәш, дүрт елдан бирле инде һич туктаусыз сугышта йөримен, әле Йәмәнгә, әле Македониягә, әле Арнавыдлыкка җибәрәләр. Өйдә карт анам, хатыным, биш балам бар, алар үзләре иген игә алмыйлар, кәсеп итә алмыйлар, ач торалар, авырылйар, фәкыйрьләр, минем йөрәгемне алар сызлаталар, аһ шул мосаләхә[7] булса да, безне тизрәк мәмләкәтемезгә кайтарсалар», – ди.

Сәүдәгәрләр сугыш сәбәпле сәүдә тукталуын, эшләре бозылуын, барыбер ул болгарлар белән сугышып, Төркия өчен бер файда килмәячәгеннән, Төркия җиңсә билә, Яурупалыларның христианнарны яклаячаклардан бәхәс итәләр дә:

– Җаным, ни булса да тизрәк урталык ятышса да эшләремез юлына керсә иде, – диләр. Урта дәрәҗә төрек яшьләре вә зыялылары хиссез вә кайгысыз бер халыктыр. Алар ялңыз үзләренең мәэмүренә йөрүне, ай башында мәгашь[8] алуны, ифрат дәрәҗәдә шык вә гүзәл итеп киенүне беләләр, башкасын бик аз исәплиләр. Мәмләкәт читләр кулына китеп беткәч, мәэмүриятьләреннән[9] чыгарылу вә урынсыз калу ихтималларын да төптәнрәк төшенмиләр; «Адәм син дә! Ул вакыт күрелер, дәха; инсан ач калмас», - диләр. Ватан мәхәббәте, миллият гыйшкы, башка милләтләр илә рәкабәт хисе, хөббе нәфес[10], бер гайяи[11] хыял кебек нәрсәләр бунларда катгыян юктыр. Бөтен көн вә кич буйларынча гомерләрен каһвәханәләрдә үткәрәләр, әллә нинди гарәби вә фарси шигырьләр сөйләшеп ләззәтләнәләр. Хөласа: бунлардан бернәрсә дә өмет итү мөмкин түгелдер.

Беркадәр Яурупа тәрбиясе вә җитдирәк тәгълим[12] күргән яшьләр вә зыялылар бар. Бунлар эшнең әсасын бик яхшы аңлыйлар. Тәһликәне[13] күрәләр. Ватан вә милләт мәхәббәтләре дә бар. Ләкин мәэюсләр, рухлары төшенке. Хөкүмәтне ислах итә[14] алырга күңелләре җитми. «Шулай инде

[1] утраулар
[2] конференция
[3] тенденция
[4] төтенен су аркылы үткәрә торган тәмәке тарткыч
[5] булганнар
[6] бөек вәзир
[7] солых
[8] хезмәт хакы
[9] вазифаларыннан
[10] үз-үзләрен ярату
[11] максат булган
[12] белем
[13] куркынычлыкны
[14] реформалаштырырга

ничә вакытлардан вә гасырлардан бирле җыелып килгән бик күп сәбәпләр икътизасыйла[1] без сәяси сәтәкъбәлемезне[2] югалтырга мәхкүммез[3]. Моны сакларга тырышу бушка вакыт сарыф итү генә буладыр. Әнгелтерә, Русия вә Франция кул астындагы мөселманнар бит яхшы торалар, тыныч яшиләр, байлар, голүм[4] вә мәгарифтә тәрәккый итәләр, без исә христианнар өчен бөтен рәхәт вә сәгадәтемезне фида итәргә[5] вә гомеремезне даими сугыш илә үткәрергә мәҗбүрмез, болай яшәүнең ни мәгънәсе бар!» – диләр.

Бунлар хәзергә кадәр үзләре милләте мәхкүмә[6] булып яшәп карамаганнар. Шуның өчен дә башка милләт кул астында яшәүнең нинди уңайсыз җәһәтләре барлыгын төшенә алмый торганга күрә, болай сөйли торганнардыр. Хәзерге көндә төрекләр тел, әдәбият вә бөтен өмүре[7] миллия вә динияләрен үзләре теләгәнчә эшләргә вә эшләтергә ирекле булдыклары хәлдә башка бер милләт кул астына кереп, ибтидаи[8] мәктәпләрендәдә үз телләрендә укырга ирек булмаганын күрсәләр, әлбәттә, фикерләрен үзгәртер иде.

Инде хөкүмәт әрбабына[9] вә зур пашаларга килсәк, аларның иң зур кайгылары бүген төшкән тарлыктан ычкыну вә ничек кенә булса да шул казаны үткәреп җибәрүдер. Әлбәттә, мәмләкәтнең кимүе өчен дә бик җәфалана торганнардыр. Ләкин тагын андый-мондый тынычсызлыклар чыкмый гына тизрәк мосаләхә ясап куюны артыграк күрәләрдер. Чөнки электән хәзерләнеп килмәгәнгә күрә, хәзер һичбер таяначак җирләр юк. Яурупа дәүләтләре барысы да үзләренә хиссә алуны[10] гына төшенәләр. Халык та надан, фәкыйрь вә хиссез булганлыктан соң, коры итагать белән генә күпкә барып булмаячагы мәгълүмдер.

Траблус мосаләхәсе, ягъни Траблус кыйтгасының Төркиядән китүе, мондагы төрекләрдә һичбер хис калдырмаган. Аны исәпләп караган вә телгә алган кеше дә юк. Гүя Траблус сугышы вә Траблуснең китүе булмаган да дип белерсең. Мин моңа фәүкылгадә тәгъҗиз иттем[11]. Хәтта буяулы открыткалар ясаганнар. Анда Италия коралы белән солтанның рәсемнәре төшерелгән. Бер гарәп кызы сыйфатында булган Траблус, Италия королена баш иеп, тәмәнни итеп[12] тора. Италия короле белән солтанның баш тугрыларына солых галәмәте булган яшел агач ботаклары куелган вә астына да: «Мосалих[13] гомумиянең хөсне җәрәяны өчен Траблус мосаләхәсе гакыд ителмештер[14]» дия язылган. Шул карточкалар китап магазаларының[15] тәрәзәләренә куелган. Сатылалар. Бунлар ничек төрекләрнең йөрәкләрен тырнамыйлар икән дип, исем китте. Инде болгар мосаләхәсенә шул Траблус мосаләхәсеннән күп фәрекъле булмастыр. «Мосаләхә гомумиянең хөсне җәрәяны[16] өчен...» дип язып чыгарырлар.

Төрекләрдә хиссияте миллия[17] нык уянмавының, милли мәсьәләләргә тиешле дәрәҗәдә карый алмауларының сәбәпләре, әлбәттә, күптер. Башлычасы да ибтидаи[18] мәктәпләрнең начарлыгы, ибтидаи тәгълимнең[19] юклыгыдыр. Ләкин әле хәзер бигрәк күзгә күренгән зыянлы нәрсәләр төрекләрнең газеталарыдыр дип исәплим. Бер генә нәрсәне дә тугры вә чын мәгънәсейлә язмыйлар. Иттихадчы газеталары беркадәр дөрест нәрсәләр яза иделәр. Әмма хәзерге көндәгеләр барсы да мәхз гавамны[20] юатып, аларның фикерләрен шашыртып, алдатып тора торган рәвештә язалар. Бу кадәресе җинаять булса кирәк инде. Дошман пайтәхетнең капка төбенә килгән, һәр яктан япсарып алган, солых сорарга мәҗбүр иткән. Төрек газеталары халән[21]: «Мозаффарият мөтәвәлия госманиядән...» (Төрекләрнең гел җиңеп торуларыннан) бәхәс итәләр.

[1] сәбәпләр аркасында
[2] киләчәгебезне
[3] дучар булдык
[4] белем
[5] бәхетебезне корбан итәргә
[6] бәйсез булмаган милләт
[7] хәят
[8] башлангыч
[9] хөкүмәттәгеләргә
[10] өлеш чыгаруны
[11] бик аптырадым
[12] ялварып
[13] килештерүче
[14] килешүе төзелгән
[15] кибетләренең
[16] яхшы баруы, төгәлләнүе
[17] милли хисләр
[18] башлангыч
[19] мәгарифнең
[20] бары тик халыкны
[21] һаман

Булган эшләр булган инде, тугрысын язып кимчелекләр икърар ителәсе вә моннан соң ислахка вә уяныргa дәгъвәт кылынса[1] вә күрелгән мәгълүбиятьләрнең әчеләре вә зарарлары аңлатылса, һич шөбһсез, файдалы булыр иде. Гавам төрек халкы шул газеталарга алданып, Траблус сугышында да Төркия җиңде дип калганнар, хәзерге Балкан сугышында да шулай дип игътикад итәчәклердер[2]. Әмма моннан бер файда бармы? Зарардан башка һичнәрсә юктыр. Төрекләрнең дини голәма кыйсменә вә хуҗа дигәннәренә килсәк, буннары бигрәк бәрәкәтсез бер халыктыр. Бунлар бернәрсә дә төшенмиләр. Көн буе каһвәханәләрдә утырып наргилә эчәләр, тәмәддингә гаид[3] нәрсәләргә кырын карыйлар, хәмияте динияләре[4] ялңыз заһири[5] бер кыяфәттән, мәгънәсез гореф вә гадәтләрдән генә гыйбарәттер. Бунлар гомумият игътибарыйла[6] безнең Русиядәге татар мулларыннан да фикерсез вә төшенчәсез бер халыктыр.

Шуны да әйтергә тиеш табам ки, бу язылганнарның барысы да шул сыйныфларда булган әксәриятькә[7] карап сөйләнгән сүзләрдер. Юкса һәркайсы сыйныфта да эшне бик яхшы аңлаган, бу фәлакәтләргә тәмамыйла йөрәге янган, әгәр бер файдасы тисә, бөтен вөҗүдләрен фида итәргә[8] хәзер адәмнәр булыначагында шөбһә юктыр. Ләкин бунлар диңгезгә нисбәтән катрә[9] кебек әз булганлыктан, әхвәле гомумиягә тәэсир итә алмыйлар, күзләреннән яшь, йөрәкләреннән кан агызып хәсрәтләнәләр дә калалар. Шул сәбәпле бичара мәмләкәт фәлакәттән фәлакәткә юарлана[10] барадыр.

* * *

Истанбулда тынычлык. Яурупа сугыш пароходлары корыга чыгарган солдатларының күбесе пулемёт вә тупларын кире пароходларына керткәннәр. Сату-алу эшләре барысы да үз көенчә дәвам итә. Мөселманнар илә христианнар арасында әз генә дә мөнафәрәт[11] вә дошманлык күренми. Мөселманнар әүвәлгечә үк грек ашханәләренә тулып ашыйлар. Төрек хатыннары аяк киемнәре, күлмәк, тасма вә яулыклар алу өчен әүвәлге шикелле үк көн буенча әрмәни кибетләренә тулып торалар. Бер әрмәни яки грек солдатының хыянәте ач-ачык беленсә дә, төрек мәэмүрлары аны белмәмешкә салынып сөкүт илә[12] үткәрүне артык күрәләр. Чөнки ул тугрыда аз гына сүз булса да: «Төркия христиан солдатларны кисә» дия Яурупа кычкырачактыр дип беләләр. Төрек газеталары Арнавыдларны һәмишә[13]: «Арнавыд кавем нәҗиби»[14] дип язалар. Төрек газеталары халыкның зиһенен боламыкка әйләндереп торалар. Аның галәян вә фәвәран хассәсен[15] алдан ук гаиб итерәләр. Затән төрекләрдә тәкъдиргә буйсыну хисе һәр шәйдән[16] артык хөкем сөрмәктәдер. Бик тирән фәлсәфәле вә бик мәгънәле сүзләр дип түбәндәге шигырьләрне мин Кара диңгез аркылы Одессадан Истанбулга килгәндә үк Ван вилаятендә интихаб мөфәттишлеге итеп[17] Русия аркылы кайтып килүче бер мәэмүр бәк әфәндедән ишеткән идем. Монда килгәч, тагын әллә ничәсеннән шуны ишеттем. Бу шигырь хәзерге бер кыйсем төрекләрнең әхвәле рухиясен[18] күрсәттегеннән язып үтүне дә муафыйк күрдем. Шигырь будыр:

Kim olur zor ile maksuduna rehyab-ı zafer.
Gelir elbette zuhura ne ise hükm-i kader.
Hakk'a tefviz-i umur et, ne elem çek, ne keder,
Gam-ı, şadi-i felek böyle gelir, böyle gider.

*(Көч кулланып кем максатына ирешер?*
*Тәкъдир хөкеме ничек бул дисә, күз алдыңа шул килер.*
*Эшләреңне Хакка тапшыр, кайгырма, көенмә.*

[1] өндәүләр булса
[2] ышанчаклар
[3] цивилизациягә кагылышлы
[4] диндарлыклары
[5] тышкы
[6] гомумиләштереп әйткәндә
[7] күпчелеккә
[8] барлыкларын корбан итәргә
[9] диңгездә бер тамчы
[10] *монда:* дучар була
[11] нәфрәт
[12] дәшми калып
[13] һаман
[14] «Албаннар – намуслы (затлы) халык»
[15] ачу һәм ярсу тойгысын
[16] һәрнәрсәдән
[17] сайлауда тикшерүче булып
[18] рухи халәтен

*Дөньяның гаме дә, шатлыгы да шулай килер, шулай китәр.)*[1]

Дөрест, шигырьләре «тирән фәлсәфәле»дер. Фәкать бу шигырьләрне төрек яшьләре түгел, болгар яшьләре укып, шуның буенча йөрегән булсалар, төрекләр өчен файдалырак булган булыр иде!

Кичә 16 нчы ноябрьдә Бабы Галидә матбугате хариҗия даирәсенә чыга торган баскычның өс тарафыннан ут чыгып, даирәнең бер стенасы янды. Утны тиз сүндерделәр. Ташландык кягыдләргә[2] хата төшкән папирос башыннан чыккан имеш. Ләкин Истанбулда хөкүмәт даирәләрендә чыккан утлар хәзергә кадәр шөбһәне дәгъвәт итә торган рәвештә булганлыкларыннан, бу соңгысы хосусыннан да шөбһәләнеп берничә сторожны тәүкыйф иткәннәр. Бүген исә Бабы Гали ишек алдында мылтыкларын әвернә шикелле ясап торып куйган байтак кына төрек солдатлары тора иде.

*17 нче ноябрь.*

## 9

*Мөтарәкә[3] шартлары. Химаягә[4] керү мәсьәләсе. Кайсы якка якынлашырга? Төрекләрнең Русиягә назарлары (карашлары). «Һилале Әхмәр»дә Русия мөселманнары. «Иттихад вә тәрәккый»челәрне кысу дәвам итә. Искелеккә таба. Истанбуда мәҗрухлар. Иганәләр.*

Ниһаять, мөтарәкә ясалды, сугыш мөвәкъкәтан[5] туктатылып торып, килешү хакында сөйләшергә карар бирелде. Мөтарәкә протоколы төрек вәкилләре тарафыннан имза вә солтан тарафыннан тәсдыйк ителеп[6] рәсмиләштерелде һәм бу вакыйга Төркия хөкүмәте тарафыннан һәммә губернаторларга, Мисыр вә Йәмән хакимнәренә, гаскәри командannarга белдерелде. Балкан хөкүмәтләренең вәкилләре бу протоколны үзләренең хөкүмәтләренә җибәреп тәсдыйк иттереп алачаклар. Моның өчен 48 сәгать вакыт тәгъйин ителгән[7]. Иртәгә 20 сендә бу мөддәт тәмам була.

Мөтарәкәнең нинди шартлар белән вә ничә көнгә ясалганлыгы монда бик ачык мәгълүм түгел. Мөддәт тәгъйин ителмәгән вә ошбу шартлар белән ясалганлыгы аңлашыла: 1) Мөтарәкә солых ясалганчыга кадәр дәвам итәр; 2) Әгәр ике якның берсе, мөтарәкәне бозып, сугыш башларга теләсә, моны икенче якка 48 сәгать алдан белдерер вә шул мөддәт үткәнче сугыш башламый торыр; 3) Мөтарәкә мөддәтендә хәзерге гаскәрләр шул булган урыннарында торып торырлар. Мөхасарә[8] астында булган җирләр бушатылмый торырлар; 4) Кирәк Төркия тарафыннан вә кирәк Балкан хөкүмәтләре тарафыннан диңгездә блокада астында булган җирләрдән блокада күтәрелер[9].

Менә мөтарәкә шартларының хөләсасы[10] шулардыр. Әмма солых әсасларына килгәндә, алар хакында гинә[11] ачык мәгълүмат юк. Гүя Кырык Кәлисә, Әдернә, Димтука Төркиягә калырга булган, Македония белән Арнавыдлыкка автономия бирелергә булган, диләр.

Төрек милләтпәрвәрләренең нәшире әфкяре[12] булган «Ифһам» газетасы бу рәвештә мөтарәкә ясау хакында госманлы дипломатларының муаффәкыятьләрен[13] мактап бетерә алмый. Сугышып җиңгән булсак та, шуннан яхшы шартлар белән солых ясый алу ихтималыбыз юк иде, инде сугыш җәһәтенчә[14] җиңелгәннең ачысын сәяси җәһәттән чыгарырга муаффәкъ булдык[15], әлхәмдүлилләһ, ди. Газетаның бу «муаффәкыятьләрен»ләрдән максаты ни булганлыкны без аңлый алмыйбыз. Мәга ма фиһ[16], каһвәханәләрдәге төрекләрне сөендерергә ярыйдыр.

Төрек газеталары мөтарәкә мөзакәрәсенең[17] кайда вә ничек булганлыгы хакында хәйли[18] мәгълүмат бирәләр. Фәкать ниләрдән гыйбарәт икәнлеген генә белмиләр. Мәсәлән, мөзакәрә

[1] *«Мирас» тәрҗемәсе; №10, 2007.*
[2] кәгазьләргә
[3] сугышны туктатып тору
[4] кул астына
[5] вакытлы
[6] расланып
[7] билгеләнгән
[8] камалыш, урап алу
[9] бетерелер
[10] сөземтәсе
[11] янә
[12] фикерләрен белдерүче
[13] уңышларын
[14] ягыннан
[15] ирештек
[16] шул ук вакытта
[17] сугышны туктату турында сөйләшүләренең
[18] күп

булган җирнең Бакчакөй дип йөртелүе яңлыш, аның дөрес исеме Бәхшаешкөйдер[1]. Ул көй[2] Хадимкөй белән Чаталҗа арасында ике яктан да бертигез ераклыктадыр. 13 ноябрьдә мөзакәрә башланган көнне болгар вәкилләре анда атка атланып килгәннәр. 15 ендә Назыйм паша аларны ашка чакырган. Килми озаграк торганнар. Назыйм паша «килмәделәр инде, ахрысы» дигән вакытта гына дөмбердәп килә торган поезд болгарларның төрекләрдән алган тимер юлларында күренгән. Аның Карасу күпере аркылы үтүе лязем, хәлбуки ул җимерелгән булган, шул сәбәпле Назыйм паша аның ул кадәр тиз арада болгарлар тарафыннан төзетелгән булуына ышанмый торган, ләкин поезд күз алдына килеп туктап, эченнән болгар генераллары чыккач, ышанган. Назыйм паша болгар гаскәренең баш команданы генерал Савов белән төрекчә сөйләшкәннәр, калганнар французча сөйләгәннәр. Бергә рәсемнәре чыгартылган.

Генерал Савов башта Болгариядә, соңра Истанбулның Солтани мәктәбендә укыган, соңра Русиянең гаскәри академиясен дә икмаль иткән[3] бер зат икән. Элек төрекләр күрше христиан мәмләкәтләренең хөсне тәвәҗҗеһләрен[4] казану өчен мәктәбе Солтанидә һәр ел берничә дистәләп болгар, серб, каратаг[5] балаларын бушлай укыталар иде. Бик ихтимал ки, бу генерал Савов та шулай укыган шәкертләрнең берседер.

Бу мөтарәкә хәбәре Истанбул газеталарында 18 ноябрьдә басылып чыкты, әмма ни сөенеч, ни көенеч, бик аз тәэсир хасил итте. Халык гаять суык канлылык белән карый. Гүя булса да, булмаса да барыбер төсле. Мөтарәкәнең шартлары ничек булачагы вә солыхның ни рәвешчә ясалачагы хакында да ул кадәр зиһен ватмыйлар. Алар хөкүмәт эше, хөкүмәт үзе белер, дигән төсле итеп карыйлар.

Фәкать газеталардан бәгъзеләре Төркиянең киләчәк көннәрен искә төшерә башладылар. Мәшһүр мөхәррир Мизанчы Морад бәкнең «Икъдам»да озын бер мәкалә язып, киләчәктә Төркияне Әнгелтерә яки Русия химаясенә керергә тиеш тапканлыгын, Русия химаясенә керүне артыграк күргәнлеген вә бу мәкаләнең монда бер кыйсем халыкка начар тәэсир иткәнлеген үткән мәкаләләремнең берсендә язган идем.

«Икъдам» газетасында берәү, Морад бәккә ачык хат язып «химаядән максатның контроль астына керү түгеллекне, бәлки дуслашу гына икәнлекне вә безнең белән дус булып, Русиянең ни файда итәчәген изах кылуыгызны[6] үтенәмен» диде.

Морад бәк, моңа качамаклы[7] гына бер җавап язып: «Бөек Пётр заманыннан бирле Русиянең нинди киңәю сәясәте тотканлыгы мәгълүмдер, әгәр дә госманлы вә ислам гонсыры[8] белән тәкъвия ителсә[9], Русиянең куәте дәхи дә ныграк артачагы мәгълүмдер», – ди. «Химая»дән максаты башта дуслык вә аның тарафыннан яклану, соңра союз булучылык икәнлеген бәян итә вә «Иттихад вә тәрәккый» җәмгыяте бездән Яурупаны биздерде, Карабәкевләрнең (бакулы доктор Карабәк Карабәкев улачак[10]) фәсаде[11] белән без Әнгелтерәне ачуландырдык, Әнгелтерә иң күп мөселман тәбәгага малик булдыгы хәлдә[12] мәкаме хилафәтнең тәрәккыйсеннән өркеде, шундый авыр вакытыбызда безне ташлады, бинаән галәйһи[13] хәзер инде исламнар[14] хакында Әнгелтерә сәясәте банкрот булды, бу хәлдә инде өч ягыбыздан әйләндереп алган вө мөселман тәбәгасенең күплеге ягыннан икенче дәрәҗәдә булган Русия нөфүзенә[15] юл ачыладыр, Әнгелтерә качырган форсатны кулга алып, өч йөз миллион мөселманның күңелен үзенә тарту бүгенге көндә Русия кулындадыр, рус сәясиләре дә, шаять, моны аңлый торганнардыр, ди.

Морад бәкнең бу җавабы басылып чыккач та, мәрхүм Кәмал бәк вә Әхмәд Мидхәт әфәнделәрнең иптәшләреннән вө төрекләрнең мәгърүф әдип вә галимнәреннән булган Әбүззыя Тәүфыйк бәк тарафыннан нәшер ителә торган «Тасвире әфкяр» газетасында аңа каршы кыямәтләр купты: Ибраһим Хаккы намендә[16] бере баш мәкалә язып, шул химаягә керү хакындагы мәкаләсе

---

[1] Bahşayış köyü
[2] авыл
[3] тәмамлаган
[4] хәерхаһлыкларын
[5] черногорияле
[6] аңлатуыгызны
[7] анык түгел
[8] элементы, өлеше
[9] көчәйтелсә
[10] булса кирәк
[11] фетнәсе, явызлыгы
[12] подданныйларга ия булуына карамастан
[13] шуның өчен
[14] мөселманнар
[15] йогынтысына
[16] исемендә

өчен Морад бәккә бик каты сүзләр язды. Моңа «Тасвире әфкяр» үзе дә кушылып, тагын бераз өстәде. Бунлар Морад бәккә «син килмешәк бер кешесең, синең бабаңның вә нәселеңнең каннары бу ватан туфрагына катнашмаган, син тик моннан өйләнеп кенә госманлы исемен алгансың, бинаән галәйһи госманлы милләтен тәхкыйрь[1] итә торган андый фикерләр язып таратырга вә госманлы сәясәтенә мөдахәлә итәргә[2] хакың юктыр, син үзең элек «Иттихад вә тәрәккый»челәрнең һәркайсын берәм-берәм кочаклап үптең, соңра 31 март вакыйгасын чыгарттың, син безнең дәүләтебезне Бохара ханлыгы дәрәҗәсенә төшерергә тырышасың, әгәр башыңда гакылың күп икән, асыл ватаның булган Русиягә кайт та анда үзең мәнсүб булган кавемне әсарәттән[3] коткарырга тырыш» диләр, һәм дә Морад бәкнең электән бирле Русия акчасы белән асралып, аның файдасына хезмәт итә торган бер кеше булуы хакындагы риваятьләрне төшерделәр вә бу яңа мәкаләсен дә шул риваятьне куәтли торган итеп тапмакчы булдылар.

Морад бәкнең химаягә керү хакында ул кадәр ачыктан-ачык язуы мондый уңайсыз вә нечкә бер вакытта төрекләр нәзарында, әлбәттә, килешсез иде. Ләкин «Тасвире әфкяр»нең җавабы да килешле түгел вә артыграк шәхси бер рәвештә булып чыкты.

Шуның белән бәрабәр Әбүззыя Тәүфыйк бөк үзенең газетасында, «Ни идек? Ни булдык?» сәрләүхәле[4] баш мәкалә язып, иске[5] төрекләрнең шәүкәт вә газамәтләрен[6] бәян итә, бөтен Яурупа тарафыннан 12 мәртәбә вакыйг булган салиб һөҗүмнәренә[7] каршы торганлыкларын, Истанбулдан чыккан йөз илле мең кешелек госманлы гаскәренең Вена капка төпләренә барып җитүен, Русия, Болгария, Сербия, Каратаг сугышларын, никадәр ихтиляльләрне[8] бастыруны саный да: «Без дөньяда мәрт[9] идек, мәртлектә фәрт[10] идек», – ди. Соңра бу соңгы сугышта җиңелүне вә Кырык Кәлисә сугышында төрек гаскәренең мәйданны ташлап качуын искә төшерә дә: «Ни булды безгә? Менә мәңгелек хәл итеп булмый торган бер мәсьәлә», – ди.

Сүз ачылгач, бу химая мәсьәләсен тагын аз гына языйк инде, филхәкыйкать[11], монда истикъбальне төшенүчеләр бар. Төркия киләчәктә нишләргә тиешлек хакында хәйли фикерләр йөртәләр. Әгәр дә Төркия берәр якка кушылып, тиздән иттифакка кермәсә вә мөгаһәдәләр[12] белән үзенең истикъбален тәэмин итмәсә, Рум илендәге сүтелү вакыйгасы Анатулыда вә мәмләкәтнең башка җирләрендә башланачактыр, диләр. Мәсәлән, Русия тарафыннан Әрмәнстан, Франция тарафыннан Сүрия, Әнгелтерә тарафыннан Месопотамия вә Йәмән мәсьәләләре кузгатылуны зан итәләр[13]. Шуның өчен дә моннан соң бик тизлек үзәрендә[14] гадәттән тыш тәдбирләр итәргә тиеш табалар. Бәгъзе берәүләр «үзләре сорап кыям итмәстән[15] элек дәрхаль Әрмәнстанга, Сүрия, Шам тарафларына вә Йәмәнгә муафыйк шартлар белән автономия бирергә кирәк, Төркия үз кул астына ялңыз төрек гонсырын гына алып калырга вә бөтен куәте белән шуны тәрәккый иттерергә тырышырга тиеш» диләр.

Бәгъзеләр вә иң күп кыйсем Төркиянең хәзердән үк Иттифак мөсәлләскә (Германия, Австрия вә Италиягә) кушылуын артык күрәләр: «Без зәгыйфь булсак та, алар безне хәзер мәгалмәмнүниять[16] иттифакларына алачаклар, чөнки Яурупада немец гонсыры слав тәһликәсе[17] астына төшә башлады, алар мәнфәгате белән безнеке әллә ничә яктан уртактыр, немецләр искедән дә мөселманнарга мәхәббәтле халык, Төркиянең тиҗарәт[18] вә сәнәгате дә алар белән бик күп, мәүкыйге җәгърәфиләре[19] дә Төркия белән якынлыкны икътиза итә[20]. Әгәр Румыния дә шуңа кушылса, бу иттифак көчле булып, Иэтилафы мөсәлләс белән Балкан иттифагына каршы тора алачактыр», диләр. Соңра, әгәр Төркия Германия кебек мөтәрәккый[21] вә куәтле бер дәүләткә кушылса,

[1] мыскыл
[2] тыкшынырга
[3] әсирлектән
[4] башлы
[5] борынгы
[6] бөеклекләрен
[7] тәре йөртүчеләр походларына
[8] баш күтәрүләрне
[9] чын ир-ат
[10] бердәнбер
[11] чынлыкта
[12] килешүләр, шартнамәләр
[13] уйлыйлар
[14] артык зур тизлек белән
[15] баш күтәрмәстән
[16] шатланып
[17] куркынычы
[18] сәүдә
[19] географик урнашулары
[20] кирәкле итә
[21] прогрессив, үскән

дөньяның һәр тарафындагы мөселманнар үзләренә бер хами[1], бер мөттәфикъ[2] барлыгын хис итеп, рухлары күтәрелер, тәрәккыйгә йөз тотарлар; Германия Һиндстан вә Шимали Африкадагы мөселманнар васитасы белән генә дә үзенең рәкыйбләре[3] булган Әнгелтерә белән Францияне байтак какшата алыр иде, шул сәбәпле Төркияне үз иттифакларына алырга Германия теләр һәм разый булыр, дип исәплиләр.

Гомумиятьлә[4] караганда, төрекләрдә Русиянең ләһендә-галәйһендә[5] хәзерге хәлдә зур фикер юк. Бәгъзеләре «безнең башыбызга килгән бу фәлакәтләр барысы да Москоф[6] бармагы беләндер» дисәләр дә, күбесе бернәрсә дә белми. Русиянең Балкан славларына никадәр могавәнәт[7] итүен, күп мөбаләгаләр[8] белән төрекләрне пычратырга тырышуларын гомумиятьлә русларда төрекләргә каршы ни дәрәҗә дошманлык вә нәфрәт барлыгын төрекләрнең миллионга берсе дә белми торган булсалар кирәк. Чөнки рус газеталарын укымыйлар, Русия әхвәле белән танышырга теләмиләр.

Шуның белән бәрабәр Кара диңгезнең шималь ягыннан аз гына яхшылык әсәре күренде исә, Русиягә рәхмәт әйтергә, Русия белән якынлашырга хәзерләрдер. Әгәр дә Русия Төркиядә үзенең нөфүзен[9] арттырыйм дисә, Төркиягә яхшылык итү тарикы[10] белән моны ул бик җиңел эшли алачактыр.

* * *

Русия мөселманнарыннан Кәбир Бәкер, Шәриф Әхмәтҗанов, Фатих Рәхимов әфәнделәр, монда килеп, «Һилале Әхмәр» хәстәханәсенә (дарелфөнүн бинасындагысына) мәҗрухлар карарга керделәр. Мәктәбе солтани бинасындагы немец «Сәлибе Әхмәр» хәстәханәсендә дә бер данә Русия вә бер данә Кытай мөселманы Голҗалык бардыр. Электән килгән туташларыбыз да мәҗрухлар карау хезмәтендә дәвам итәләр. Хәстәханә һәйәтләре[11] вә табиблар безнең Русия мөселманнарыннан гаять разый вә мәмнүннәр. Аларның армый-талмый яхшы эшләүләренә исләре китә. Төрек хадимнәре жалование белән хезмәт иткәннәре хәлдә ялкауланып, карышып йөдәтәләр икән. Безнекеләр исә, үз масрафлары[12] белән килеп, бушлай шулкадәр тырышып хезмәт итәләр. Русия мөселманнарының монда килеп шундый исем чыгарулары Русия өчен бер шәрәф[13] булып табыладыр. Төрекләрнең «Бак, руслар мөселманнарга нинди яхшы тәрбия биргәннәр вә нинди гали хис керткәннәр» дип, русларга ихласлары артуга сәбәп була.

«Иттихад вә тәрәккый» әгъзалары хакында кысулар дәвам итә. Һәмишә[14] чүпләп ала торалар. Бу көннәрдә генә Төркиянең иң зур галимнәреннән вә мәгариф министры булып торган Әмруллаһ әфәндене («Мохител-мәгариф» – төрекчә энциклопедия сахибе[15]) тәүкыйф итеп, идарәи горфия[16] хәбесханәсенә япканнар. Сабикъ мәбгуслардан[17] Исмәгыйль Хаккы, Фәрһад әфәнделәр, Бешикташ бәләдия рәисе[18] Риза бәк, баш кятибе Сәри бәкләр дә кулга алынганнар. Мәхбүсләрнең күбесе үзләренең фикер вә каләм көчләре белән генә киченә торган[19] мөхәррир, әдип, адвокат кебек кешеләр булганлыктан, байлыклары юк, гаиләләре мөшкилятка[20] төшәләр, диләр. Әхмәд бәк Агаев белән Гомәр Нәҗи бәкнең гаиләләре бик тарлыкка төшеп, таныш-белешләреннән иганә җыеп бирергә ихтыяҗ төшкәнлеге безгә дә аңлашылды. Агаевның кечкенә дүрт-биш баласы бар. Үзе хәбескә[21] алынгач, хатыны хәстәләнде. Атнасында ике мәртәбә үзләре белән күрешергә кертәләр икән.

[1] химаяче
[2] берлектәш, союзник
[3] көндәшләре
[4] гомумән
[5] Россия яклы һәм Россиягә каршы
[6] Мәскәү
[7] ярдәм
[8] арттырулар
[9] абруен, йогынтысын
[10] юлы
[11] идарәләре
[12] чыгымнары
[13] дан
[14] һаман да
[15] язучысы
[16] гадәттән тыш хәл идарәсе
[17] элекке депутатлардан
[18] мэры
[19] көн күрә торган
[20] кыенлыкка
[21] төрмәгә

«Танин» мөхәррире Хөсәен Җаһид бәк дуюне[1] гомумиядә госманлы алачаклылары вәкиле иде. Бу – зур мәгашьле вә әһәмиятле бер урындыр. Ташлап Яурупага китәргә мәҗбүр булган. Шул сәбәпле аны ул урыннан чыгарырга вә, әллә нинди гаепләр табып, судка бирергә җыеналар. Элек хөррият булгач та хөкүмәт даирәләрендәге артык мәэмүрләрне[2] чыгарганнар, вә күбесе искелек тарафдары булуы ихтимал тотылган адәмнәр чыгарылган икән. Хәзер инде ихтилафчы газеталар шуларның бер кыйсмен яңадан урыннарына кертү мәсьәләсен кузгаттылар.

Дахилия[3] министры, бер циркуляр таратып, «вилаятьләрдә халыкны котыртучылар барлыгы вә моңа бәгъзе мәэмүрләрнең дә катнашканлыгы аңлашыла, шул сәбәпле губернаторлар бу хосуска (күренешкә) бик нык дикъкать итсеннәр, әгәр мәэмүрләр арасында шундыйлар барлыгы беленде исә, дәрхаль[4] урыннарыннан чыгарылырга тиештер» ди. Бу циркуляр буенча вилаятьләрдәге бөтен «Иттихад вә тәрәккый» тарафдарлары урыннарыннан чыгарылып бетерелергә лязем булачак, һәм циркулярның максаты да шулдыр. Белмим, бу кадәр каты реакциянең очы кайда барып терәлер?

Мәгариф нәзарәте бүгеннән игътибарән[5] түбән вә урта мәктәпләрне ачып, дәресләрне башлатырга әмер чыгарды. Шәһәрдә вабаның азаюы моңа имкян[6] бирәдер, ди. Гали[7] мәктәп биналары барысы да хәстәханә булганлыктан, ихтимал, алар бераз соңрак ачылырлар. Ваба шәһәрдә дә, гаскәр арасында да хәйли[8] азайган һәм киттекчә[9] кими бара, диләр.

Истанбул белән Чаталҗа арасындагы тимер юл гаскәрдән башка юлчы йөртми әле. Урамнарда солдат хәрәкәте күп. Әле бер якка, әле икенче якка төрле кыяфәттәге солдатлар үтеп торалар. Истанбулның үзендә хәзерге көндә төрле хәстәханәләрдә 18–20 мең мәҗрух бар, диләр. Тәдриҗән[10] сәламәтләнеп чыга торалар. Яңадан килгәне аз. Чөнки сугыш юк. Сәланиктә ике мең мәҗрух бар икән. Алар инде шунда калганнар. Сәланиккә тирә-яктан бик күп мөселман мөһаҗирәләре килгәннәр икән, хөкүмәт шуларны Анатулыга күчерер өчен, Германия илчесе аркылы 40 мең сумлап акча җибәргән. Сәланиктә юнаннарның мөселманнарга күп җәбер вө золым итүләрен хәбәр бирәләр. Калада болгарлар да күп мөселманнарны тотып хәбескә япканнар. Андагы бер мәсҗед элек чиркәү булган икән. Шуны яңадан чиркәүгә әйләндерү хакында болгарлар белән румнар арасында низаг чыккан: берсе аны рум чиркәве ясарга, икенчесе болгар чиркәве ясарга тартышалар икән.

Бу көннәрдә Истанбулга Италия сәфире[11] Марко Гарони килде. Траблус сугышыннан соң солых булгач, Төркия-Италия мөнәсәбәте төзелмештер. Сәфирне зурлап каршы алдылар. Солтан хозурына кабул ителгән вә ике яктан да «самими» сүзләр сөйләнгән.

Безнең Русия сәфиренең рәфикасы[12] васитасы белән «Сәлибе Әхмәр» җәмгыяте исеменнән «Һилале Әхмәр»нең хатыннар мәркәзенә 36 чаршау, 36 күлмәк, 36 ыштан, 36 җәймә, 36 такия һәдия[13] ителгән.

Мондагы Австрия «Сәлибе Әхмәр» җәмгыятьләрендәге докторлар, әгәр кисәктән чакырылу була калса, дәрхаль ватаннарына кайтырга әмер алган булганнар. Истанбул лиманындагы Австрия сугыш пароходлары, матросларын алып, моннан киткәннәр. Бунлар Австрия белән Русия арасында сугыш чыгу ихтималына мәбна[14] дип зан иттеләр[15]. Ләкин соң көннәрдә бу ихтималга беткән хөкемендә карыйлар.

Арнавыдлар[16], Авлонья шәһәрендә истикъляль[17] игълан итеп, мәгълүм Исмәгыйль Кәмал бәкне мөвәкъкать[18] хөкүмәт рәисе сайлаганнар. Исмәгыйль Кәмал бәк Арнавыд хөкүмәте исеменнән Австрия вә Италия хөкүмәтләренә, телеграмнар җибәреп, рәхмәт әйткән вә ярдәмдә булынуларын[19] үтенгән.

---

[1] бурычлары
[2] чиновникларны
[3] эчке эшләр
[4] шундук
[5] башлап
[6] мөмкинлек
[7] югары
[8] шактый
[9] аның саен
[10] әкренләп
[11] илчесе
[12] хатыны
[13] бүләк
[14] нигезләнгән
[15] уйладылар
[16] албаннар
[17] бәйсезлек
[18] вакытлы
[19] ярдәм итүләрен

Юнан флоты Төркиянең атауларын[1] берәм-берәм ала тора. Төрек флоты каршы тора алмый. Төрекләр, әлбәттә, бик тәәссеф итәләр[2]. Ләкин ни чара, тәәссеф белән бер эш тә булмыйдыр.

«Һилале Әхмәр» файдасына җыелган акча вә нәрсәләрне китерергә бу көннәрдә Кырым мөселманнарыннан ике һәйәт[3] килүе көтеләдер. Ялтада генерал Думбадзедан рәсми рөхсәт алып, Ялта, Дәрәкөйгә вә башка диңгез буендагы мөселман авылларына подписной листлар таратып, иганә җыйганнар. Гает көнне Дәрәкөйнең үзендә генә өч мең сум җыелган. Хатын-кызлар күп күлмәк, ыштан, сөлге, җәймә кебек нәрсәләр җибәргәннәр.

Безнең Оренбург мөселманнары «Һилале Әхмәр»гә иганә җыярга сорап та министр тарафыннан рөхсәт бирелмәвенә монда төрекләр ышанмыйлар. Русия хөкүмәте андый хәйратка[4] нишләп манигъ[5] булсын, ул мөтәмәддин[6] вә безнең белән мөнәсәбәте дустанәдә булынучы бер дәүләттер, затән[7] безнең Тархан пашага Русия хөкүмәте моңа манигъ булмаячагын бәян иткән, ни дә булса берәр аңлашылмау бардыр, диләр.

Кырым мөселманнарыннан сугышка күңелле[8] булып элек йөздән артык адәм килгән икән. Бу көннәрдә дәхи[9] йөзләп кеше килгән вә, Хәрбия нәзарәтендә[10] кабул ителеп, сугыш мәйданына юлланганнар. Ләкин инде сугыш тукталды. Яңадан башлану ихтималы зур түгелдер.

Соң көннәрдә Истанбулда һавалар җылынды. Тәрәзәләр ачык тора. Эскәмияләрне каһвәханәләр алдына урамнарга тезделәр. Төрекләр каһвә белән наргилә (кальян, хурхур)ны гаять хозурланып ачык вә ләтыйф[11] һавада эчәләр.

*19 ноябрь.*

## 10

*Хәбесханәдә Агаев янында. Партия низагларының сәмәрәләре[12]. Хәзердә фикерләр. Киләчәккә назар[13]. Габделхәмидне искә төшерү. Мөтарәкә протоколы тәсдыйк ителү[14].*

Идарәи гаскәрия хәбесханәсенә ябылган мәшһүр мөхәррир Әхмәд бәк Агаев белән күрешү өчен кичә янына бардым. Бунлар янына күрешергә атнасына ике мәртәбә кертәләр икән. Хәбесханә солтан Бәязид җәмигы каршысындагы хәрбия нәзарәте даирәсе[15] эчендәдер. Даирәнең урам капкасы төбендә ике якта әллә ничәшәр солдат вә жандармнар тора. Даирә эченә керергә теләгән кешенең кем булып, ни өчен килгәнлеген нык тикшереп үткәрәләр. Аз гына шөбһәле булса, кертмиләр. Әҗнәби тәбәгасе[16] булгач, мине тиз үткәрделәр.

Үткән мәкаләмнең берсендә дә бу Хәрбия нәзарәте даирәсе хакында азрак язган идем. Гинә[17] шулай: һәр тарафы тулы гаскәр. Кайсын өйрәтәләр. Кайсылары җиргә тезелешеп утырганнар. Арада шунда ятып йоклаганнары да бар. Төрле якка чатырлар корганнар. Мылтыклар төйиләр, бушаталар. Бик күп төрек хатыннары шунда йөриләр яки, җиргә утырып, тәмәке тартып торалар. Бунлар үзләренең солдаттагы балаларының хәлләрен белергә, әсир вә мәҗрух төшкәннәр хакында хәбәр эзләргә килгән халыклардыр. Даирәнең тирә-ягындагы тимер рәшәткә өстенә солдатлар үзләренең күлмәк-ыштан, сөлге-яулык кеби нәрсәләрен юып кибәргә элеп куйганнар, һәр тарафы зур урамнарга караган рәсми бер даирәне бу манзара ямьсезләтеп тора. Мондагы гаскәрләрнең кайсылары вилаятьләрдән яңа килгән, тиешле җирләргә озатылалар. Кайсылары күңеллеләр[18], аларны өйрәтәләр. Кайберләре китәргә нәүбәт көтеп торалар. Хөласа, хәзерге Төркиянең бөтен

---

[1] утрауларын
[2] борчылалар
[3] делегация
[4] хәйрия ярдәменә
[5] тоткарлык
[6] мәдәни
[7] гомумән
[8] ихтыяри
[9] тагын
[10] хәрби министрлыкта
[11] йомшак, назлаучы
[12] җимешләре
[13] караш
[14] раслану
[15] бинасы
[16] чит ил подданные
[17] янә
[18] ихтыярилар

фәгалияте шул даирә эчендәдер, һәм яңа Төркиянең иң фазыйль[1], иң моктәдир вә иң ватанпәрвәр ике йөзләп ирләрен үзенең эченә җыеп алып торучы идарәи горфия хәбесханәсе дә шушы даирә эчендә, арт тарафта бер җирдәдер. Бинаның янына барып, каравылчы солдат вә жандармнарга карточкамны күрсәттем. Максатымны әйттем. Офицер бүлмәсенә керттеләр. Яхшы ук зур бүлмә. Монда берничә солдатлар тора. Тирәләй тезелеп утырган төрекләр, төрек хатын-кызлары, кечкенә балалар бар. Йөзләре кайгылы, башларын иеп, исәптә утыралар. Аңладым ки, бунлар үзләренең угыллары белән күрешергә килгән ата-аналар, аталары белән күрешергә килгән вә аталарының ни өчен анда яткырылганлыгыннан һәм дә ни өчен дошман килеп ватанның бәгыренә хәнҗәр сапланганлыгыннан хәбәрләре булмаган мәгъсум[2] сабыйлардыр.

Карточкамны дежурный офицерга биреп, максудымны әйттем. Миңа, шунда утырып, аз гына көтәргә үтенде. Кем икәнлегемне, кем белән күрешергә килүемне язып алды. Шуны да әйтеп үтәргә лязем табамын ки, төрекләр гомумиятьлә гаять нәзакәтле, тәрбияле мөгамәлә кылалар. Хосусән, бу офицер, солдат вә жандармнары соң дәрәҗә нәзакәтләнерләр, һичвакыт кешегә каты әйтмиләр, йомышны дикъкать белән тыңлыйлар. Мөмкин булса, эшлиләр, булмаса, әллә никадәр гафу үтенәләр. Төрекләрдә кабалык[3] дигән нәрсә юк диярлектер.

Ниһаять, сәгать 11 булды. Икенче бер бүлмәдән берәм-берәм ят адәмнәр килеп, без торган бүлмәгә керә башладылар. Кабул итү вә күрешү бүлмәсе дә шул икән. Шул арада Агаев та килеп керде. Солдатлар килүчеләрне күзәтеп торалар. Сөйләшү шул солдатлар арасында һәм төрекчә булганлыктан, аларга ишетелеп тора. Һәркем үзенең көткән кешесе илә күрешә башлады. Мин Агаев илә күрешеп, тәгъзия[4] вә тәәссеф[5] бәян иттем.

– Зарар юк, әфәндем, китәр, китәр. Безне монда керткән нәрсә ватан вә милләткә сәдакать[6] вә мәхәббәтебездер. Иҗтиһатыбыз тугрымы, хатамы булганлыгы соңыннан күренер, хаклык заһир булыр, – диде.

– Кәфаләт[7] белән чыгарга теләмисезме? Гаилә хәлегез дә уңайсызрак икән, – дидем.

– Юк, мөхакәмәсез чыкмаячакмын, мөхакәмә итсеннәр дә, гаепсез булсам, бөтенләй котылыйм. Әгәр гаепле булсам, бөтенләй шунда калачакмын, – диде.

– Тәфтиш[8] вә мәхкәмәләр башланмадымы соң? – дидем.

– Юк, берәр айдан бирле ятучылар бар, әммә һичбер сөаль-фәлән булган юк әле,– диде. Ашауэчү, тәрбия яхшы. Биналарының тәрәзәләре зур, өске катта. Тәрәзәләрдә тимер рәшәткә-фәлән юк. Тик тирәли солдатлар каравыл торалар.

Янәбыздарак бер төрек хатыны шул мәхбүсләрдән берәү белән сөйләшеп тора иде. Хатын янындагы кечкенә бер кыз: «Eve ne vakit geleceksin babacığım? Seni çok özlüyoruz[9]?»,– диде. Хатын еглап җибәрде. Иренең күзеннән мөлдерәп яшьләр килде. Шуларны күрсәтмәс өчен тиз генә иелде дә кызын кулына алды, кочаклап әйтте: «Gelirim, geirim. Sen merak etme çocuğum[10]!» - диде. Никадәр тырышсам да, үземне тыя алмадым. Минем дә күзләремнән яшьләр килде. Агаев минем колаккарак: «Бу сабикъ[11] мәбгуслардан[12] фәлән адәмдер»,– диде. Мондый фаҗигь[13] манзара берәү генә түгел, берничә. Тугрысы, барсы да фаҗигь иде.

Бер тарафтан, дошман пайтәхетнең капка төбенә килеп терәлгән. Ватанның йөрәген хәнҗәр ярып, амиранә[14] вә мөстәһзиянә[15] бер сурәттә хәкарәтле солых ясата. Миллионнарча мөселманнар зар вә пәришан[16] булганнар, бөтен йорт вә милекләреннән аерылып, дошман аягы астында тапталганнар. Дәүләтнең намусы гаскәрисенә зур хәкарәт урылган. Милләтнең бөтен истикъбаль[17] өмидләре сүнмәк үзәрә. Менә шундый вакытта ватан үзенең фидакарь, хәмиятпәрвәр[18], моктәдир[19]

[1] өстен сыйфатлы
[2] гөнаһсыз
[3] тупаслык
[4] күңел юату
[5] кайгыру
[6] турылык
[7] гарантия бирү
[8] тикшерү
[9] *Өйгә кайчан кайтасың, әткәм? Сине бик сагыныбыз.*
[10] *Кайтырмын, кайтырмын. Син борчылма, балакаем.*
[11] элекке
[12] депутатлардан
[13] күңелне әрнетә торган
[14] түрәләрчә боерганСыман
[15] мыскыллап
[16] һәлакәткә төшкән
[17] киләчәк
[18] җитез хәрәкәтле
[19] сәләтле

балаларына иң зиядә[1] мохтаҗ булган бер заманда милләтнең бөтен чәчәге, фидакарьлек күрсәтүе көтелгән вә ни дә булса алардан бер файда мәэмүл[2] булган бер кыйсеме таш капчык эченә тутырылган. Ватан дошманы белән сугышасы солдатлар шуларны саклап гомер үткәрәләр. Ватан мөдафәгасын[3] исәпләргә тиеш бер чок[4] мәэмүрләр бунларны тәүкыйф итү, тәфтиш вә мөхакәмә кылу илә шөгыльләнәчәкләр.

Төркиянең тизрәк җимерелүен, бетүен теләгән әҗнәбиләр[5] вә дахилдәге христианнар бу манзараны күреп, сөенечләреннән, әлбәттә, кулларын уыштыра торганнардыр. Монда шөбһә юк. Әмма үзләренең сәяси истикъляльләренең[6] соң көннәрен көтмәктә булган төрекләр вә мөселманнар нишлиләр? Шөбһәсез, алар эчендә кан аглаучылар, бу фаҗигаләр өчен бик нык кайгыручылар бар. Ләкин бунлар шулкадәр аз ки, һичбер тәэсирләре юк диярлек. Ватанның фәлакәттән фәлакәткә юарлануына бунлар аслән манигъ[7] була алмыйлар. Әмма күпчелек кыйсме һәнүз дә тәэсирсез, хиссез. Алар гел көчле якка ияреп йөриләр:

– Менә бездә бу фикер бар, без шуны телибез, – дип бернәрсә дә әйтә алмыйлар.

Хәзерге хөкүмәт «Иттихад вә тәрәккый» фиркасын халыкны вә гаскәрне котыртуда гаепли. Хәтта солтанны вә хөкүмәт адәмнәрен үтерергә карар биргәннәр, имеш, ди. Шуңа күрә мәмләкәттә фетнә чыкмасын өчен аларны тотып ябарга, мөхакәмә итәргә вә тиешле җәзаларын бирергә тиеш табылды, ди. Бу иснад[8] никадәр әсаслыдыр, без моны мөхакәмәгә керешмибез. Хөкүмәтнең үзе лязем тапкан эшләрне эшләвенә игътираз да итмибез. Фәкать бунлар берсе дә Төркиянең хәзерге әхвәленә никадәр фаҗигь вә мөдһиш[9] икәнлеген ябып калуга сәбәп була алмыйдыр. Билфараз[10] шулкадәр мөтәфәккир[11] вә моктәдир адәмнәр гаепләнеп, каторга җибәрелсәләр төрмәләрдә черетелсәләр, Төркия өчен моннан бу сәгадәт вә хөлас мәэмүлме[12]? Әлбәттә, юк.

Агаев белән күрешеп аерылдым. Ул үзләренең бүлмәсенә кереп китте. Ишекләреннән кереп киткәч тә, бер солдат артыннан барып озатып калды.

Хәзерге хәлдә бу хәбесханәдәге мәхбүсләр эчендә 4–5 сабикъ[13] министрлар, 5–6 сабикъ вәлиләр, 30–40 кадәр дә сабикъ депутатлар вә бер чок[14] мөхәррир, әдип, галим вә фазыллар бар. Әмрулла әфәнде, Хаҗи Гадел бәкләр дә шунда.

Партия низагысы Төркияне шулкадәр изгән вә шулкадәр йончыткан ки, һич әйтеп бетерерлек түгелдер. Иң югарыдан башлап иң түбәнгә кадәр халык ике фиркага аерылган: я иттихадчы, я иэтиляфчы. Шул низаг гаскәр арасына да бик нык кергән. Хәтта күп кешеләрнең әйтүләренә бинаән[15], бу сугышта төрек гаскәренең җиңелүенә сәбәп булган нәрсәләрнең иң мөһимнәреннән берсе гаскәр арасына кергән шул фирка низагысыдыр. Мәгънәви җәһәттән бу – гаскәрдә итагать, сәдакать[16] вә дисциплинаны какшаткан. Әле бер партиягә, әле икенче партиягә мәнсүб офицерлар илә гаскәрләр шаяртылганнар. Офицерлар үз мохалиф[17] партияләренең нөфүзләрен[18] бетерер өчен, гаскәргә гел аларның гаепләрен, косурларын[19] күрсәтә торганнар. Табигый, икенче як та шулай иткән. Бара торгач, гаскәр каршында барсы да гаепле, косурлы, начар булып калган, барсының да нөфүз вә әһәмияте беткән.

Гамәли җәһәттән исә «Иттихад вә тәрәккый» фиркасенә мәнсүб хөкүмәт дүрт ел тырышкан. Үзе белгәнчә эшләгән. Гаскәрне ислах итү, корал вә әсбап җитештерү өчен кырык миллион лира сарыф иткән. Үзенчә сугыш вә мөдафәгә[20] планнары корган, шуңа муафыйк манёврлар ясаган, шуңа муафыйк корал вә азык складлары ясаган. Сугыш башланмастан берничә ай элек кенә «Иттихад вә тәрәккый» хөкүмәте эш башыннан төшерелеп, аның урынына башкалар килгәч, бу яңа

[1] күп
[2] булыр дип өмет ителгән
[3] саклауны
[4] күп кенә
[5] чит ил кешеләре
[6] бәйсезлекләренең
[7] беркайчан да тоткарлаучы
[8] үз эшен берәүгә сылтау
[9] куркыныч
[10] фараз итсәк; әгәр
[11] фикер йөртүгә ия
[12] нәтиҗә булыр дип өметләнгәнме
[13] элекке
[14] күп
[15] нигезләп, таянып
[16] дуслык
[17] каршы
[18] авторитетларын
[19] җитешсезлекләрен
[20] каршы торып сугышу

хөкүмәт теге иске планнарның вә ул вакыттагы мәэмүрләрнең барсын да диярлек үзгәртергә керешкән, үзенчә ясамакчы булган. Менә шул арада дошманнар һөҗүм иткәч, яңа хөкүмәт шашырган да калган. Чөнки искесен яңалар белмиләр, белгән кадәресен дә бозарга вә үзгәртергә керешкәннәр, яңасын ясап өлгерә алмаганнар. Әллә ни кадәр кораллар, яңа азыклар гаскәрнең артында яки алдында калып, истифадә[1] итү мөмкин булмаган. Гаскәр ачлыктан кырылган, ачлыктан хәле беткәч, ташлап качарга мәҗбүр булган. Бик күп кораллар дошман кулына эләккән. Әмма гаскәр үзе коралга аптырап торган.

Хәзер инде бөтен гаепне «Иттихад вә тәрәккый»челәр өстенә аударып, алар харап итте димәкче булалар. Хәзерге хөкүмәт тарафдары булган иэтиляфчылар бернәрсәдән дә тартынмаенча, бик каба[2] сурәттә гавам арасына шул фикерне тараталар. Мондагы бөтен вөкугат[3] вә хәвадисне[4] шул партия низагларына остаз[5] итәргә вә шул хакта бер-берсен гаепләргә теләүчеләр күп. Мәсәлән, иэтиляф тарафдарлары Истанбул янгыннарын иттихадчылардан күрәләр. Гүя алар урамнарны төзәтеп, йортларны яңа рәвештә салырга мәҗбүр итү өчен шулай ут төртеп яндырганнар, имеш. Иттихадчылар бу янгыннарны иэтиляфчылардан күрәләр. Халыкны иттихадчылардан вә хөррияттән биздерү, мәшрутиятькә[6] нәфрәт иттерү өчен, алар гел шулай фетнәләр вә бәлаләр чыгарып торган булалар була.

Шулкадәр бар ки, иттихадчылар арасында бик моктәдир[7] фидакарь, ватанпәрвәр вә хәмиятле адәмнәр күп булганлыгын, һәм дә иэтиляфчыларның инородецлар вә әҗнәбиләр интригасына аләт[8] булып йөргәнлекләрен аңлаучылар монда байтак күп. Ләкин бунлар да иттихадчыларга үпкәлиләр вә: «Дүрт ел бөтен идарәне вә мәмләкәтне үз кулларында тоттылар, теләсәләр нишләргә кулларыннан килгән вакытлар булды. Шул мөддәт[9] эчендә хөкүмәтнең кирәк дахили[10] вә кирәк харидҗи[11] сәясәтен һичбер юлга куя алмадылар, бөтен гомерләрен тәрәддетләр[12] эчендә үткәрделәр»,– диләр. Берәү миңа: «Иттихадчыларның иң зур гаебе хариҗи сәясәт илә шаярулары булды. Алар бер атна эчендә өч мәртәбә сәясәт алмаштыралар иде, бер күрәсең, Әнгелтерә илә якынлашу сәясәтен тоталар, бер күрәсең, Германиягә мәел итәләр[13]. Ул да булмый, Русия белән дуслашырга телиләр. Хөсәен Җаһид Русия сәфиренең драгоманы[14] Мандельштам илә бер кашыктан ашадылар; Тәлгать бәк исә Германия сәфарәтеннән кайтмады. Ләкин үз Ватаныбыз өчен берсеннән дә истифадә итә алмадылар. Тегеләр исә безнекеләрдән үзләре өчен кирәкле нәрсәләрнең барсын да алдылар»,– ди.

Төркия әхвәленә[15] вә Русия мөселманнарыннан да хәлләрен яхшы белүче икенче берәү миңа: «Белеңез ки, иттихад вә тәрәккый хөкүмәтенең дүрт ел эчендә ибтидаи тәгълимгә иткән хезмәте Әхмәт бай вә Гани бай Хөсәеновларның үз гомерләрендә сезнең татар ибтидаи тәгълименә иткән хезмәтләреннән күп кимдер. Безнең ибтидаи мәктәпләр хәзерге хәлдә сезнең ибтидаи мәктәпләрдән күп артта. Моңа ышаныгыз, шөбһә итмәгез», – ди.

«Иттихад вә тәрәккый» хөкүмәтен бик ашыгычлык итте, дип гаепләүчеләр дә күп. Мәсәлән: Арнавыдларның коралларын җыеп алу, Рум иленә кисәктән шулкадәр күп Босна Һәрсәк[16] мөһаҗирләре китерә башлау – барсы да ашыгычлык булды, галәянны[17] мөҗиб булды[18]. Бунларны акрынлык илә эшләү мөмкин иде,– диләр. Менә шул тәбдирсезлекләр[19] сәбәпле, дахилдә вә харидҗа һәркемне үзебезгә дошман иттектә башыбызга шушы фәлакәтләр килде дип зан итәләр.

Хәзерге көндә монда солтан Хәмидне искә төшерүче, аңа яхшы күз белән карауучы вә: «Ул тәдбирле бер сәясәт йөртә белгән икән», – диючеләр дә аз түгел. Бунлар: «Солтан Хәмиднең тәхеттән төшерелүе хата булган икән», – дип зан итәләр. Бу фикер бер кыйсем халык арасында

---

[1] куллану
[2] дорфа
[3] вакыйгалар
[4] хадисәләрне
[5] өйрәтүче, оста
[6] конституциялелеккә
[7] сәләтле
[8] корал; әмәл
[9] вакыт
[10] эчке
[11] тышкы
[12] икеләнүләр, бер карарга килми торулар
[13] күңел куялар
[14] тәрҗемәчесе
[15] аңлаучы
[16] Босния һәм Герцоговина
[17] ачу кайнауны
[18] барлыкка китерде
[19] эшне алдан күрә алмау

чын-чыннан бар. Икенче, югарырак кыйсем: «Без үзебезнең тәдбирсезлегебез илә халыкны шул фикергә килергә мәҗбүр иттек»,– дигән булалар. Ләкин асыл тел төпләре бунларныкы да тегеләрнекеннән бик ерак түгел. Шул сәбәпле бераз тагы әҗнәби интригасы катнашса, мондагы тәхет мәсьәләсенең Иран вә Фас[1] нәкый[2] юлына керүе бер дә бәгыйд[3] түгел.

Затән[4], монда хәзерге көндә эшнең әһәмиятен яхшы тәкъдир итә[5] алучы мөтәфәккирин[6] кыйсеме Төркиянең истикъбален Иранныкы төсле булыр дип зан итәләр. Мосаләхә[7] мәсьәләсе бетүгә конференс булыпмы, конференссызмы Әнгелтерә илә Русия арасында бер аңлашу ясалып, Төркия теләр-теләмәс үзен шул ике дәүләтнең химаясенә кергән күрер, диләр. Эшнең бу рәвешкә керми калуы хәзерге хөкүмәт урынына «Иттихад вә тәрәккый» хөкүмәте килүе вә аның да фәүкылгадә[8] ашыгыч тәдбирләр итүе сәясендә генә мөмкин булыр дип исәплиләр.

Төркиянең гомуми халкы хәзер Әнгелтерә илә Францияне яратмыйлар, алар илә якынлашырга теләмиләр, чөнки электән үзләренә бик хәерхаһ зан итеп тордыклары хәлдә бу сугыш вакытында Төркиягә каршы иң зарарлы хәрәкәт итүчеләр алар икәнлекне күрәләр. Ләкин хәзерге хөкүмәтнең вә Русия тарафында булынганлыгы күренә. «Иттихад вә тәрәккый»челәр мәйданда булмаганлыктан, эшләр хәзерге хөкүмәт фикере буенчарак йөрергә охшый.

Хәтта бәгъзе берәүләр: «Камил паша Русия вә Әнгелтерәнең тәклифе[9] буенча Балкан хөкүмәтләре илә солых ясап, мәмләкәтнең яртысын аларга бирә. Калганын да Әнгелтерә вә Русия химаясенә тапшырачак. Аның күптәнге максуды шул иде. Хәзер шуңа наил[10] була. Моңа манигъ булмасыннар өчен “Иттихад вә тәрәккый”челәрне дә җыеп төрмәгә тутыртты», – диләр. Гәрчә бәгъзе берәүләр Чаталҗа караргяһындагы гаскәрнең солыхка разый булмаганлыгын, сугыш теләгәнлеген, әгәр болай ителмәсә, хәзерге хөкүмәткә каршы килеп, аны төшерү ихтималы барлыгын сөйләсәләр дә, бу ышанычлы вә әһәмиятле бер сүз түгел. Гаскәр гаять арган, йончыган, һәртөрле ихтиляль[11] бастырулар вә сугышлардан туйган, хосусән бу сугышка төрле мәшәкатьләргә дучар булып, рухы төшкән, күңеле боеккан. Бик үк нык котыртучылар булмаган вакытта аларның үзләреннән генә андый инкыйлаб хәрәкәтләре көтү мөшкил. Котыртучыларны исә хәзер бик кыска тоталар. Гаскәр мөмкин кадәр тизрәк мәмләкәтенә, гаиләсе янына кайтырга карый. Мәҗрух гаскәрләр яралары төзәлеп бетмәстән элек больницадан чыгып өйләренә кайтасылары килә. «Яңадан сугышка җибәрмәсләрме икән?» – дип куркып сорашалар.

Хәзерге хөкүмәт тарафдары «Иэтиляф» фиркасенең нәшире әфкяре булган «Гыйлемдар» газетасы акрын гына Германия вә Австриягә каршы язып, Төркиянең Балкан иттифакына керүен вә шулай итеп Австрия һөҗүменә каршы торуы тиешлеген тәкъвия кыла[12]. Хосусән, мәшһүр Морат Бәк бу газетада Русия ягын тотып яза. Бу фикерләр газета идарәсенә читенрәк әверелгән булуы ихтимал тотыла.

Әмма шул ук иэтиляф партиясенә вә хәзерге хөкүмәткә мәнсүб «Икъдам» газетасының баш мөхәррире Җәүдәт Бәк үзенең Будапешттан язып торган баш мәкаләләрендә Австрия ягын тота. Австрияне кузгатырга тели: «Безнең бетү Австрия мәнфәгатенә зарар булачак, бездән соң бетү вә бүленү нәүбәте аңа киләчәк»,– ди.

Менә шулай итеп, монда сәясәт дулкыннары шаулап тора. Киләчәктәниләр булыр, бакалым[13]!

* * *

Мөтарәкә[14] протоколын тәсдыйк итеп[15], Болгария, Сербия, Каратаг хөкүмәтләреннән җавап килгән. Юнанстан хөкүмәтеннән дә килүе көтелә икән. Шул сәбәпле сугышучы хөкүмәтләрнең вәкилләре бүген көндез сәгать 12 дә Бакчакөйгә җыелып, шуның эшен бетерәчәкләр вә кул куешып тәмам итәчәкләр. Соңра солых мөзакәрәсе[16] башланачак. Чаталҗадагы мәэмүрләр вә офицерларга

[1] Марокко
[2] катнашмасыз
[3] ерак
[4] нигездә
[5] бәя бирә
[6] фикерләүче
[7] тынычлану
[8] гадәттән тыш
[9] көчләп кушуы
[10] ирешкән
[11] баш күтәрү, фетнә
[12] яклап куәтли
[13] карарбыз
[14] вакытлы килешү
[15] раслап
[16] фикер алышуы

солых беткәнче торыр өчен мәүкыйт[1] бараклар ясарга Истанбулдан такталар вә балта осталары җибәрелде. Шулай ук болгарлар алган җирләрдә күчеп килгән вә Истанбулның тышкы ягында туктатылып тотылган мөселман мөһаҗирләрен солых беткәнчә урынлаштырып торыр өчен такта бараклар ясала башлады. Соңра элек торган җирләренә кайтару фикерендәләр.

Бу мөһаҗирләр хәле шулкадәр кызганыч вә дәһшәтле ки, язып җибәрер өчен ничә мәртәбәләр кулыма каләм алдыгым хәлдә язарга калебемнең көче җитмәде, күземнән яшьләр тамды. Каләмне ташладым. Мәга ма фиһ[2] язып җибәрермен. Чөнки йөрәкләребезне ярып, һич курыкмаенча шундый ачыларны салганда гына мондагы әхвәл хакында тугры фикер хасил итәргә мөмкин дип исәплим.

*20 ноябрь.*

## 11

### Сугыш мәйданында ике көн

Маташа торгач, ниһаять, госманлы ордусы[3] баш командалыгыннан рәсми рөхсәт алып, сугыш мәйданын күрергә дә муафыйк булдык. Дөрес, мин барганда Чаталҗада болгарлар илә төрекләр арасында сугыш туктатылган вә шул сәбәпле асыл сугышны күрергә мөмкин түгел иде. Зарар юк, төрек гаскәренең караргяһ гомумисен (главный квартирын), гаскәрнең ничек тору вә яшәүләрен вә мөмкин исә бәгъзе истихкямнарын[4] күрермен, дидем.

Карарргяһ гомумигә барып ике көн торырга миңа рәсми рөхсәт бирелгәч тә тизрәк китү хәзерлегендә булындым. Карарргяһ гомуми Истанбулдан 45 чакрым җирдә, Хадимкөй дигән бер авыл янында. Монда тимер юл илә барыла. Тимер юл хосусый юлчыларны кабул итми, бары гаскәр йөртә, мәҗрухларны ташый һәм идарәи гаскәрия тарафыннан рәсми рөхсәте булган кешеләрне утырта. Белгән кешеләр миңа: «Ике көнгә дип китәсең, әмма унбиш күлмәк азык ал. Яныңа су ал, вабадан сакланыр өчен бик күп лимон вә дарулар ал, икмәк, ит вә балык консервалары ал, өстеңә калын киемнәр, яңа револьвер ал. Ни булыр, ни булмас, белеп булмый, сугыш вакыты. Һәрникадәр Хадимкөй Истанбулдан ике генә сәгатьлек юл булса да, юлда унар көн булынып калучылар, ачлыкка вә сусызлыкка төшүчеләр булды»,– дип сөйләделәр.

Мин бу сүзләргә ышанып бетмәсәм дә, янга ике-өч күлмәк азык, су, лимон вә дарулар, одеял вә калын киемнәр алдым. Гомеремдә бер мәртәбә булсын, револьвердан атканым булмаса да, бер браунинг алып, кесәгә салдым вә 21 ноябрьдә көндез сәгать 11 дә Истанбулдагы Серкәҗе вокзалына киттем. Вокзал ихатасының капкасы төбендә солдатлар каравыл тора. Рөхсәтемне күрсәтеп, вокзал бинасына бардым. Аның ишеге төбендә жандарм вә солдатлар каравыл тора. Рөхсәтнамәне күрсәтеп, алардан да кул куйдыргалап, эшне бетердем. Шуннан соң кассага барып, билет алырга мөмкин булды. Бер мәҗидия (1 сум 60 т.) түләп, икенче класска билет алгач, азык-төлек бәйләгән багажны күтәртеп вагонга кердем. Шыгрым тулы төрек офицерлары. Барысы да су савытларын каеш илә муеннарына асканнар. Билләрендә кылыч, револьвер һәм дурбиннар[5]. Яннарында әллә никадәр ятак вә кием шикелле нәрсәләрне тутырып бәйләгән багажлар. Барганда аңладым ки, боларның бәгъзеләре сугышта мәҗрух төшеп, хастаханәләрдә ятканнан соң терелеп яңадан сугыш мәйданына баралар. Бәгъзеләре яңа урыннарга тәгъйин ителмәгәннәр[6], бәгъзеләрне кирәкле нәрсәләр алыр өчен карарргяһ гомумидән мөвәкъкатан[7] Истанбулга кайтканнар икән.

Бөтен бу юлчылар арасында цивиль (штатский) киемле кеше, ихтимал ки, бөтен поездта ялгыз мин генә булганмындыр. Шул сәбәпле, назар дикъкатьләре җәлеп ителде. Кем булып, кайда барганымны сораштылар. Русиядәге бер мөселман газетасының мөхбире булып монда махсус килгәнлегемне вә күрер өчен карарргяһ гомумигә барганлыгымны бәян иттем. Моңа бик яхшы карап, гаять хәсән тәвәҗҗеһ[8] вә нәзакәт күрсәтергә башладылар. Араларыннан бер мең башы (майор): «Ни өчен сугышның башында ук килмәдегез? Безнең гаскәр янында йөздән артык газета мөхбирләре бар иде. Араларында һичбер данә улсын әҗнәби мөселман газеталарының мөхбирләре булмады,

[1] вакытлы
[2] шуның белән бергә
[3] армиясе
[4] хәрби ныгытмаларын
[5] бинокльләр
[6] билгеләнмәгәннәр
[7] вакытлыча
[8] караш, илтифат

күбесе бер махсус гарыз илә безнең хакыбызда ялган вә яңлыш хәбәрләр таратып, әфкяре гомумияне безнең галәйһибезгә[1] әйләндерергә тырыштылар», - диде.

Шунда сүзләреннән аңлашылдыгына күрә, төрекләр әҗнәби газета мөхбирләренә фәүкылгадә хөрмәт вә ригаять[2] иткәннәр. Аларны саклау, тәрбияләү, кирәк нәрсәләрен җиткереп тору хакында һичбер косур итмәгәннәр. Аларның гаскәр арасына кереп йөрүләренә вә истихкямнарны[3] караулларына да манигъ булмаганнар. Хөласа: тәмам илә хөррият вә ирек биреп, аларның намус вә вөҗданнарына ышанганнар. Хәлбуки, мөхбирләрнең күбесе төрекләр хакында гел начар хәбәрләр, хәтта фикерләр таратып торганнар. Хәтта күбесенчә фаш ителмәве лязим булган хәбәрләр дә вакыттан элек алар васитасы илә таралып торган вә моның төрекләргә зарары тигән болгарлар исә мөхбирләрне гаять кысынкы тотканнар. Гаскәр арасына катнаштырмаганнар, сугышның алгы сафларына җибәрмәгәннәр. Аларның теләсә ни язып таратуларына аслән[4] ирек бирмәгәннәр, бәлки күбесенчә үзләре өчен мәтлуб[5] хәбәр вә фикерләр язып, дөньяга шуны таратырга мөхбирләрне аләт[6] итеп торганнар.

Поездыбыз Истанбул янындагы Җидекәлә станцасыннан үтте, туктамады. Затән вокзалда гаскәри мәэмүрләрдән башка кемсә юктыр. Мәрмәрә диңгезе буйлап килдек. Үзенең гаять ләтыйф[7] һавасы вә гүзәл манзарасы илә мәшһүр булган Макрыкөй станцасына җиттек. Монда да поезд биш минут кына торды. Тагы да берничә офицерлар керде. Макрыкөй Истанбулның сайфиясе[8] Истанбул кибарларыннан байтагы шунда торалар. Мәшһүр Айя Стефаносны (Сан-Стефано) үттек. Уң якта рус-төрек сугышында тәләф булган[9] рус гаскәре исеменә салынган чиркәү күренеп калды. Соңра Кечек Чәкмәҗә вә Испарта Кәлә станцаларын үттек. Вокзалларда гаскәрләрдән башка һич кемсә юк. Һәр якта солдат. Айя Стефаностан үткәч тә сахраның төрле җирләрендә күмә-күмә[10] гаскәр чатырлары тулы, ул чатырлар тирәсендә солдатлар мыж килеп кайныйлар. Алар янына азык төягән әллә никадәр йөкләр барып-кайтып тора.

Бу, чатырлардан гыйбарәт гаскәр караргяһлары сахрада күздән югалганчыга кадәр һәр тарафта күренә. Бара торгач, офыкта вак нокталар шикелле генә күренә башлыйлар. Сул якта Бөек Чәкмәҗә күле калды. Бу бик зур бер күл улып, теләгәнчә пароход йөртерлектер. Үзе Мәрмәрә диңгезенә кушыла. Ләкин әтрафында мәгъмүриятьтән[11] һич әсәр юк. Өстендә чок[12] чуар кыр үрдәкләре тулган. Сугыш вакыты булганлыктан, бунларны ауларга килүче юктыр, диләр.

Ниһаять, сәгать икедә поездыбыз Хадимкөйга якынлашты. Монда инде манзара бөтенләй башка. Күзең ала белгәнчә һәрьякка кара: җир өсте тулы гаскәр, ат, азык, корал, гаскәр әсбабы вә шуларны ташучы ат, үгез, арба. Кырмыска оясы кебек, монда һәркем вә һәрнәрсә хәрәкәттә. Тавыш юк, кычкырыш юк, гүя пар куәте илә әйләндерелеп җибәрелгән зур бер машинаның кисәкләре хәрәкәт итәләр, дип белерсең.

Хадимкөй станцасына килеп җиттек. Поезд шуннан артык китми инде. Төркиянең Рум иле тимер юлларының мөнтәһасы[13] хәзергә шул урын булып тора. Вагоннардан чыктык. Өстән җилле яңгыр явып тора. Аяк асты бик пычрак, гаять тая вә аяк ябыша. Әлеге азык-төлекне күтәрергә монда кеше юк иде. Үзем күтәреп чыктым. Вокзал алдында борылып та булмый. Шулкадәр тыгызлык. Вокзал бик кечкенә. Эчендәге бар бүлмәләрдә гаскәр канцелярияләре булган. Килгән офицерларның күбесе шунда кереп, үзләренең кәгазьләренә тиешле имзаларны куйдырырга башладылар.

Мәэмүрләрнең берсе янына барып, караргяһ гомуминең кайда булганлыгын, ничек барырга мөмкин икәнлеген сорадым. «Шушы тимер юл рельсы буенча туп-туры кит. Бер дүрт километры (чакрым) баргач, рельс өстендә торучы вагоннар күрерсең. Баш командан һәм әркяне хәреб[14] һәйәте (штаб) шул җирдә. Анда җәяү барудан башка чара юк», – диде. Я, минем багажны нишләтергә? «Мин аны белмим инде. Теләсәң нишләт»,– диде. Куеп калдырырга урын юк, күтәртеп барырга кеше юк. Дүрт чакрым буенча үзем күтәреп барырга батырлык җитми.

[1] иҗтимагый фикерне безгә каршы
[2] игътибар итү, олылау
[3] хәрби ныгытмаларны
[4] һич
[5] таләп ителгән
[6] корал
[7] йомшак, гүзәл
[8] дачалык урны
[9] һәлак булган
[10] төркем-төркем
[11] төзеклектән
[12] күп
[13] ахыргы чиге
[14] хәрби нигезләр

«Әфәндем, синең канцеляриядәге эскәмия артында гына ташлап китсәм булмасмы?» – дидем. «Булыр, әмма югалса, мәсьүлиятны өсткә алмыйбыз. Мәгълүмегездер, мөхарабә вакыты, монда сәгатенә мең кеше керә, чыга. Мин хәзер монда, иртәгә әллә кайда»,– диде.

Мәсьүлият йөкләтү кайда ул, рөхсәте өчен әллә никадәр рәхмәтләр укыдым вә багажны эскәмия астына ташладым да, үзем рельс буйлап җәяү карарг্яһ гомумигә киттем.

Урын бик таулы, чокырлы бер җир. Тау өстенәрәк менгәндә әллә никадәр ерак җирләр күренә. Фәкать һәр тарафта күренгән нәрсә әлеге гаскәр чатырлары, солдат, ат, азык, корал-йөк вә әсбап ташучы атлар вә үгезләр. Байтак вакыт барып бераз тирләгәч, ниһаять, рельс өстендә торучы вагоннар күренә башлады. Минем эчкә җылы керде. Барып җиттем. Рельс өстендә унлап вагоннар тора. Бәгъзеләре гаять мөзәйян[1] вә мөкәммәл салон вагоннары. Бәгъзеләре йөк вагоннары. Вагоннар янында каравыл торучы солдатларның башлыгыннан мөхбирләр мөрәҗәгать итә торган даирәне сораштым. Гаять нәзакәт белән сәлам биреп, бер йөк вагонын күрсәтте. Җан түзми, баш команданнан: «Назыйм паша үзе кайсы вагонда тора?» – дип тә сорап алдым. Әлеге зиннәтле вагоннардан берсен күрсәтте.

Бер як ишеге ачык булган йөк вагонына барып кердем. Бер өстәлдә офицерлар язып-сызып утыралар. Хәл вә максатымны аңлатып, кулымдагы рөхсәтнамәне гарыз иттем. «Карарг্яһ гомумине күрергә тели идем», – дидем. Гаять нәзакәт вә хөрмәт илә урын күрсәттеләр. Утырдым. «Бик гүзәл, әфәндем. Ләкин хәзер яңгырява, аяк асты бик пычрак. Бүген күп җиргә йөри алмассыз. Иртәгә иртән торып йөри башласагыз булмасмы? Без сезгә атланып йөрергә ат та хәзерләтербез»,– диделәр. Киңәшләрен мәгалмәмнүният[2] кабул иттем.

Минем белән бераз сөйләшеп утырдылар. Русияле бер мөселман газетасының мөхбире булуым сыйфатыйлә аеруча илтифат вә хөрмәт күрсәтергә башладылар. Дәрхаль[3] мангал яктырып, чәй хәзерләттеләр. «Ашны кич белән гомуми өстәлдә бергә ашарбыз»,– диделәр. Соңра миңа төрле газеталар биреп, үзләре шунда эшләре илә мәшгуль булдылар. Чәй эчкәч, бер офицер рәфәкатендә[4] вагоннан чыгып тирә-якта бераз йөрдек. Манзара баягыча: вагоннарның яннарыннан башлап бөтен кырлар, сахралар, тау-таш аралары – барсы да гаскәр, барсы да махсус казылган чокырлар, өелгән түтәлләр, истихкямнар[5]-фәләннәр.

Кич белән мине офицерлар ашый торган бер гомуми чатырларына үзләре белән бергә ашарга алып бардылар. Менә бу зат фәлән җирдән килгән, фәлән газетаның мөхбире була, дип таныштырдылар. Һәммәсе дә ачык йөз илә хәсән кабул итеп сәламләштеләр вә сугышның хариҗдагы тәэссоратын сораштылар.

Ашлары өч тарелкадан гыйбарәт улып, дөге өйрәсе, итле фасолия, пылау иде. Ашлары күп һәм яхшы пешерелгән, тәмиз[6] вә тәмле. Сугыш мәйданында шуннан артык аш таләп итү мөмкин түгелдер дип беләм. Аштан соң офицерлардан берсе мине үзенең чатырына чәйгә чакырды. Германиядә укыган һәм Германия гаскәрендә хезмәт иткән бу мең башының немецча, французчалар өстенә русчаны да яхшы гына белгәнлеге аңлашылды. Вагоннарның ике ягындагы чатырларда әркяне хәреб[7] забитлары[8] торалар икән. Чатырларының эченә җыелмалы караватлар, урындыклар, өстәлләр куелган вә чатыр өчен мангаллар ягалар икән. Бер чатыр эчендә өчәр-дүртәр кеше торалар. Гүзәл мосахәбәт итеп[9] чәй эчтек. Мөхбирләргә белдерергә ярый торган нәрсәләр хакында миңа хәйли[10] мәгълүмат бирделәр. Аларны тәфсилләп язарга хәзерге мәкаләмдә урын җитәчәк түгелдер. Киләчәктә урыны килгән саен яза барырмын.

Йоклар өчен мине әлеге вагонга чакырдылар. Анда миңа җыелмалы бер караватхәзерләткәннәр. Өскә одеял да куйганнар. Мангал да ягылган, җылы, һәйбәт. Минем Хадимкөйдә ташлап киткән нәрсәләр инде искә дә кереп чыкмый. «Теләгәнчә югала бирсеннәр», – дидем.

Вагонда миннән башка тагы офицерлардан бер кеше ятты. Иртә торуга һәйбәтләп чәй эчерделәр. Гаскәр арасында ваба булганлыктан, гомумият илә чәй эчүне бик модага җибәргәннәр икән. Ваба монда әүвәлләре күп булган. Хәтта бәгъзе көннәрдә вабага эләгүчеләр вә үлүчеләрнең

[1] зиннәтләнгән
[2] шатланып
[3] шул ук вакытта
[4] юлдашлыгында
[5] хәрби ныгытмалар
[6] ару
[7] штаб
[8] офицерлары
[9] кара-каршы сөйләшеп утырып, утырышып
[10] байтак

саны җиде-сигез йөзләргә җиткән. Хәзер инде бик кимегән. Гадәтән бетеп бара икән. Чөнки бик шиддәтле тәдбирләр иҗраэ иткәннәр[1]; гаскәрнең ашау вә мәгыйшәте төзәтелгән.

Чәйдән соң сәгать 8 ләрдә бер офицер мине үзе йөртеп, гомум караргяһны күрсәтәчәк булды. Бик тәшәккерләр иттем. Атланып йөрергә икебезгә ике ат бирделәр. Артыбыздан да денщик ике солдат иярде. Киттек йөрергә. Офицер әфәнде миңа мөхбирләргә белдерергә ярый торган нәрсәләр хакында мөфассал[2] мәгълүмат биреп, һәр тарафны күрсәтеп йөрде. Төрле җирләрдәге чатырларда торучы төрле бүлекләргә мәнсүб[3] солдатларның тормышларын, ашау-эчү вә саир хәлләрен күрсәтте. Бәгъзе бер истихкямнар вә хәндакларны[4] күрсәтеп тәгъриф итте[5]. Ниһаять, берничә сәгатьләр йөргәч, бер тау башыннан офицер әфәнде миңа үзенең дурбинын[6] күрсәтеп: «Әнә шул ике тау арасындагы чокырның бу ягында безнең гаскәр, теге ягында болгар гаскәре тора. Араларындагы мәсафә[7] бары дүрт чакрым кадәр генә. Берсенең туплары икенчесенә җитә», – диде. Вакыйган, дурбин илә караганда, ике якның да гаскәре күренә иде. Без торган бу җирнең Чаталҗадан алты-җиде, мөтарәкә ясалган Бакчакөйдән дүрт-биш чакрымнар чамасында икәнлеге беленде. Мәгълүмдер ки, Чаталҗа дигән авыл һәм шул исемдәге тимер юл станцасы хәзерендә болгарлар кулында.

Югарыда язарга онытып үткәнмен: мин караргяһ гомумигә килгәч тә, караргяһ гомуми һәйәтенең, ягъни баш командан Назыйм паша вә әркяне хәреб һәйәтенең[8] иртәгә бөтенләй Истанбулга кайтып китәчәкләрен аңладым; чөнки Болгария, Сербия, Каратаг хөкүмәтләре илә мөтарәкә[9] 20 ноябрьдә имза кылынгач, бу хөкүмәтләр илә сугыш рәсмән тукталган хисап ителгән вә бөтен төрек гаскәренең һәйәт идарәсе булган баш команданлыкның монда торуына лөзүм калмаган икән.

Янымдагы офицер әфәнде дә моны миңа белдереп:

– Шул күргәнең вагоннар барсы да бүген көндез сәгать 12 дә Истанбулга китәләр. Назыйм паша вә саир әркяне хәреб һәйәте дә кайталар. Сезгә дә, әлбәттә, шул вагоннарда кайтырга туры килер. Юкса калырга һәм соңрадан кайтырга уңайсыз булыр, – диде.

Шуның өчен көндез сәгать 12 гә без вагоннарга кайтып җиттек Һәм сәгать бердә кузгалып, Хадимкөйга таба хәрәкәт иттек.

Менә шушы хәрәкәт тарихи бер дәкыйка[10] саналырга лаек. Чөнки баш команданлыкның шушы сәгатьтә Истанбулга юнәлүе: «Инде сугыштан ваз кичтек, тәкъдирдә язылганнарны күрергә разый булдык, Рум иле кыйтгасының шулкадәр җирләрен дошманнарга тәслим итеп[11] чигелергә мәҗбүр булдык...» – дигән сүзләр иде.

Ни хәл итмәк кирәк. Бик күңелсез. Ләкин бөтен фәлакәтләр вә сәгадәтләр инсан башында, дәүләт вә милләтләр өстендә йөридер. Шул унлап вагоннарның барсында да тулы, бөек рөтбәле[12] пашалар, генераллар, майор вә полковниклар иде. Лотфән[13] мине дә үз яннарына утырттылар. Әҗнәби бер газета мөхбиренә никадәр ригаять[14] күрсәтмәк мөмкин исә, күрсәттеләр.

Сугыш вә мәгълүбият[15] хакында хәйли сүзләр булды. Әхвәлнең начарлыгын, болай кайтышның фаҗигълыгын бик яхшы беләләр. Фәкать нә чара ки, күп вакытлардан бирле җыелып килгән вә бер чок[16] сәбәпләрдән нәшаэт иткән[17] тарихи бер фәлакәтне гайрәтләр, хәмият вә фидакарьлекләр дәфегъ итә алмаганнар. Язмышта булган нәрсә мәйданга килгән. Шуның илә бәрабәр бунларда мин артык мәэюсият[18] әсәре күрмәдем. Бунлар киләчәккә өмидле карыйлар. Фәлакәтләрнең даимән ялгыз бер милләт өстенә генә чыгып торуына ышанмыйлар. «Төрекләр дә бервакыт яшәрләр вә яшәячәк», – диләр. Һәм бу мәгълүбият төрекләрне уятырга зур сәбәп булыр, дип өмет итәләр.

---

[1] көчле чараларны эшкә ашырганнар
[2] тулы, җентекле
[3] караган
[4] окопларын, траншеяларны
[5] таныштырды
[6] бинокльне
[7] ераклык
[8] штабның
[9] вакытлы килешү
[10] минут
[11] тапшырып
[12] мәртәбәле
[13] ярдәм йөзеннән
[14] хөрмәтләү, кайгырту
[15] җиңелү
[16] берничә
[17] үскән
[18] өметсезлек

Хадимкөй станцасыннан үткәндә төшеп карасам, минем багаж ничек куелган, шулай тора, аз гына кузгалмаган да. Алып кереп, вагонга куйдым. 22 ноябрь пәнҗешәмбе көн кич сәгать 5 тә Истанбулның Серкәҗе вокзалында булындык. Һәйбәт вә монтазам[1] киенгән ике бүлек солдатлар вокзалда музыка уйнап баш командан Назыйм пашаны каршы алдылар. Ишек алдында көтеп торучы ике автомобильнең берсенә Назыйм паша, берсенә башка бөек пашалар утырып чыгып киттеләр. Вокзал капкасы төбенә җыелган халыкның бер-берсе илә «Паша килде, мөхарәбә бетмештер», – дип сөйләштекләре ишетелмәктә иде.

* * *

Хадимкөй вә караргяһ гомумидәге пычрак вә сазлыкның яманлыгы хакында бер-ике сүз дә әйтми үтә алмыйм:

Бездә яңгыр ява, аяк асты пычрана. Бераздан кибә дә бетә. Яки озак торса да, аякка ябышмый. Монда исә аз гына яңгыр яуды исә, аяк асты сагыз дәрьясы була икән. Боз өстендә чаңгы белән ничек йөрисең, монда да шулай йөрергә тугры килә. Шулкадәр шома вә тайгак. Бу гына булса тагын бер хәл. Шулкадәр ябыша ки, дүрт-биш адым атлагач, калушыңа берәр потлык балчык сарыша. Төшерергә теләсәң, төшми, таяк сына, зонтик сабы сына. Моннан ничек котылырга белмисең, гаҗиз каласың. Хәтта яхшы дагалы атлар да бик читен йөриләр. Тая. Шуның өчен дә Хадимкөйдәге хастаханәләрдә ятучыларга таянып йөрер өчен Истанбулдан таяклар ясатып җибәргәннәр. Кырык Кәлисә вә Лүлә Бургас яннарындагы балчыклар мондагыдан ун кат күп вә яман иде, дияләр. Бичара солдатларның интегеп кырылуларына вә тупларның батып калуларына да бу балчыкны күп дәхеле[2] булмыштыр. Бу яклардагы туфрак бер нәүгъ[3] кәлисле[4] матдәдән гыйбарәт. Шуның өчен дә шулкадәр ябышкак икән.

*23 ноябрь.*

## 12

*Мөтарәкә мәсьәләсе, Арнавыд хөкүмәте. Арнавыд күңеллеләре. Мадам Гирс. «Русское слово» мөбаләгаләре. Һиляле Әхмәр иганәләре. Яурупалыларның сәдакалары. Истанбул газеталары.*

Болгария, Сербия, Каратаг илә мөтарәкә ясау вә Юнанстанның мөтарәкәгә кушылмый калу хәбәрен телеграфлар, әлбәттә, анда күптән ирештергән. Финәфсиһи[5] мөһим булган бу вакыйга мондагы әфкяре гомумиягә бер дә артык тәэсир итмәде. Гомуми халык искечә һәмишә үз эшендә: «Ни булса булыр, ул безнең эш түгел, хөкүмәт эше», – дигән төслерәк карыйлар. Тик төрек газеталары гына бу хакта озын-озады нәрсәләр язалар. Ләкин язганнары артык әсаслы нәрсәләр түгел. Бәк Углы даирәләрендә шундый хәбәр чыккан. «Нулугус» атлы рум газетасы шулай яза, теге газета болай яза дип сүз озайтып кына торалар. Вакыйган, монда әсаслы нәрсә язарга төрек газеталары өчен уңайсыз да, Истанбул идарәи горфия[6] астында, хөкүмәт һәртөрле серләр вә киңәшләрне яшереп тора. Төркия эшләре хакында фикерләр вә карарлар әҗнәби сәфарәтханәләрендә[7] тагы да ачыграк мәгълүм була. Шул сәбәпле, аларга мөнәсәбәтле әҗнәби газеталар хәбәрләрне тизрәк дөресрәген алалар. Төрек газеталарына исә шулардан күчереп язарга кала.

Юнанстанның мөтарәкәгә кушылмый калуын монда төрлечә тәэвил итәләр[8], Сәланикны кайсына алу хакында Болгария илә икесе арасында ихтилаф чыккан. Шуңа күрә аерылганнар, имеш. Бәгъзеләр исә: «Болгария илә Сербия үзләренең теләгән кадәр җирләрен забит итеп[9] бетерделәр. Төркия Каратагка Әшкудране тәслим кылырга вәгъдә биргән. Шул сәбәпле, бунлар канәгатьләнеп, мөтарәкә ясаганнар, әмма Юнанстан үзенең алырга теләгән җирләрен алып бетерә алмаган әле. Янияне алмаенча Сәланикның үзендә калуыннан әмин була алмый. Шуңа күрә Яниягә бик нык һөҗүм итәргә башлаган. Атауларны забит итеп бетереп куясы килә», – диләр. Юнанстанның болай кушылмый калуы Балкан хөкүмәтләренең үз араларында булган карар иләдер солых мөзакәрәсе

---

[1] тәртипле
[2] йогынтысы
[3] төр
[4] кальцийлы
[5] нигездә, асылда
[6] гражданские власти
[7] чит ил илчелекләрендә
[8] юрыйлар, тәфсир итәләр
[9] буйсындырып, биләп

вакытында Төркияне йомшатыбрак тотарга вә ихтилаф чыга башлады исә, юнаннан бик тиз һөҗүм иттерергә теләүләреннән гыйбарәт диючеләр дә бар; монысына ышанучылар күбрәктер.

Мөтарәкәнең шартлары монда рәсми сурәттә игълан ителгән юк. Төрек газеталарының хәбәрләренә күрә бунлардыр: 1) ике якның да гаскәрләре солых ясалганчыга кадәр хәзер булынган урыннарында торачаклар; 2) мөхасарә[1] астында калган шәһәрләргә Төркия көндәлек азык кертә алачак; 3) солых мөзакәрәсе декабрьнең 13 ендә Лондонда башланачак. Әмма болгар мәнбәгъларыннан[2] чыккан хәбәрләргә күрә, мөхасәрә астында калган шәһәрләренә төрекләр азык җибәрә алмаячаклар. Болгария исә мөтарәкәгә юл куелганнан игътибарән[3] 10 нчы көндә Кара диңгез вә Әдернә аркылы үткәреп, үз гаскәренә азык китерә алачактыр.

Төрек газеталарыннан бәгъзеләре Арнавыд хөкүмәте ясалуга бик әһәмият биреп һәм шуны куәтләп, озын-озын мәкаләләр язалар. Булачак Арнавыд хөкүмәтен Мисыр хадимлегенә бәнзәтергә[4] телиләр. «Яурупада бер ислам хөкүмәте тәшкил итеп калуы истикъбаль өчен бик мәтлуб», – диләр. Ләкин Арнавыд хөкүмәтенең бер ислам хөкүмәте була алуы вә хосусән төрекләргә файдасы тиюе бик шөбһәле. Моның ясалуы Австрия мәнфәгатьләре өчен булганлыгы шикелле, яшәве дә шулар өчен үк булыр төсле күренә.

Бу көннәрдә Истанбулда бер Арнавыд күңелле гаскәрен тоттылар. Монда китереп 2250 баш куй саткан. Барсы да сугыш вакытында төрек авылларыннан талап җыйган куйлар икән. Гаскәрләр Арнавыд күңеллеләренең сугыш арасында күп төрек офицерларын атып үтереп талаганлыкларын нәкыль кылалар[5]. Һәм төрек авылларын да күп талаганнар. Мәсәлән, бер төрек авылы янынарак барып, 40-50 мәртәбә мылтык аталар. Соңра бер авылга кереп: «Яһү, кардәшләр, нишләп торасыз? Болгар килде, барыгызны да кисәчәкләр», – дип куркыталар. Шуны ишетү белән, бөтен авыл халкы һәммә нәрсәләрен ташлап качалар. Шуннан соң Арнавыдлар җыелып кереп бөтен нәрсәләрен, мал-туарларын алалар, авылларын ут төртеп яндыралар икән.

Чаталҗа янында күңелле бер Арнавыд табурының[6] шундый бик кабахәтлекләре булгач, ниһаять, Төркия команданнары үзләрен хәйлә илә генә бер җиргә җыеп, кулларындагы мылтык вә коралларын алганнар. Үзләрен куып җибәргәннәр. Арнавыдлар кеше саен икешәр-өчәр ат, берничәшәр сыер, үгез вә куннар куып кайтып киткәннәр. Команово сугышында Арнавыд күңелләре һич сугышмаенча серпларга бирелгәннәр. Төрекләрнең туп каешларын кисеп киткәннәр. Шул сәбәпле, туплары серблар кулына төшкән. Хөласа: бу сугышта Арнавыдларның төрекләргә бик күп зарарлары тигән.

Яңа тәшәккел иткән[7] Арнавыд хөкүмәтенең министрлар мәҗлесендә ике католик, өч православный, биш мөселман әгъза бар икән. Мөвәкъкать[8] хөкүмәт рәисләре ничә еллардан бирле Австрия агенты булып, Төркия башына бетмәс-төкәнмәс фетнәләр чыгарган мәшһүр **Исмәгыйль Кәмал бәктер.**

Безнең Русия сәфиренең зәүҗәсе[9] Мария Николаевна Гирс Һиляле Әхмәрнең Кадыргадагы хастаханәсенә тагын бер мәртәбә килеп карап киткән. Авырулар янына кереп хәлләрен сорашкан. Шундагы мәҗрухларны[10] караучы безнең русияле Гөлсем, Рукыя вә Мәрьям ханымнарга һәдия[11] итеп шоколадлар, кәнфитләр китергән. Киткәндә аларны үбеп күрешкән. 23 ноябрьдә сәфарәтханәнең кечкенә пароходы илә аларны Бугаз Эчендә йөрергә вә Русиянең Бөекдәрәдәге язгы дворецына барырга чакырткан икән. Ләкин ул көн һава начар булу сәбәпле, гизешнең башка көнгә кичектерелгәнлеген хәбәр иттергән.

«Русское слово»ның 18 ноябрь нөсхәсендә Истанбулның җәмигъларында тотылучы авыру хасталарның хәлләре хакында язган хәбәрләре бик мөбаләгале[12] вә ялган. Анда ваба булса да, көненә унар-егермешәр кеше үлүе дөрес түгел. Ике-өч кеше дә үлми «Абдәстханәләре[13] юк, шунда аяк астына утыралар» диюе ялган. Монда электән үк абдәстханәсез һичбер җәмигъ юк. Җәмигъләрнең абдәстханәләре бик зур әүвәлдекчә таз була вә һәркайсыннан шарлап су агып тора. Хәзерендә һәркайсына һәр көн берничә мәртәбә известь түгә торалар.

[1] урап алу
[2] чыганакларыннан
[3] башлап
[4] охшаш итәргә
[5] сөйлиләр
[6] отрядының
[7] формалашкан
[8] вакытлы
[9] хатыны
[10] яралыларны
[11] бүләк
[12] арттырылган
[13] тәһарәт алу урыны

Көндәлек «Новое время» мөхбиренең Истанбул хастаханәләрен начар, бер бәйләгән саргыларны[1] тагын бәйлиләр, дикъкатьсез карыйлар диюе бик мөбаләгале. Арада шундыйлары да булуы гаҗәп түгел, әмма дарелфөнүн, мәктәбе солтани, дарелмөгаллимин кебек гомуми мөәссәсәләрдәге[2] хастаханәләрнең бик күбесенә үзем кереп карап йөрдем. Кадыргадагы һиляле Әхмәр хастаханәсен бик еш күрәмен. Алардагы пәкълек, дикъкать, докторларның нәзакәтләре әйтеп бетерерлек түгел. Авырулар һәммәсе дә аерым караватларда, бельёларын бик еш алмаштыра торалар, һәммәсе да ап-ак. Ашны һәркайсының үз теләвенә вә табган[3] яравына карап хәзерлиләр. Хәтта мәктәбе солтани хастаханәсендәге мәҗрухлар шундагы немец «Салибе Әхмәр» докторларының катылыкларыннан вә дикъкатьсезлекләреннән зарланалар. Әмма төрек докторларының дикъкать вә шәүкәтләренә рәхмәт әйтеп бетерә алмыйлар.

Мондагы ислам голәмасының бик мәшһүрләреннән манастырлы Исмәгыйль Хәккый әфәнде бу көннәрдә вафат итте. Бер чок дини әсәрләре бар. Галим вә мөтәгаммид[4] бер зат иде исә дә. Шәех Җәмаледдиннәр, Мөхәммәд Габдәләр кебек мөтәфәккириннән[5] түгел иде.

Истанбулның тышкы ягында, Әдернә капусы янында, болгар гаскәре талавыннан качып килгән байтак төрек мөһаҗирләре бала-чагалары, вак-төяк, ала алган нәрсәләре белән суыкта, янгырда, күбесенчә ач вә гаҗиз хәлдә яталар. Бичара балалары авырыйлар. Шуларга Яурупалылар чыгып сәдака бирәләр. Бу көннәрдә Әнгелтерә вә Америка сәфарәтханәләре ике арба нәрсә чыгарып, иң гаҗизләренә тараттырганнар. Төрек газеталары Яурупалыларның мондый «инсаниятләренә» тәшәккер бәян итәләр Ләкин төрекләрнең шушы көннәргә калуы, шулкадәр мәзәлләткә[6] төшүе вә Истанбул капкасы төбендә ач-ялангач калып, Яурупалыларның сәдакасы илә киченүе йөрәккә бик авыр тәэсир итә.

Диван хәреб горфи хәбесханәсеннән, хаксыз ябылган икән, дип, «Иттихад вә тәрәккый»челәрнең бәгъзеләрен чыгара башладылар. Бу көннәрдә сабикъ[7] нәфигъ[8] министры әрмәни Халаҗан, сабикъ Сәланик вәлисе Хөсәен Казыйм, сабикъ Измир вәлисе Җәлал, Сәланик почтасы баш директоры Хәмди бәкләр чыгарылдылар.

Өч доктор вә тугыз авыру караучыдан гыйбарәт бер инглиз «Салибе Әхмәр» һәйәте төрек мәҗрухларына ярдәм өчен кичә генә Истанбулга килде.

Германиядә чыга торган «Франкфуртер Цайтунг» атлы газета сугышта аталары вә хамиләре[9] үлеп, ятим вә сәфил[10] калган төрек гаиләләре файдасына иганә дәфтәре ачкан вә җыелган унике мен франк иганәне монда җибәргән.

Садарәткә телеграм илә белдерелдегенә күрә, Һиндстан мөселманнары төрек мәҗрухларына ярдәм өчен бер тыйббия һәйәте җибәрергә карар биргәннәр Бу һәйәттә берничә докторлар, хаста караучылар вә йөз караватлык сәйяр[11] хастаханә булыначак. Моның мәсрафы[12] өчен мөселманнар ун мен инглиз лирасы (йөз мең сум) акча хәзерләгәннәр. Мәгәлмәмнүнияты[13] кабул ителәчәкләре моннан үзләренә белдерелгән.

Мисырлы принц Сәгыйдь Хәлим Пашаның хатыны, принцесса Әминә ханым «Һиляле Әхмәр» файдасына мең инглиз лирасы (10 мен сум) иганә иткән.

«Иттихад вә тәрәккый» хөкүмәте вакытында читкә качкан кешеләр барсы да Истанбулга җыелалар. Солтан Хәмид вакытында Стокһольм сәфире булып торган, соңра хөррият игълан иткәч, Парижга качып, иттихадчыларга каршысы французча «Мәшрутиять» газетасы чыгарган Шәриф паша бу көннәрдә монда качты. Үзенең тарафдарлары зурлап каршы алдылар. Бер-ике көн элек бу кеше солтан хозурына да кабул ителде. Гүя солтан үзенә: «Күрсәтмеш улдыгыңыз мәтанәте ватанпәрвәранәдән тулае[14] сезгә тәшәккер итәрем», – дигән имеш. Ләкин моны җыен кеше ышанмаслык нәрсәләр язучы «Тәшрих» газетасы яза. Шул ук номерында бу газета: «Солтан Назыйм пашаны Хадимкөйдән кайткач, үз хозурына кабул иткән, үзенең мәмнуниятен белдергән һәм Назыйм пашага «газилек» гонваны бирәчәк икән», – ди.

[1] бинтларны
[2] учреждениеләрдәге
[3] тибагать буенча
[4] тырыш
[5] фикер иясеннән
[6] хурлыкка
[7] элекке
[8] файда китерүче
[9] яклаучылары
[10] мохтаҗлыкта яшәүче
[11] күчмә
[12] тотылган акчасы
[13] шатланып
[14] ватанпәрвәрләрчә ныклылык күрсәткәнегез өчен

Чынлапмы, шаярыпмы яза, Аллаһ белсен. «Икъдам» газетасы җае килгән саен Франциягә каршы яза башлады. Үзе Парижда укыган вә күп гомерен шунда үткәргән Гали Кәмал бәк Төркиянең Франциягә шәкерт җибәрүен дә яратмый: «Анда укымыйлар, тырышмыйлар, бозылалар, башка мәмләкәтләргә җибәрергә кирәк иде», – ди. Моны элегрәк язган булса вә үзе дә Төркиядән качкан саен Франциягә барып яшәмәгән булса, тәэсирләрерәк булган булыр иде. «Икъдам» сахибе Җәүдәт бәк терекләрне болгарлардан гыйбрәт алырга өнди, аларның мәктәпләрен, укыту ысулларын, гаскәрләренең грамотный булуларын мактый. Фәкать Җәүдәт бәк электән үк, форсат чыккан саен, терекләргә болгарларның тәрәккыйләрен күрсәтеп, гыйбрәт алырга өндәп килә иде.

22 нче ноябрьдә Хадимкөй карагрпһыннан баш команданлык һәйәте илә берлектә Йосыф әфәнде Акчура да Истанбулга кайтты.

* * *

Газеталарның монда иң күп таралганы хәзерге көндә әрмәни Миһран әфәнде тарафыннан нәшер ителмәктә булган «Сабах» газетасыдыр. Монда сәяси баш мәкаләләр язучы әрмәни Добран Кәлкиян – Истанбул матбугат җәмгыятенең рәисе. Бу газета һәр көн чыга. 38–40 мең нөсхә басыла икән. Моның 15 мең нөсхә кадәресе әбүнә[1] улып, калганы берәмләп сатылмакта. «Икъдам» 30 мен нөсхәләр басыла, диләр. Калганнары, мәсәлән, «Тасвире әфкяр», «Ифһам», «Тәшрих», «Яңа газета», «Тәрҗемане хакыйкать» 7–12 мең нөсхәләр басыла, диләр. Рәсемле журналлардан «Рәсемле китап», «Сәрвәте фөнүн», «Шаһбал» мәҗмугалары чыкмактадыр. Ләкин басылулары күп түгел имеш. «Төрек юрды» әүвәлгесе кебек монтазамән[2] чыгып тора, күп кешеләр тарафыннан бик сөелеп укыла икән. Бу мәҗмуга үзенә лаек гали бер урын тотмыштыр.

*24 ноябрь.*

## 13

*Солых мөзакәрәсе. «Иттихад вә тәрәккый»челәр хакында. Җиңүне игътираф итү[3]. Партия мәсьәләләре. Татар таләбә[4] клубында.*

Төркия илә Балкан хөкүмәтләре арасында солых ясау өчен Лондонда булачак мәҗлескә Төркия тарафыннан вәкилләр тәгъйин ителде.

Тәгъйин ителгән затларның берсе дә сәясәт бабында аерым бер һәнүз күрсәтелгән яки күрсәтә алыры мәэмүл[5] булган адәмнәр түгел, бәлки Төркиянең әмер вә әхвәлгә тәблигъ[6] дипломатларыннандырлар. Шуның өчен дә бу солых мөзакәрәсенә Төрекләр зур әһәмият бирмиләр вә бундан бер хәер[7] көтмиләр. Ни дә булса, хәзергә кадәр ителгән зыяннарның рәсмән безнең хисапка язылып, кул куелуыннан гына гыйбарәт булыр дип карыйлар. Әгәр дә хәзер эш башында «Иттихад вә тәрәккый» хөкүмәте булса вә солых мөзакәрәсенә дә яңа Төркия кешеләре тәгъйин ителсә, халыкның фикерендә төрле өмидләр уянган булачагы аермачык аңлашылып тора.

Юнанстан бер яктан сугыша, икенче яктан солых мөзакәрәсенә катнаша. Буңа төрле мәгънә бирәләр. Ләкин дөресте: Балкан хөкүмәтләренең мөштәрәк бер хәйләсеннән вә саклык өчен аны мөтарәкәгә кертелми калуларыннан гыйбарәттер дип зан ителә.

Солых мәсьәләсе алга атлаган саен, хәбескә ябылган «Иттихад вә тәрәккый»челәр эшен дә йомшата баралар. Ике–өч көн элек «гаепсез ябылганнар икән» дип берничәсен чыгарганнар иде. Кәфаләт алып, кичә дәхи дә унсигез кешене чыгардылар. Бунлар арасында Әхмәд бәк Агаев, элекке дахилия нәзары Хаҗи Гадел бәк, элекке мәгариф нәзары Әмруллаһ әфәнде, элекке әүкаф нәзары Хәйре бәк, сабикъ мәбгуслардән берничә кешеләр бар. Калганнары хакында да тәхкыйк вә тәфтиш ясала имеш. Хөкүмәтнең алар хакында: «Солдатларны сугышмаска котырткannar, падишаһны вә Назыйм пашаны үтерергә карар биргәннәр икән...» – дип чыгарган рәсми игъланны халыкка тәэсир итмәгән, ягъни «Иттихад вә тәрәккый»челәрнең алай булуларына ышанмаганнар, моны бары хәзерге хөкүмәтнең алардан ачу алуы дип кенә караганнар иде. Инде хөкүмәт аларны мөхакәмәсез хәбестән чыгара башлагач, халыкның шул фикере бигрәк куәтләнде.

[1] акча түләп язылу
[2] тәртипле рәвештә
[3] тану
[4] талибләре
[5] булуы мөмкин
[6] хәбәрдар
[7] яхшылык



*Рәс. 1. Морад бәк [яшьрәк вакыты]*



*Рәс. 2. Төркиянең сугыш министры вә баш команданы вәкиле Назыйм паша*



*Рәс. 4. Сабикъ солтан Габделхәмид*



*Рәс. 5. Камил паша*



*Рәс. 3. Арнавыд ихтилалы башлыкларыннан Исмәгыйль Кәмал бәк*

Истанбул газеталары сугышта тәмам җиңелгәнлекне игътираф итеп яза башладылар. Мәсәлән: «Тасвире әфкяр» газетасы баш мәкаләсендә бөйлә ди: «Сугышны үзебез игълан иткән идек, бүген үзебез солых сорап мөтарәкә ясадык. Сугыш тарихының беренче сәхифәсе шуның илә ябылды. Ләкин бу беренче бит тәмамән безнең зарарыбызга булып чыкты. Моны инкарь яки тәэвил итеп торуда бер мәгънә дә юктыр. Сугыш башланганнан бирле без һәр җирдә, хәтта Юнанлыларга каршы билә җиңелеп килдек. Рум иле кыйтгасында безнең кулда бары Әдернә, Әшкудра, Яния кальгалары калды. Шәрык гаскәребез Истанбул янындагы соң истихкямыбыз[1] булган Чаталҗага чигелде, анда бикләнеп көтеп тора. Шушы җиңелү нәтиҗәсе уларак Балкан хөкүмәтләренә бик күп корал, сугыш әсбапларыбыз да китте. Бу яктан да зарарландык. Гаскәребез арасына төрле авырулар кереп, куәте хәрбиябәзне киметте. Шулай һәммә эшләрнең безнең зарарга булып торуы дошманнарыбызның куәтләрен тагын бер кат арттырды, аларга тагы да җәсарәт бирде. Бездә исә гаксене[2] муҗиб булачак[3] хиссият тугдырды».

Соңра «Тасвире әфкяр» Якын Шәрык мәсьәләсе хакында ясалачак конферанстан бәхәс итеп: «Бу конферанста Балкан хөкүмәтләренең бездән алачак җирләре хакында сүз булачак түгел, бәлки бугазлар илә атаулар мәсьәләсе генә каралачак икән. Ихтимал ки, Яурупалылар тагын үзара аңлашып, Төркиянең калган кыйсмен дә бүләргә башларлар», – диде.

«Икъдам» да шул ук мәсьәләдән бәхәс итеп:

«17 нче гасырга, ягъни Русиянең тәрәккый итә башлавына кадәр төрекләр һәр сугышта җиңеп киләләр иде, шуннан соң һәрвакыт җиңелеп киләбез», – ди вә XIX гасырда Төркиянең Балкан кавемнәреннән вә Русиядән бик күп фәлакәтләр күргәнлеген, фәкать ул вакытларда Яурупа дәүләтләренең бәгъзеләре генә булса да Төркия яклы булдыкларын, хәзерге егерменче гасырда исә Яурупада Төркия тарафдары һичбер дәүләт калмадыгын, барсы да Төркиянең бетерелүен теләдекләрен бәян итә вә: «Рум иле кыйтгабыз[4] китте инде. Арнавыдлыкны аерып калдырырга теләсәләр дә, немецлар аны киләчәктә үзләре йотар өчен генә алып калалар. Анда госманлы хакимиятен телгә алган кеше дә юк. Эш моның илә генә калса, тагын ярар иде, озакламый бугазлар, Анатулы, Көрдестан мәсьәләләрен дә кузгатырга теләячәкләр», – ди.

«Хөррият вә иэтиляф» партиясенең нәшире әфкяры булып, «Иттихад вә тәрәккый»челәрнең иң шиддәтле мохалифе[5] булган Лотфи Фикри бәк тарафыннан чыгарылмакта булган «Тәнзыймат» газетасында Рифгать Сария бәк «Яңа юл – яңа хәят» сәрләүхәле[6] бер мәкалә язып, җиңелүдән бәхәс итә вә диядер:

«Бу соңгы җиңелүебез безгә һәммә хакыйкатьне ачып бирде вә маңгаебызга да нык иттереп китереп сукты ки, без әле һичнәрсә белмибез вә бөтен мәгънәсе илә җәһаләт мөрәккәбә[7] эчендә яшибез икән. Менә хәзер шуны игътираф итми[8] чарабыз юк вә игътираф иткәннән соң һәрнәрсәне өр-яңадан, әлифбасыннан башлап өйрәнергә тиешбез. Яшәргә телгән госманлылар өчен шуннан башка чара юк. Озын-озады тәэвилләр[9] вә тәфсирләргә, кабахәтне бер-беребез өстенә йөкләтеп маташырга да хаҗәт юк. Чөнки нур зольмәтне[10], гыйлем җәһаләтне, куәт зәгыйфьне, мәдәният бәдәвиятне ничек мәху[11] вә харап итсә, утыз ел тырышкан болгарлар да шул ук кануне табигый икътизасынча[12], ул кадәр тырышмаган, һәр эшне тыштан вә эчтән буяп күрсәтү илә гасырлар үткәргән безләрне шулай ук жиңделәр. Соңгы җиңелүебезнең сәбәп вә хикмәтләрен бик белеп язган бер татар газетасы, Оренбургта чыга торган “Вакыт” рафикыбыз: “Болгарстан хөкүмәте төрек хөкүмәтен җиңмәде, бәлки болгар мөгаллиме төрек мөгаллимен җиңде”, – ди. Әгәр бу сүзләрне тагы да гомумиләштеребрәк әйтәчәк булсак, “идеал идеалсызлыкны җиңде”, дип әйтергә тугры килә».

Соңра Рифгать Сария бәк Төркиянең иң аксаган җире мәгарифсезлек вә моның сәбәбе дә мәгариф нәзарәтенең начарлыгы икәнлекне, хөррияттән соң биш ел эчендә мәгарифтә бер адым да алга

[1] хәрби ныгытмабыз
[2] капма-каршылып
[3] барлыкка китерүче
[4] өлешебез
[5] каршы килә торганы
[6] исемле
[7] катышкан
[8] гаебен танымыйча
[9] юраулар
[10] караңгылыкны
[11] юкка чыгарса
[12] таләп иткәнчә

кителмәгәнлекне бәян итә вә мәгариф эшен ислах өчен Эсвичтән[1], Бельгиядән, Япониядән мөтәхассыйс[2] мөдирләр китерүне тиеш таба.

Соң көннәрдә Истанбулда һәр көн яңгыр явып тора, һавалар артык суык түгел, кырларда үлән вә агачларның яшеллеге бетмәгән әле. Истанбул тирәләрендәге бакчаларда ашый торган яшелләкләрне җыялар.

* * *

23 ноябрьдә мондагы татар таләбәсе[3] җәмгыяте үзләренең клубына мөвәкъкатан[4] Истанбулда булынып, «Һиляле Әхмәр» хастаханәләрендә хезмәт итүче Өммегөлсем, Рокыя, Мәрьям ханымнарны Петербургтан килгән Кәбир Бәкер, Шәриф Әхмәтҗан, Фатих Рәхимов әфәнделәрне вә мине чәйгә чакырдылар. Һәмшәһриләр[5] илә танышып мосахәбәт иттек[6]. Русиядәге мөселманнарның мәгыйшәт вә мәгарифләренә, тәрәккый вә тәмәдденнәренә[7] гаид бәгъзе нәрсәләр сораштылар. Белгән кадәр мәгълүмат бирелде. Өммегөлсем ханым Русиядәге мөселманнарның мәгыйшәтләренә, уку вә мәгариф юлындагы хәрәкәтләренә даир мәгълүмат бирде. «Төрек юрды» мөдире Йосыф әфәнде Акчурин да мәҗлестә хазир иде.

Элек монда казанлы вә кырымлы таләбәләр аерым-аерым җәмгыятьләр ясаганнар икән. Күптән түгел моның икесен берләштергәннәр вә тәмам иттифак илә хәрәкәт итәргә карар биргәннәр. Җәмгыятьнең рәисе дарелфөнүннең илаһият шөгъбәсе[8] шәкертләреннән кырымлы бер Хуҗа әфәнде улып, ачык фикерле бер заттыр. Җәмгыятьнең максаты гыйльми улып, уку вә мәгариф юлында ярдәмләшүдән гыйбарәт. Җәмгыять өчен идарәсе яхшы йөртелдеген вә җәмгыятькә мәнсүб таләбәнең җитди тәхсилдә[9] булындыкларын монда күп кешеләрдән ишеттем.

*26 ноябрь.*

## 14

*Солых мөзакәрәсе. Вәкилләр. Төркиядә солыхка ничек карыйлар? Үткәннәрне гаепләү. Киләчәк өчен кайгыру. Төрек гаскәрләре. Офицерлар. Христиан солдатлары. Дарелфөнүн таләбәсе. Чигенүләр. Чаталҗа сугышы. Төрек флоты.*

Балкан хөкүмәтләре илә Төркия арасында ясалачак солых мөзакәрәсендә хазир булыныр өчен Төркия вәкилләре кичә 27 ноябрьдә Румыния компаниясенең «Румыния» пароходы илә Кустәнҗә аркылы Лондонга киттеләр. Китүчеләр бунлардыр: бар җир эшләре вә сәүдә министры Рәшид Паша, диңгез министрының вәкиле Салих паша, Төркиянен Берлин сәфире Госман Низами паша. Бунлар янына тагы гаскәри эшләр хосусында киңәшче итеп полковник Гали Риза, малия министрлыгыннан Рәшид Сафуат бәкләр кушылдылар. Сәүдә министры Рәшид паша шушы һәйәткә[10] рәис тәгъйин ителде[11] Рәшид Сафуат һәйәтнең язучылыгында да булыначак. Әүвәлге өчесенә Лондонга бару-кайту өчен юл масрафы[12] итеп хөкүмәт тарафыннан йөз егермешәр лира, көндәлек масраф өчен яүмия[13] унар лира. Калганнарына юл масрафы җитмеш бишәр лира, көндәлек масраф бишәр лира тәгъйин ителде[14] (бер лира 8 сум 60 тиен).

Садырәгъзам[15] мөстәшары[16] Гадел Бәк, хәрбия назыйре Назыйм паша, әркяне хәрбия гомумия рәисе Гыйззәт паша вә башка бер чук пашалар вә бөек затлар һәм Әнгелтерә сәфире Лоутер, Франция сәфарәтенең баш тәрҗеманы Ләду пароходка төшеп бу һәйәтне озатып калдылар, һәйәт 30

[1] Швециядән
[2] белгеч
[3] шәкертләре
[4] вакытлыча
[5] якташлар
[6] кара-каршы сөйләшеп утырдык
[7] культуралашуларына
[8] университетның теология факультеты
[9] гыйлем алуда
[10] комиссиягә
[11] билгеләнде
[12] чыгымы
[13] көн саен
[14] билгеләнде
[15] баш министр
[16] киңәшчесе



*Рәс. 6. Рокыя ханым Юнысова – Петербургтан.*



*Рәс. 6. Өммегөлсем ханым Камалова – Чистайдан.*



*Рәс. 8. Мәрьям ханым Якупова – Ташкенттан.*



*Рәс. 9. Мәрьям ханым Поташева – Ростовтан.*

ноябрьдә җомга көн кич Лондонга җитәчәк, 1 нче декабрьдә шимбә көн беренче мәҗлес булып, шунда ике якның вәкилләре күрешеп танышачаклар. 3 ндә дүшәмбе көн мөзакәрә[1] башланачак. Мөзакәрә урыны өчен Әнгелтерә хөкүмәте үзенең хариҗия нәзарәте тирәсендә бер зал тәгъйин иткән. Монда сөйләнгән сүзләргә бинаән[2], әгәр мөзакәрәдән егерме биш көн эчендә бер нәтиҗә чыкмаса, сугыш яңадан башланачак. Ләкин бу һич ышанычлы сүз түгел. Бары төрек әфкяре гомумиясен[3] юатыр өчен махсус чыгарылган бер хәбәр. Бик күпкә кадәр Төркиянен уступкага китәчәгенә бинаән галәйһи[4], солых булачагына монда әхвәлне белгән даирәләрдә һич шөбһә ителми.

Бу һәйәт сәфәргә чыкмастан элек Бабы Галидә, хариҗия нәзарәтендә вә Төркия хөкүмәте илә Яурупа сәфирләре арасында әллә никадәр киңәшләр, мәҗлесләр, мөсахәбәтләр[5] булды. Камил Пашаның төннәр буенча Баб Галидә калып, эш илә мәшгуль булганлыгын, ашны да шунда китертеп ашаганлыгын яздылар. Шул киңәшләр нәтиҗәсендә, әлбәттә, солыхка баручы һәйәткә тәгълимат вә карарлар бирелгәндер. Ләкин бунлар монда фәүкылгадә яшерен тотыла. Матбугатка вә әфкяре гомумиягә бернәрсә дә белдерелми. Бу хосуста Төркия хариҗендәге кешеләрнең хәбәрләре күбрәк булачагы шөбһәсездер.

Инде бу солых мәсьәләсенә мондагы халыкның вә матбугатның ничек караганлыгын белү мәтлуб[6] түгелме?

Әүвәл шуны әйтим ки, хәзер инде бер тугрыда һәм халык, һәм матбугат тәмамыйлә мөттәфикъ[7]. Ул да: «Тәмам җиңелдек. Мәсхәрә булдык. Эшләр бәрбад[8]», - димәкләр. Шуны барсы да игътираф вә икърар итәләр. Шуннан соң төрлечә мөхакәмәләр башлый. Бәгъзесе үткәннәрдән бәхәс итеп, гаепне кем өстенә аударырга урын эзлиләр, бәгъзесе моннан соң: «Нишләргә инде?» – дип киләчәктән бәхәс итәләр. Әмма хәзерге хәлдән бәхәс итеп, положение коткарып калуны хәтерләренә дә алмыйлар. Чөнки моны өметсез бер эш саныйлар һәм киткән саен аңлашыла бармакта булган бер токым фактлар вә хакыйкатьләргә бинаән, шулай өметсезләнергә хаклары да юк түгел.

Мәсәлән, инде монда бик ачык аңлашылган ки, сугыш башланганнан бирле төрек гаскәре даимән тәдафегъ[9] бер вәзгыятьтә булынган, һичбер тәҗавез[10] ясый алмаган. Ясарга маташып караган вакытында бик зур зарар вә тәләфат[11] илә чигенергә мәҗбүр булган. Мөдафәга[12] да күбесенчә төрек гаскәре өчен шан вә шәрәфле сурәттә булмаган Кырык Кәлисә, Виз, Лүлә Бургас, Чәверле сугышларында гаять начар вә пәришан[13] сурәттә качканнар. Моны хәзер инде офицерлары да, солдатлары да икърар итәләр. Хәтта Мәхмүт Мохтар Паша шул вакытта ук главный штабка: «Рәзил[14] сурәттә калабыз», – дип телеграм биргән. Арнавыд күңелләре дошман илә сугышудан бигрәк төрек офицерларын үтереп талау вә төрек авылларын яндырып ягма итү[15] илә мәшгуль булганнар. Араларында һичбер дисциплина, тәртип, интизам[16] вә офицерларга итагать булмаган. Күп җирләрдә бунлар башлап дошманга әсир бирелгәннәр вә төрек шәһәрләренең тәслим ителүенә[17] сәбәп булганнар. Ахырында төрек офицерлары мен бәла илә бунларның коралларын алып, хәлләрен таратып җибәрергә муафыйк булганнар.

Арнавыдлар гына түгел, төрек солдатларының үзләре арасында да офицерларын үтереп талаучы, өстендәге киемнәренә кадәр чишендереп алулар аз булмаган. Сугышка керелә башлады исә, шундый солдатлар үтерергә вә таларга форсат табар өчен мөмкин кадәр офицерлары тирәсендә булынырга тырышалар. Бичара офицерлар исә мөмкин кадәр үзләренә сәдәкатьлерәк кешеләр арасында булынырга иҗтиһат итәләр икән. Үзенең кул астындагы солдатлар тарафыннан таланып, ялгыз күлмәк-ыштан белән тау араларына ташланып калдырылган, өчәр көн ач торып, яңгырлар астында каларак авыруларга эләгеп, ниһаять, җирдән сөйрәлеп килә-килә, берәр җирдәге

[1] сөйләшүләр
[2] таянып
[3] җәмәгать фикерен
[4] шуңа күрә
[5] утырышлар
[6] таләп ителгән
[7] союздаш
[8] җил
[9] үзен саклап дошманга каршы тору
[10] чиктән үтү
[11] корбан
[12] каршы торып сугышулары
[13] таркау
[14] хур, начар
[15] талау
[16] рәтле булу
[17] бирелүенә

гаскәр бүлегенә килеп җанын коткарган яки килеп җитә алмаенча үлеп калган офицерларны да байтак кына бар, диләр. Бу «диләр»гә «имеш» мәгънәсе белән карарга түгел, бәлки бик чын мәгънәсе илә карарга тугры килә. Чөнки моны шундый офицерларны кырларда табып алып кайтучы солдатлар яки үзенең чатырына килеп егылган иптәш офицерлары сөйлиләр.

Тәгълим вә тәрбия күргән офицерлар солдатларга һәр җәһәттән яхшы нәмунә булырга вә мисал күрсәтергә тырышып караганнар. Мәсәлән, бер су аркылы үтәргә тугры килсә, иң элек башлап офицер үзе кереп китә. Сугышка кергәндә, иң алдан үзе бара, агъны[1] солдатлар илә бер вакытта вә бергә ашый, алар ач калганда, бу да ач тора. Солдатларга каты мөгамәләдә булынмый, «туганым, кардәшем, углым» дип кенә дәшә. Ләкин яңа тәрбиядән мәхрүм булган төрек солдаты күбесенчә бунларны алмаган. Үзе белгәнчә йөргән, үзе белгәнчә торган, күп вакытларда офицерларның сүз вә әмерләренә колак салмаган. Кырык Кәлисә сугышында офицерларның йөздән 45 проценты тәләф булган. Бу исә аларның гайрәт вә хәмиятьләрен күрсәтергә кяфи[2].

Дөрест, күп вакытларда төрек солдатлары көннәрчә ач калган. Яңгыр вә пычракларда калып өшегән, туңган. Ләкин булмаган урыннарда да күбесенчә начар мөкавәмәт[3] күрсәткәннәр. Дошманны күрделәр исә, качу вә тәслим ителү ягын караганнар. Сәланик бирелү вакыйгасын үз күзләре белән күреп килгән бер «Һиляле Әхмәр» докторы сөйли башлады исә, күзләреннән яшь ага: «Төрек гаскәренең шан вә шәрәфен сакларлык мөкавәмәт аз гына да булмады, тизрәк тәслим ителү ягын карадылар. Сәланикны бу рәвешчә тиз алырга юнанилар хәтерләренә дә китермәгәннәрдер», – ди. Бу докторның һәм башка шунда булган кешеләрнең сүзләренә бинаән, Сәланиктагы төрек гаскәренең азык вә коралы мөкәммәл вә җитәрлек булган Икмәккә генә түгел, ит вә пылауга да туеп торганнар, запаслары да җитәрлек булган. Шунын илә бәрабәр юнан гаскәре күренү белән качарга башлаганнар. Юнан гаскәре шәһәргә якынлаша башлагач, төрек хатыннары куркышып өйләрен ташлап чыкканнар. Кулларына балаларын күтәреп төрек гаскәре янына качарга башлаганнар. Гаскәр исә үзе качарга тотынган. Төрек хатыннары: «Качмагыз, безне коткарыгыз, намусыбызны коткарыгыз», – дип еглый-еглый инәлгәннәр. Юк, тәэсир итмәгән. Хәтта шулкадәр йөрәк яргыч манзаралар булган ки, бичара мөселман хатыннары хәлләре беткәч, кулларындагы балаларын урамнарга ташлап китеп, үзләрен коткарырга тырышканнар. Офицерлар бу хәлләрне күреп торганнар. Солдатка качмаска кушканнар. Ләкин тәэсире күрелмәгән.

Инде килик соңгы Чаталҗа сугышына. Монда төрекләр җиңгән, болгарларның 10 мен солдатлары әсир төшкән. 14 туплары алынган-фәлән, дип төрле хәбәрләр дөньяны шаулатты. Хәзерендә бик ачык аңлашуына күрә, хакыйкать хәл моннан гыйбарәттер: монда да төрекләр җиңмәгәннәр. Алар мөдафәга[4] хәлендә булынганнар. Болгарлар тәҗавез иткәннәр[5]. Тик алар әүвәлге позицияләрдәге шикелле монда төрекләрне җиңә алмаганнар гына.

Гомумиятлә, болгарлар бик аз әсир бирелгәннәр. Әсир бирелүдән исә сугышып үлүне артык күргәннәр. Әмма төрек гаскәре һәрвакыт бик җиңел әсир бирелгәннәр. Моны монда һәркем икърар итә.

Төрекләрнең рәдиф (запасной) солдатлары атарга вә корал истигъмаль итәргә[6] рәтләп белмәгәннәр. Бунларны тиз генә арада өйрәтергә мөмкин булмаган. Гәрчә аларны һәр ел җыеп берничә атна өйрәтә тору низамы кәгазь өстендә булса да, шул көенчә калган, гамәлгә куелмаган икән. Төрек ордусында[7] христиан солдатлар арасында төрекләргә хыянәт кылучылар бик күп булган. Форсаты килгәндә, үз офицерларын атып үтергәннәр. Болгарлар тарафына качканнар. Аларга шпионлык иткәннәр яки сугыш башлау белән кире чигенә башлап, башкаларга сүи[8] мисал булганнар. Хәтта хәзергә хәлдә Истанбулда мәктәбе солтани бинасындагы «Һиляле Әхмәр» хастаханәсендә ятучы мәҗрух[9] бер грек солдаты үзенең диндәш вә милләттәшләренә каршы һичбер данә атмаганлыгын, үзенең офицерын атарга теләсә дә, муафыйк була алмаганлыгын сөйләп ятуын нәкыль итәләр[10].

Төрек гаскәрендә булган Германия ысулы сәйяр кухняларны тиз генә йөртеп файдалану да авыр булган: бер тарафтан, монда Германиядәге шикелле шыңгырдап торган юллар юк. Икенче

[1] шул ук
[2] җитәрлек
[3] каршылык
[4] каршылык күрсәтү
[5] чиктән үттеләр
[6] кулланырга
[7] армиясендә
[8] начар
[9] яраланган
[10] сөйлиләр

тарафтан, солдатлар күбесенчә аның рәтен белмәенчә, бозып бетергәннәр. Шулай ук иҗабенә[1] карап әллә ничә төрле рәвештә корыла торган Германия ысулы чатырлардан файдалануда да төрек солдатлары зәхмәт чиккәннәр. Бунларның барсы өчен дә гыйлем, тәҗрибә җитәрлек кирәк икән. Бунлар исә мәгаттәәссеф[2] төрек солдатларында кяфи[3] дәрәҗәдә булмаган.

Соңра төрек солдатлары кемнәр белән вә ни өчен сугышканлыкларын да яхшы аңлап бетермәгәннәр. Аларны берничә еллардан бирле әле Йәмәнгә, әле Хуранга, әле Арнавыдлыкка йөретеп, әлсерәтеп бетергәннәр. Сугышырга теләми башласалар, ул вакытларда офицерлар «Болгарлар вә христианнар илә сугышабыз», – дигәннәр. Каршыларындагы кешеләрнең мөселманнар икәнлеген күргәч, солдатларның офицерларга ышанычлары кимегән. Хәзер инде офицерлар: «Болгарлар, сербләр илә сугышабыз», – дигәч, солдатлар: «Беләбез, беләбез. Сезнең болгар дигәнегез кемнәр икәнлеген аңлыйбыз...» – дип, үз мөселман кардәшләре илә сугыша дип зан итүчеләре күп булган.

Болгар офицерлары вә солдатлары арасында төрекчәне мөкәммәл белүчеләр вә үзләрен төрек күрсәтеп алдатучылар да күп булган, әмма төрекләр арасында болгарча белүчеләр һич юк диеләчәк дәрәҗәдә аз икән. Мәсәлән, күңелле гаскәрләр илә булган бер бәрелешүдә алты болгар солдаты алга чыкканнар да төрекләргә: «Без дә сезнең кеби Мөхәммәд өммәтебез. Аллаһ өчен атмагыз безгә», – дигәннәр. Моны күргәч, төрекләр атудан туктаганнар. Ул да булмаган, шул алты «Мөхәммәд өммәте» икешәр-өчәр төрекне атып качканнар.

Сугыш башлангач та халыкның рухын күтәрү вә укучы яшьләрнең милли намусларын саклар өчен дарелфөнүн шәкертләренең күңелле гаскәр булып бер фирка тәшкил итүләре мәсьәләсе мәйданга чыккан. Дүрт-биш мең студенттан бары ике йөзләп кеше күңелле язылган. Кинәнеп тәгълим ала[4] башлагач, төрлесе төрле сәбәп табып, алар да берәм-берәм тая башлаганнар. 75 кә калган. Моның үзәренә дарелфөнүн мөдире Сами бәк: «Бу эш минем намусыма тия, минем идарәмдәге дарелфөнүн таләбәсендә мондый хәмиятьсезлек[5] күрүгә тәхәммел итә[6] алмыйм», – дип, мөдирлектән истигъфа итәчәк[7] булган. Соңра күңелле язылучы студентлар артып, 125 кә җиткән. Беркадәр тәгълим алып, сугыш мәйданына киткәннәр. Ләкин анда баргач, вабадан вә авырулардан куркып, байтагысы тагын кире кайтканнар. Бары 70 е шунда калган. Моның да 50 се генә дарелфөнүн таләбәсе улып, 20 се төрле мәктәпләрдән вә чит мәмләкәт дарелфөнүннәреннән килгән адәмнәрдер.

Лүлә Бургас сугышында төрекләр илә болгарлар беренче мәртәбәдә бик нык бәрешкәннәр. Ике яктан да күп тәләфат[8] булган. Бер якның да муаффәкыяте ачык беленмәгән. Шул сәбәпле, ике тараф гаскәре дә хәл алыр өчен азрак чигенергә лөзүм күргәннәр. Төрек гаскәренең чигенүе, офицерлар әмеренә хилаф уларак, бик тиздән качу рәвешенә кергән. Болгарлар, моны сизү белән, төрекләрне куарга тотынганнар. Шуның үзәренә төрек гаскәре хәкыйкатән[9] качарга башлап чигенгән вә күп тәләфат биргән. Әгәр төрек гаскәре үзе болгарларны куарга башласа, аларның качарга мәҗбүр булачакларында шөбһә юк икән. Хәтта тупларын ташлап качарга, каешларын, флагларын кисеп куйган булганнар. Шунда бер-ике сәгатьлек вакыт сугышның бөтен талигын үзгәртеп җибәргән.

Кырык Кәлисә сугышында төрек гаскәренең алгы рәттәге гаскәре арттагы икенче вә өченче хатлардагы[10] гаскәрнең хәзерләнеп бетеп җитмәвен әһәмияткә алмаенча, үзләре һөҗүм иткән булганнар, ләкин җиңелеп качканнар вә икенче хат өстендәге гаскәргә килеп катнашканнар. Шулай итеп, бөтен гаскәр бергә катнашып, таборлар, бүлекләр, фиркаләр барысы да чуалган вә кармакарышык булган[11]. Шулкадәр күп кешегә тиз генә азык җиткерү дә мөмкин булмаган. Ни тугры килсә, шуны ашарга, ни тугры килсә, шуны эчәргә мәҗбүр булганнар. Шуның өстенә яңгырлар да явып, гаскәрнең исәнлек ягына күп зарар китергән. Гаскәр арасында дизентерия, тиф, ваба башланган. Көненә меңәр кеше үлеп калган вакытлар булган. Аларны карарга, дәваларга, җыеп алырга да тиз генә имкян[12] булмаган.

---

[1] уңаена
[2] үкенечкә каршы
[3] җитәрлек
[4] укый
[5] саклаудан баш тарту
[6] түзә
[7] чыгачак
[8] үтерүләр
[9] чыннан да
[10] линияләрдәге
[11] буталып беткән
[12] мөмкинлек

Менә шулай фәлакәтләр[1] берсе өстенә берсе кушылган, шул сәбәпле Чаталҗа сугышында төрекләр болгарларны дәфга итә[2] алсалар да, үзләре истихкямнан[3] чыгып, аларны куарга булдыра алмаганнар.

Бу бәян ителгән нәрсәләр, әлбәттә, эксәриятькә[4] караптыр, Юкса төрек солдатлары эчендә дә бик нык вә фидакяранә сугышканнар барлыгы, офицерлар арасында нә хәмияте диния вә нә дә хәмияте миллия илә мөттәсыйф[5] булмаенча, ялгыз үз башын гына кайгыртучылар, үз рәхәтенә генә караучылар, «барыбер мәмләкәт рәткә керәчәк түгел; моның өчен кан түгәргә не стоит», – дию-челәр мәүҗуд[6] икәнлеге бик ышанычлы хәбәрләр илә сабит[7].

Төрек гаскәренең бәгъзе урыннардагы мөдафәгалары[8] бик шанлы улып, дошман гаскәренә күп тәләфат бирдергәнлеге дә ачык мәгълүм. Әдернә, Әшкудрә, Яния крепостьларының шулкадәр нык мөкавәмәт итүләре[9] госманлы гаскәренең намусын коткарырга ярарлык шанлы вакыйгалардан. Болгар гаскәренең дә фәүкылгадә йончыганлыгы, бик күп кырылганлыгы, ул тәҗавезләр[10] алар өчен бик кыйммәткә төшкәнлеге бик заһир хакыйкатьләрдән. Чаталҗа крепостьлары хәзерге сугыш ноктаи назарыннан[11] күп әһәмиятле нәрсәләр булмаса да, болгарлар аны үтәргә теләсәләр, урынның әһәмияте сәбәпле, анда гаять күп тәләфат[12] бирергә мәҗбүр булачаклары, сугыш эшләрен белүчеләр каршында заһир иде. Шуның өчен дә шулкадәр кызыктыклары хәлдә Истан-булга керү шәрәфеннән ваз кичәргә мәҗбүр булдылар.

Төркиянең флоты, кәгазь өстендәге хисап буенча, болгар флотыннан әллә никадәр өстен (затән[13] Болгариянең флоты юкка хисаптыр) вә юнан флотыннан да югары саналса да, бу сугыш вакытында күргән эше бик аз булган. Бары Чаталҗа сугышында ике як канаттан[14] алып, болгар-ларга бераз курку биреп торган. Юкса диңгезләрдә бернәрсә дә эшли алмаган.

Болгар миноносецлары тарафыннан яраланып кайткан «Хәмидия» крейсеры монда тәгъмирдә[15] ята. Кайчан төзекләнүе мәгълүм түгел. Юнаннар Саланиктә «Фәтех бәләнд»не батырдылар. Юнан флоты бөтен Аталар[16] диңгезе буен блокада ясады. Төркиянең бөтен аталарына[17] гаскәр чыгарып забит итте[18]. Юнаниләр тарафыннан соңгы забит ителгән Сакоз атасы Измирдән бары җиде миль ераклыкта. Андагы туп тавышлары Измирне яңгыратып торалар.

Дахилдә[19] халыкның рухы төшенке. Төрек вә мөселманнарның иң мөнәүвир[20] әл-фикер вә иң хәмиятьле[21] бер кыйсеме булган «Иттихад вә тәрәккый»челәр ватаннарын дошманнары аяк астына ташлап, чит мәмләкәтләргә качарга мәҗбүр булганнар. Яки монда төрмәләрдә мәхбүс тотылалар. Харидҗә[22] Төркиягә дус вә хәерхаһ калмаган. Барсы да аннан үзләренә хиссә[23] алуны гына төшенәләр. Менә шушы хәлләр барсы да күз алдына китерелгәч, мәмләкәтне хәзерге фәлакәттән коткарып калуны өмид итмәүчеләргә тәгаҗҗеб[24] итәр урын калмыйдыр. «Инде булганнар булды, моннан соң нишләргә кирәк?» – дип исәпләүчеләргә хак бирергә туры килә. Шуның өчен дә муен бөгеп солыхның нәтиҗәсен көтәргә.

Төрек гаскәре соң ни өчен бу кадәр зәгыйфьлек күрсәткән? Нишләп алай начарланган вә әхла-кый бозылган? Монысы аерым бер мәсьәлә. Аларның бу хәлгә төшүләрендәге яки шуннан югары менмәвендәге гаеп үзләрендәме яки башкалардамы? Моны тикшерсәк, озын булыр. Ләкин гаеп үзләрендә түгеллеге, әгәр яхшы каралса вә тиешле тәрбия вә тәгълим бирелсә, шул ук төрек гаскәренең арысланнар шикелле дәһшәтле вә рухлы булачагы бик заһир. Төрекләр үзләре начар вә

[1] бәхетсезлекләр
[2] кире кайтара
[3] хәрби ныгытмадан
[4] күпчелеккә
[5] сыйфатланган
[6] реаль
[7] шиксез, ачык
[8] каршы торып сугышулары
[9] нык торулары
[10] чиктән үтүләр
[11] карашыннан
[12] корбан
[13] нигездә
[14] флангтан
[15] төзекләндерүдә
[16] Эгей
[17] утрауларына
[18] биләде
[19] эчке якта
[20] нурландыручы
[21] саклаучы
[22] тышкы якта
[23] өлеш
[24] гаҗәпләнү

истигъдадсызлармы? Бу да юк. Халык та башкалардан һичбер җәһәттән ким түгелдерләр. Шулкадәр яхшы бер милләт, шулкадәр гүзәл бер мәмләкәт, шулкадәр зур бер гаскәр, бары идарәсезлек, кешесезлек йөзеннән корбан китә вә читләр мәнафигына аләт[1] була.

*28 ноябрь.*

**15**

*Солых мөзакәрәсе вә Әнгелтерә. Сәфирләр конферансы. Төрекләрнең Яурупага назыйрләре. Иттифакка кушылу вә мөстәкыйль калу фикерләре. Рум иле кыйтгасы китүгә кайгырмаучылар. Әхмәд Саиб вә Габдулла Җәүдәт бәкләр илә мосахәбәт.*

Лондон! Менә бөтен Истанбул матбугатының вә бөтен төрек мөтәфәккирләренең[2] нәзардикъкатьләре хәзер шунда юнәлгән. Лондонда иртәгә (3 нче декабрьдә) солых мөзакәрәсе[3] башланачак: вакыты илә Яурупаны тетрәтеп торган вә гаскәре Вена капка төпләренә барып җиткән Төркиянең язмыш-микъдаратын шунда хәл итәргә керешәчәкләр. Бу солых мәҗлесендә Төркия мәгълүб[4] вә мәхкүм[5] сыйфаты илә, әмма моннан утыз–кырык еллар элек кенә аның гаҗиз тәбәгаләре[6] булган болгарлар, серблар, кара таулылар галиб вә хаким сыйфаты илә хәзер булыначлар. Дошманның гаскәре Хәлифәт могаззамның[7] пайтәхете булган Истанбулдан 45 чакрым җирдә тора. Юнан гаскәре Төркия милкенә тәҗавездә[8] дәвам итә! Мөтарәкәдә[9], мәгаттәәссеф[10], кабул итәргә мәҗбүрият күренгән шартларга бинаән, Чаталҗадагы болгар гаскәренә Болгария хөкүмәте Истанбулдан вагон-вагон икмәк вә ашау-эчү нәрсәсе сатып алып җибәрә, әмма Әдернәдә, Яния вә Әшкудрәдә мөхасарә[11] астында калган бичара төрек гаскәренә азык кертергә Төркиягә мөсагадә[12] ителми. Шуның илә бәрабәр Әдернә, Яния, Әшкудрә каһарманнары дошманга каршы торуда дәвам итәләр. Күрсәткән фидакарьлекләре илә бөтен дус вә дошманнары тарафыннан тәхсин ителәләр[13].

Солых мөзакәрәсенең Берлин яки Венада булмаенча, Лондонда булуы Иэтиляфе мөсәлләс[14] вә хосусән Әнгелтерә өчен бик зур муаффәкыятьтер. Инглиз газеталары моны бик сөенеп вә шулкадәр мөһим булган «шәрык мәсьәләсе»нең хили үз пайтәхетләрендә булынуына ифтихар итеп[15] язалар. Затән, Балкан мәсьәләсе асылда Иттифакы мөсәлләс[16] илә Иэтиляфе мөсәлләснең Яурупадагы рәкабәтләреннән[17] гыйбарәт бер нәрсә иде. Бу сугышта Иэтиляфе мөсәлләс дәүләтләре вак Балкан хөкүмәтләренә гаять зур хөсне тәваҗеһ[18] күрсәттеләр. Шул сәядә[19] Төркия җиңелеп, киләчәктә немецларның шәрыкка таба һөҗүмнәренә юл бикләнде һәм немец гонсырына каршы Яурупада куәтле бер слав гонсыры мәйданга китерелде. Инде инглизләр үзләренең корган планнарын ахырга кадәр үз мәтлубларына[20] муафыйк итеп чыгарыр өчен солых мөзакәрәсенең дә Лондонда ясауларын тәэмин иттеләр. Балкан хөкүмәтләрен, сугышып алган җирләреннән чыгарырга мәҗбүр итү мөмкин түгелдер дип, иң элек игълан итүче дипломат Әнгелтерә хариҗия министры Грэй булганлыктан, бу солых мөзакәрәсенең Лондонда булынуы Балкан хөкүмәтләре өчен никадәр муаффәкыятьле бер эш исә, төрекләр өчен дә шулкадәр күңелсез бер эштер.

Солых мөзакәрәсе вакытында Шәрык мәсьәләләрен рәткә салу өчен Яурупа дәүләтләренең сәфирләреннән гыйбарәт аеруча бер сәфирләр мәҗлесе ясалуы, моның һәм Лондонда шул ук Грэй

---

[1] Мәнфәгатьләренә корал
[2] фикер ияләренең
[3] фикер алышуы
[4] җиңелгән
[5] хөкем ителгән
[6] подданныйлары
[7] Бөек хәлифәлекнең
[8] басып керүдә
[9] вакытлы килешүдә
[10] үкенечкә каршы
[11] камап алу
[12] ярдәм
[13] мактап әйтеләләр
[14] “Антанта” берлеге
[15] мактанып
[16] “Өчлек” берлеге
[17] көндәшлекләреннән
[18] яхшы теләклелек
[19] күләгәдә, ышыкта
[20] таләп ителгәннәренә

риясәтендә[1] ясалырга карар бирелүе мондагы бәгъзе мөтәфәккирләрне[2] ялгыз хәзерге сугыш вә Төркия мәсьәләсе хакында гына түгел, бәлки Төркиянең калган кыйтгалары вә гомум ислам дөньясы хакында да куркуга төшерә. Хосусән, Төркиянең Лондон сәфире Тәүфыйк пашаның бу сәфирләр конгрессына кабул ителмәячәге хәбәре монда бик начар тәэсир итте. Шуның өчен дә төрек калебле кешеләре бу солых мөзакәрәсеннән вә сәфирләр конгрессыннан Төркия өчен хәерле нәтиҗәләр көтмиләр.

Дөрест, бер токым фарызлар вә хыяллар илә әфкяре гомумияне юатып торырга яратучы вә шулай итеп Төркиянең киткән саен фәлакәткә[3] төшүенә сәбәп булучы бәгъзе газеталар: «Германия илә Австрия бирешмәсәләр әле, аларга Румыния дә кушылыр. Камил паша безнең солых вәкилләренә бик нык торырга кушкан Нурадунгиан әфәнде дә фәлән газетаның фәлән мөхбиренә фәләнчә сөйләгән: “Без мәмләкәтебезнең бүленүенә разый булачак түгелбез”, – дигән, “Гаскәребез сугышка хәзер тора”», – дигән кеби сүзләр язалар. Эшләрнең барышыннан бихәбәр булган гавам халкы вә ялкау каһвәханә мөдавимнәре[4] дә мондый фаразлардан бик ләззәт алалар. Ләкин алданып торудан ләззәт алмаган вә никадәр ачы булса да, хакыйкатькә каршы күз йомарга теләмәгән зыялы вә мөтәфәккир[5] төрекләр бөтенләй башка фикердәләр. Алар: «Әгәр Германия, Австрия вә Румыния өстен чыксалар, моннан безгә файда булачак түгел, аларның өстен чыгулары берни фида итүләре сәясендә генә булырга мөмкин. Зинһар инде үзебезне алдатмыйк, кешечә ышанып гомер үткәрмик, ни генә файда килсә дә, безгә ялгыз үзебездән килергә мөмкин. Яурупа дуслыгының ачы тәҗрибәләрен бик нык татыдык бит инде. Камил паша дусты инглизләрнең ошбу соңгы сугыш вакытындагы хәрәкәтләрен күргәннән соң ни өмид калды», диләр.

Хәтта бәгъзе бер газеталар, мәсәлән, «Гыйлемдар» газетасы: «Сугыштан элек без, газетачылар, ни өчен соң халыкны алдап тордык? Ни өчен без үзебезнең һәр җәһәтчә болгарлардан түбән икәнлегебезне, бинаән галәйһи[6] сугышсак та җиңә алмаячагыбызны бар-бар багырмадык[7] икән? Җинаять эшләгәнбез, һич булмаса, моннан соң бу гадәтебезне ташлыйк инде», – диләр. Икъдам[8] вә Тасвире әфкяр кеби бәгъзе бер газеталар хәзер болгарлар илә японнарның фазыйләт вә кәмаләтләрен, аларның тәмәддеп[9] вә тәрәккыйләрен санап күрсәтәләр, төрекләрне дә шулар юлыннан барырга өндиләр.

Хөласа: һәрничек булса да, хәзерге әхвәлнең Төркия өчен бик уңайсыз бер вазгыятьтә[10] булынганлыгын белүчеләр вә шуңа нык кайгырып, иэтибдал[11] өчен фикер йөртүчеләр монда күп.

Истикъбаль[12] өчен йөртелә торган фикерләр бик төрлечә. Иң күп сөйләнгәне: һич форсат үткәрмәенчә Төркия, Германия, Австрия вә Италия иттифакына керергә диюдән гыйбарәт, ләкин моңа каршы икенчеләр: «Бик тиз генә кабул итсәләр, бик керер идек, ләкин кабул итмиләр шул, безнең бөтен сәяси вә икътисади хокукларыбыз иске мөгаһәдәләр[13] илә Яурупалылар тарафыннан бәйләнгән, мәмләкәтебезнең һәр тарафында тәртипсезлек, халкыбыз надан вә фәкыйрь, иң беренче таянычыбыз булган куәте гаскәриебез дә җимерелде. Шундый бер хәлдә безне иттифакка алып, ни өчен шундый авыр бер йөк астына керсеннәр, алар бары безне бүләргә генә разый булачаклар», – дип җавап бирәләр.

Әнгелтерә, Русия, Франция илә[14] иттифакка керә алуны монда исәпләп карарга да тиеш күрмиләр, чөнки аларның Төркияне иттифакка кабул итүенә ихтимал да йөртмиләр. Соңра кала Балкан иттифакына керү. Затән[15], Балкан хөкүмәтләре моны телиләр, хәтта солых вакытында һич булмаса Гомрек иттихадына керүне шарт итеп кую ихтималлары да сөйләнә. Әнгелтерә, Русия вә Франция дә Төркиянең Балкан иттифакына керүен бимәкъбүл[16] табачаклар. Ләкин Төркиянең Балкан иттифакына керүе үзеннән болгарларга киткән җирләрнең болгарлар кулында калуы вә немецлар кулына китмәве өчен кан вә мал түгеп ярдәмләшүе дигән сүз булачактыр. Төрекләр инде

[1] рәислегендә
[2] фикер ияләрен
[3] бәхетсезлеккә
[4] дәвамлы
[5] фикер иясе
[6] шуңа күрә
[7] акырмадык
[8] тырышу
[9] мәдәниятле булу
[10] халәттә
[11] үзгәреш
[12] киләчәк
[13] договорлар
[14] Иттифак мөсәлләс илә
[15] нигездә
[16] яраклы

хәзергә кадәр дә Рум иле кыйтгасына Анатолияның бик күп егетләрен күмделәр, Анатолия төрекләренең акчаларын түктеләр. Моннан соң тагы шулай итүне, хосусән, болгарлар файдасына аләт[1] булуны бер дә теләмиләр.

Кала: Төркиянең һичбер иттифакка кушылмаенча, үз башына тәрәккый итү мәсьәләсе. Беренче багышка, әлбәттә, моны бик муафыйк табалар. Ләкин аз гына тирәнрәк исәпли башлагач, моның төбеннән дә черекләр чыга. Бу фикергә хилаф кешеләр болай диләр: «Без хәзергә кадәр Яурупа рәкабәте вә дахилдәге чит кавемнәрнең фетнәләре сәясендә изелеп харап булдык, Яурупа кыйтгамызны кулдан ычкындырдык, шул хәл Анатулыда да дәвам итәчәктер. Мисал: хәзер үк әрмәни мәсьәләсе баш күрсәтеп тора, имтиязлы «Җәбәл Лүбнән» өязе үзенең хокукларын арттыруны таләп итә, Сүрия вә Шәм тирәләрендә инглизләр илә Франция коткылары башлаган, гарәпләр Әнгелтерә консулына мөрәҗәгать итеп, Төркиянең куәт вә нөфүзе кимү сәбәпле дия андагы халыкның Әнгелтерә химаясенә алынуын үтенгәннәр, консул аларга: «Сез шул таләбеңезне миңа язып биреңез, мин аны Әнгелтерә хөкүмәтенә тапшырырмын, соңра тәдбире күрелер», – дигән. Багдад, Басра тарафларында да Әнгелтерә коткысы дәвам итә. Төркиянең иң уңайлы вакытында бу көннәрдә Истанбулга Йәмәннән шәех Яхъянең вәкилләре килделәр. Йәмәнгә былтыр бирелгән имтиязлар хакында сөйләшеп бер рәткә салырга телиләр. Бугазлар мәсьәләсе дә кузгалуы көтелә. Шулай булгач Төркиянең Рум иле кыйтгасындагы хәл Анатулыда да дәвам итәчәк, без үземез генә бунларга каршы тора алмаячакмыз. Бинаән галәйһи истикъляллемезне саклый алмаенча тәдриҗән бөтенләй бетәргә мәҗбүр булачакмыз».

«Соң алай булгач, нишләргә инде?» – дигән сөальгә каршы бу кыйсем фикер сахибләре: «Төркиянең котылуы өчен бердәнбер чара куәтле берәр әҗнәби хөкүмәтнең химаясенә кереп, бер егерме, утыз ел кадәр тыныч тора алу вә тәрәккый юлында дәвам итәдер, соңра күрелер», – диләр. Истанбулда иң күп таралучы вә Төркиянең иске газеталарыннан булган «Сабах» та әрмәни мөхәррир Диран Келекян әфәнде Төркиянең Әнгелтерә химаясенә керүен тәрвиж итә. Ләкин бик шома, бик акрын гына язып килгәнлектән, буңа каршы протест-фәлән булмый. Мәшһүр Морад бәк исә Русия химаясенә керүне тәклиф итеп язды. Бунның язуы, бер тарафтан, яхшы ук тупас булганлыктан вә, икенче тарафыннан, Русиягә төрекләрнең карашы Әнгелтерәгә карашлары шикелле булмаганлыктан, буңа каршы протестлар язылды. Бераз кычкырышып та алдылар. Госманлы яһүдиләренең иштиракыйлә Истанбулда чыгарылмакта булган французча «Jeunes-Turcs» газетасы һич булмаса сугыш тукталып беткәнче мондый нәрсәләр хакында бәхәс итүнең килешмәгәнлеген язып чыгарды. Шул Истанбул хакында кайгырулар дәвам итә вә шуның илә бергә үк, Төркиянең истикъбале өчен бик өмидле караучылар да юк түгел. Мәсәлән: күп еллар Мисырда торып «Санҗак», «Канун әсасы» кеби яшь төрек газеталары чыгарган, солтан Габделгазиз вә солтан Морад вакыйгалары хакында рисаләләр нәшер иткән мөтәфәккиреннән Әхмәд Саиб бәк тә шунлар җөмләсеннәндер.

Бунлар болай диләр: «Рум иле кыйтгасы хакыйкатьтә күптән үк безнеке түгел, бездән киткән иде. Аны саклау вә андагы ихтиляльләрне бастыру өчен без анда йөз меңнәрчә солдат асрарга мәҗбүр була идек. Анатулы төрекләреннән алынган солдатларның һәр ел 10-15 меңе шунда тәләф булып кала иде. Рум иле вилаятьләреннән 3 миллион ярым лира доход алына, әмма үзенә биш миллион лира кадәр расход чыга иде. Шул Рум иле вилаятьләре өчен күршеләремез вә Яурупа дәүләтләре илә бозылышырга мәҗбүр була идек, шуның өчен дә бунларның китүенә ул кадәр кайгыра торган урын юк, тик бары моннан гыйбрәт алып файдаланырга гына кирәк, Анатулы кыйтгасы да бик зур, һәртөрле байлыкка малик, әгәр буны адәм гакыллы игъмар итсәк, рәхәт-рәхәт яши алырмыз».

Һәм дә болай исәпләүчеләрнең фикерләренә бинаән, хәзер инде мәмләкәт тынычлангач, дәхи дә баш күтәрәчәк милләтләр калмаган, әрмәниләр һәр җирдә әкълиттәдер[2], гарәпләрнең исә төрекләрдән аерылырга теләү ихтималлары юктыр, Камил паша хөкүмәте хәзер бик нык, иттихадчыларның эш башына килә алу ихтималлары юк, парламент сайлаулары вакытында хөкүмәт тәзйикъ[3] күрсәтмәячәк, битараф вә тәрәккыйпәрвәр адәмнәрне мәбгус сайлаячаклар вә Яурупа дәүләтләре дә моннан соң Төркия зарарына тырышмаслар, чөнки сәбәп калмады инде, бары Русия генә бугазлар ачылу мәсьәләсен чыгарачак, ләкин ул мәсьәлә төрекләрнең үзләренә генә түгел, бәлки башка дәүләтләргә дә мөтәгалликъттер[4], шул сәбәпле аның хәл ителүе вакытында Төркия илә Русия арасында аерым бер уңайсызлык чыгуы ихтимал тотылмыйдыр.

[1] корал, әмәл
[2] азчылыкны тәшкил итә
[3] кысу
[4] кагыла

Бу фикергә кушылмаучылар исә: Төркиянең Яурупа кыйтгасындагы вилаятьләренең китүе аны бөек дәүләтләр җөмләсеннән чыгара, Азия хөкүмәтләре дәрәҗәсенә төшерә, аларның истикъбаль вә микъдараты[1] исә ничек булачагы мәгълүмдер, Рум иле кыйтгасы Төркиянең иң эшлекле вә тиҗарәтгяһ[2] вилаятьләре иде, аларны дошман ишгаль итү илә Истанбул сәүдәсенә әллә никадәр кимчелек килде, Истанбулның годлия, малия мәхкәмәләрендә, мәгариф вә нафига[3] даирәләрендә эшләр бөтенләй әзәеп калды, мәхкәмләрдә мәэмүрләр тик утыралар, бунларның күбесен урыннарыннан чыгарырга кирәк булачак, никадәр мөһаҗирләр килеп дәүләт өстенә йөк булды, аларны урынлаштырырга никадәр акчаларга ихтыяҗ бар, Рум иле кыйтгасындагы өч миллионлап төрекләр читләр кулына китте, бу исә Төркиядәге төрек гонсурының дәхи дә азаюына сәбәп булачактыр, диләр.

Төрек зыялыларыннан мәшһүр доктор Габдуллаһ Җәүдәт бәк илә мөсахабә иттем вә Төркиянең хәле вә истикъбале хакында фикерләрен сораштым:

– Әгәр бу сугышның нәтиҗәсе безне уйлатса, гыйбрәт алсак, Рум иле кыйтгасының китүе өчен артык кайгырыр урын юк, ул бездән күптән үк киткән иде, – ди.

– Соң гыйбрәт алыныр төслеме? Төркия зыялылары ни фикердә, – дидем.

– Белмим, әфәндем, өмид күп түгел, – ди. Шөйлә дә, Габдуллаһ Җәүдәт бәк күптән түгел Анатулыга барып йөреп кайткан икән; әхвәл берлән яхшы танышканлыгын сөйли. Төрекләрнең тәҗәддед вә солыхка кабилиятләрен бәян итә. – Гаять итагатьлеләр, мәмләкәтнең табигый байлыгы бик күп, әгәр дә эш башындагы кешеләр һиммәтле адәмнәр булса, Анатулыны ислах итү, минемчә, бик җиңелдер, – ди.

– Эш башына яхшы кешеләр килеп, аларның сәбәт вә мәтанәт[4] илә тырышулары өчен мәркәз хөкүмәтнең куәтле булуы хаҗәттер, аның куәтле булуы да әсаслы бер сәяси фиркагә таянуы сәясендә генә мөмкиндер, сездәге партияләрнең кайсы әсаслы булырга мөмкин соң? – дидем.

– Берсе дә әсаслы түгел, чөнки сәяси партияләр хөкүмәт акчасыйлә яшәми торган буржуазия илә мөстәкыйль мәсләкле зыялылар тарафыннан гына тәшкил ителергә[5] мөмкин, бездә исә бу ике сыйныфның берсе дә юк, төрекләрнең азмы-күпме зыялысы бар да хөкүмәт хезмәтендәдер, мәгашь берлән яшиләр, бунларның бөтен хәятләре хөкүмәтнең кәефенә баглыдыр, бинаән галәйһи[6] бунлар хөкүмәтне үз кулларында тотарлык партия ясый алачак түгелләрдер, – ди.

– Ул хәлдә соң сездә сәяси фиркаләр булмагач, парламентаризм ысулының ни мәгънәсе калыр, – дидем. Буңа каршы Җәүдәт бәк:

– Аз да булса докторлар, адвокатлар, мөхәррирләр кебек мөстәкыйль зыялылар бер группа тәшкил итеп, тәҗәддед[7] вә тәрәккый тарафдары хөкүмәт вөҗүдкә килгәннән[8] соң, аны сакларга тырышырга тиеш, – ди.

Менә Төркиянең пайтәхетендәге бәгъзе бер фикерләр вә төшенчәләр[9] шуннан гыйбарәттер.

*Истанбул, 2 декабрь*

**16**

*Юнаннар илә сугыш. Итснабулда ваба кими. Мәктәпләр ачыла. Уку эшләре. «Иттихад вә трәккый»че мәхбүсләр. Урынсыз калган мәэмүрләр. Әҗнәби мәэмүрләр чакыру. Янә партия мәсьәләсе.*

Яния тарафында төрек вә юнан гаскәре арасында берничә көннәрдән бирле сугыш дәвам иткәнлеге вә боларның күбесендә төрекләрнең юнаннарны җиңгәнлеге хәбәр ителә тора иде. Хәзер бу хосуста хөкүмәт ошбу рәсми мәгълүматны нәшер итте:

«Яния тирәсендә Кундурут вә Кәтрику дигән урыннарны алган дошман гаскәре илә өч көннән бирле дәвам иткән каты сугышта юнанилар бик нык җиңелделәр вә күп тәләфат калдырып, кире чигенделәр, бер тау туплары батареясе тәхриб ителде[10]».

[1] абруе
[2] сәүдә үсеш алган
[3] иҗтимагый эшләр
[4] ныклык һәм катылык
[5] формалашырга
[6] өстәвенә
[7] яңарыш
[8] барлыкка килгәннән
[9] уйланулар
[10] җимерелде

Табигый, бу хәбәр монда зур сөенеч бирде. Юнаниларның мөтарәкәгә катнашмый калуларының сәбәпләреннән берсе шул Янияне забит итү иде. Төрек гаскәренең шундый мөһим бер вакытта дошманны җиңеп дәфгы итүләре бөек муаффәкыятьтер. Югарыгы рәсми хәбәр Яния губернаторының вәкиле Нузад бәк тарафыннан дахилия нәзаратына күндерелмеш.

Мәдәлле вә Сакыз атауларында да төрек гаскәренең эчкә таба чигенеп, юнаниларга нык каршы торганлыгы хәбәр ителәдер.

Ваба таралуга каршы Истанбул шәһәр идарәсе җитди тәдбирләргә кереште. Мәсәлән, вабадан саклану хакында тәгълимат бастырып таратты вә шуны һәммә урамнарга, диварларга ябыштырып куйдылар, шәһәр идарәсе бик күп җирләрдә бушлай чәй эчерә башлады. Мәйданнарда, зур урам почмакларында зур самавырлар кайнап тора. Теләгән бер кешегә шуннан бер стакан чәй бирелә. Шикәре зур капчыкларга тутырып куелган. Төрекләр моны бик тәмләп кенә эчәләр. Өйләрендә ваба белән авырган кешеләрне хөкүмәткә хәбәр бирмәенчә яшереп калган кешеләргә җәзалар тәгъйин улынды. Мондый кешеләрнең исемнәре һәр көн газеталарда игълан ителә тора, шундый тәдбирләр сәясендә булса кирәк, соң көннәрдә ваба киттекчә азая бара. Мәсәлән, бу үткән тәүлектә вабага эләгүчеләрнең саны, рәсми хәбәргә күрә – 39, үлүчеләрнең саны исә – 11. Хәлбуки, берничә көн элек авыручыларның саны 79 га, үлүчеләрнеке 30 га җиткән иде.

Истанбул мәктәпләрен ачып, дәресләр укыта башларга карар бирелдеген үткәндә язган идем. Инде ибтидаи вә рушди мәктәпләр ачылып дәресләр башланды. Игъдадиләр ачыла, Галата солтаниясе ачык, анда дәресләр укыла. Истанбул солтаниясендә Германия Салибе Әхмәр хастаханәсе урынлаштырылган. Анда биш йөз кадәр мәҗрух вә хасталар бар иде. Буларның бер кыйсме терелеп чыктылар. Калганнарын Һиляле Әхмәр хастаханәләренә күчереп, бу көннәрдә ачарга хәзерләнәләр. Сәланик мәктәбе солтаниясендә укучы шәкертләрдән унбишесе анда юнаннар кергәч юнан генералыннан рөхсәт алып монда килгәннәр, Истанбул мәктәб-е солтаниясенә җирләштерелделәр. Буларны күреп Сәланик әхвәлен сораштым. Юнаннар тарафыннан зур вәхшәт иҗраэ ителгәнлеген без белмәдек, безгә мөсагадә ителде, киттек, диләр.

Дарелфөнүн декабрьнең 15 ндә ачыла. Анда да «Һиляле Әхмәр» хастаханәсе бар. Авыруларын башка җиргә күчереп бушатачаклар. Дарелмөгаллимин бинасында да хастаханә җирләштерелгән. Аны да бушату кайгысындадырлар.

Аңлашылдыгына күрә, хөрриятттән соң төрле сәбәпләр илә мондагы шәкертләрнең дәресләре бик күп кешеләргә туры килгән Янгыннар, Траблус сугышы, дахили ты-нычсызлыклар, ваба вә ниһаять ошбу Балкан сугышы дәресләрнең монтазам дәвам итүләренә күп зарар китергән. Хөрриятттән бирле дәвам иткән дүрт ел эчендәге укулар бергә җыелса, барлыгы ике елдан артыкка туры килмәстер, диләр. Соңра да мәгариф назыйрлары бик еш алмашынып вә һәрберсе үзенә махсус яңа програм тәртип итәрәк, үзеннән әүвәлгеләрнекен боза вә үзгәртә килгәнгә күрә, мәктәпләрнең програм тәртипләре бер дә рәткә куелып бетә алмый торганлыгын сөйләп, тәәссеф бәян итәләр.

Тәүкыйф ителгән «Иттихад вә тәрәккый»челәрне хәбесханәдән чыгарып бетерәләр инде. Хәзер бары биш–ун кеше генә калган, диләр. Болар җөмләсеннән мәгълүм берсе мәбгус сабикъ Габидулла әфәнде. Моны Айя София җәмигында сөйләгән бер вәгазе өчен тәүкыйф иткәннәр икән. Хәбестән чыккан кешеләрнең берничәсе илә күрешеп, ни өчен ябылган вә ни өчен чыгарылганлыкларының сәбәпләрен сораштым. Болар монда бөек урыннар тотучы кешеләр булганлыктан, бу мәкаләмдә исемнәрен тасрих итүне[1] уңайсыз табам. Шул сәбәпле алардан ишеткәннәремне генә язып үтәм.

Әүвәлән, һичберсе үзләренең ни өчен тәүкыйф ителгәннәрен белмиләр һәм хәбесханәдә дә буның сәбәбе үзләренә игълан ителмәгән. Ун көннән башлап берәр-икешәр айга кадәр төрлесе төрле мөддәттә хәбесханәдә калдыклары хәлдә һич берсеннән сорау-сөаль булмаган вә истинтак ителмәгәннәр. Мәхбүсләр үзләре: «Без ни өчен тәүкыйф ителдек? Сәбәбен сөйләгез лә», – дип диване хәреб[2] риясәтенә[3] мөрәҗәгать иткәләсәләр дә: «Аны тикшерергә хәҗәт юк, тиздән чыгарылачаксыңыз»,– дип җавап алганнар. Аз гына бер арада диване хәреб рәисе өч мәртәбә алмашынган. Мәхбүсләр хәбесханәдә 70–80 кеше бергә тотылып, хакларында бер дә кысынкылык иҗраэ ителмәгән. Ашларны өйләреннән китереп ашаганнар. Үзара конферанслар[4] биргәннәр, һәр көн үзләренә махсус газета чыгарганнар. Уйнап, көлеп, шаярып торганнар. Доктор Габдулла Җәүдәт Бәк үзенең әсәрләрен китереп, шунда сата торган...

[1] ачыклауны
[2] военный трибунал
[3] рәислегенә
[4] лекцияләр

Боларның тәүкыйф ителүләре дә кызык кына булган. Мәсәлән, элек дахилия министры булып торган Хажи Гадел бәк Истанбулдан читтә, Макрыкөй дигән тирәдә яши икән. Бер төнлә берлән һәйбәт автомобильдә аның өенә ике кеше килеп:

– Әфәндем, садырәгъзам паша хәзрәтләре сезне хәзер үзенә чакырды, бик мөһим вә ашыгыч киңәш бар дип әйтте. Без сезне алырга килдек, – дигәннәр. Хаҗи Гадел боларга:

– Садырәгъзамнан мина һич бер хәбәр булганы юк. Әгәр ул чакыртса, электән хәбәр итәр, телеграм бирер, телефон илә белдерер иде. Мондый төн уртасында һич танымаган кешеләр илә мин ничек китим? Иртәгә үзем барырмын, – дигән. Моңа каршы тегеләр:

– Әфәндем, әгәр бездән шикләнсәгез, сезнең янызга хәзер полицияне чакырырга мөмкин. Курыкмагыз, бу эш полициягә мәгълүм, – дигәннәр. Моның үзеренә Хаҗи Гадел бәк:

– Һа, дисәгез лә. Бәне тәүкыйф идиюрсәңез, ни өчен баштан тугрысын сөйләмиюрсәңез? – диярәк киенгән дә, автомобильгә утырып хәбесханәгә киткән.

Инде чыгарылган вакытта да:

– Мәхбүсләр диване хәреб рәисеннән безне ни өчен япкан идеңез вә ни өчен чыгарасыз? – дип сораганнар. Моңа каршы:

– Сезнең хакта шөбһәле бернәрсә табылмады. Шуның өчен чыгарыласыз, – җавабы бирелгән. Хәлбуки, хөкүмәт рәсми бәяннамә нәшер итеп, боларны гаскәрне сугышмаска котырту, патшага вә бөекләргә сүи касд[1] итү илә иттиһам кылган иде[2], Инде шулкадәр зур иттиһамнан соң шулкадәр җиңеллек илә боларны хәбестән чыгару көлке вә мәгънәсез бер эш булып калды. Шуның өчен дә бу хәбес ителгән кешеләрнең бәгъзеләре гадилия мәхкәмәләренә мөрәҗәгать илә үзләренең хаксыз ябылулары турысыңда хөкүмәт өстеннән дәгъва кузгатырга җыеналар, дип ишетелә.

Шуны да әйтеп үтим: монда бер кешене тәүкыйф иткәндә полиция вә жандармнар үзләре янына урам каравылчысы белән мәхәллә имамын да алып киләләр. Мәхәллә имамы, иң алдан өйгә кереп, тәүкыйф итәргә полиция килгәнлекне хәбәр бирә икән.

Иттихадчылардан Җанбулат атлы бер офицерны тәүкыйф итәргә килгәннәр. Җанбулатның хатыны бик авырый икән. «Иртәгә үзем барырмын», – дигән, тыңламаганнар. Полиция мәэмүрләренең берсе килгән дә Җанбулатнын җилкәсеннән тоткан. Җанбулат кесәсеннән револьверын алган да теге кешегә аткан. Ул шундук егылып җан биргән. Иптәшләре кайсы кая таралып киткәннәр. Соңра Җанбулат үзе полициягә барып гаебен сөйләгән вә үзен тәүкыйф иттергән. Хәзер ул диване горфи хәбесханәсендәдер.

Траблус сугышы вакытында Италиягә әсир төшеп калган төрек офицерлары юнан сугышы чыгу сәбәпле монда кайта алмый калганнар икән. Италия хөкүмәте бунларны солыхтан соң үзендә мөсафир итеп асраган. Бу көннәрдә Күстенҗә аркылы Истанбулга озаткан, бер кыйсме кайттылар. Калганнары бу көннәрдә көтеләдер. Бунлардан берсе мин тора торган «Мәсәррәт» отелена төште. Танышып Траблус әхвәле хакында сораштым. Хиле мөһим нәрсәләр сөйләде. Шаять киләчәктә язармын.

Аңлашылдыгына күрә, хөкүмәт дахили эшләрне ислах итү хакында чит мәмләкәтләрдән берничә әҗнәби мөтәхассыйсләр чакырырга карар биргән; годлия вә зирагать эшләрен юлга салыр өчен дә шундый мотәхассыйсләр чакырылуы фарыз ителә икән.

Солых мәсьәләсе якынлашу илә партиялек мәсьәләсе дә җанлана башлады. «Танзыймат» газетасында Лотфи Фикри бәк үзе язган баш мәкаләсендә: «Моннан соң иттихад партиясе дә, иэтиляф партиясе дә бетсен. Шулар икән безне харап иткән нәрсәләр. Миралай[3] Садыйк бәк иэтиляф клубларын барсын да яптырып вә бу партияне бетереп бик яхшы иткән. Моннан соң болар берсе дә кирәкмәс, хәтта мөмкин булса, хөкүмәт махсус низам чыгарып, моннан бер партиянең дә «Иттихад вә тәрәккый» атлы булуы ярамаячагын бәян итсен иде», – ди.

Лотфи Фикри Бәк: «Моннан соң бездә мохафәзәкәран[4] вә тәрәккыйпәрвәран атлы ике партия генә булырга тиеш. Мин үзем соңгысыннанмын. Шуңа кушылырга теләгән кеше миңа мөрәҗәгать итсен»,– ди.

Әле күптән түгел бөтен куәт илә иэтиляф партиясен төзешүче вә рум, әрмәни, арнавыд, гарәп кебек Төркия инородецларының һәм чит дәүләтләрнең мәнафигына аләт булып хезмәт итешүче бер кешенең фикере бу кадәр тиз үзгәрүе яки бу кадәр тиз үзгәрүче фикер сахибларының сәяси партияләр башына менеп, хезмәт итәргә маташулары мәмләкәтнең өстендәге фәлакәтләр

[1] явыз ният
[2] гаепле итеп күрсәтте
[3] полк командиры
[4] консерваторлык



*Рәс. 11. Мәхмүд Мохтар паша.*



*Рәс. 10. Әхмәд Саиб бәк*



*Рәс. 9. Доктор Габдуллаһ Җәүдәт бәк.*



Капланов

احمد صائب بك ك قول يازوى.

*Рәс. 8. Әхмәд Саиб бәкнең кул язулары*



دين عواملك عليسيدر، علم خواصك

دينيدر. خواصك ديني اولان علم لاينقطع

يوكسليور، گليشيور، ترقي ايديور؛

عواملك علمي اولان دينلك ده يوكسلمسي،

گليشمسي، ترقي ايتمسي، تعالي ايتمسي،

سلامت وسعادت عموميه ايچين لابددر.

بو قاعدهٔ كليه‌يي ملاحظه ايله اساس

طوتارق اسلاملغك نجاتي چاره‌سني

شو صورتله اجمال ايدرم:

دينه قيمت علميه، علمه قدرت دينيه

افاضه ايتمك.

١٥ مارت ١٩١٢ استانبول

دوقتور

عبدالله جودت

عبدالله جودت بك ك قول يازوى.

*Рәс. 7. Габдуллаһ Җәүдәт бәк кул язулары*

җөмләсеннән бер фәлакәт булса кирәк. Хосусән, мохафәзәкәран вә тәрәккыйпәрвәран кеби ике сүзне әйтеп тә шуның берсенә газета аркылы әгъзалар җыярга җилтәнү көленеч бер шәйдер.

Сәяси партияләр аңлы вә фикердәш адәмнәрдән гыйбарәт булганда гына әсаслы булырга мөмкин. Юкса ул газета аркылы әгъза язылган каһвәханә мөдавимнәре, шулай ук газета аркылы игълан итеп, бу партиядән чыгарга вә икенчесенә керергә дә башлыйлар. Моның мисаллары монда күп күрелеп үтмештер.

*3 декабрь.*

**17**

*Истанбулда шатлыклы хәбәрләр. Диңгез сугышы.*

Соңгы бер ике көн эчендә монда халыкка бер яктан шатлык бирә торган хәбәрләр таралмактадыр. Әшкудра тирәсендә каратаглыларның, Яния янында юнаннарның чигелү хәбәрләре рәсми сурәттә хөкүмәт тарафыннан тәблигъ ителде. Гәрчә Каратаг хөкүмәте мөтарәкәгә кул куйган, бинаән галәйһи аның илә Төркия арасында сугыш булмау лязем идейсә дә, чамасы гаскәр генә үз эшендә дәвам итә торгандыр. Яния янында юнаннарның җиңелү һәм яхшы ук күп тәләфат бирү хәбәрләре монда төрле мәнбәгълардан аңлашылып хакыйкать халыкның рухын күтәрде: «Мөтарәкәгә катнашмый калуының җәзасын Юнанстан чигәргә башлады», – диләр.

Юнаннар Яниягә һөҗүм өчен Айя-Сирандузә көрфәзенә ике мең гаскәр чыгарганнар икән. Алгы сафтагы солдатлары җиңелеп кача башлагач, бу ике мең гаскәр тиздән кире чигеп көймәләренә керергә мәҗбүр булганнар вә төрек гаскәре юнан гаскәренә карарГяһы булган Бизати мәүкыйгенә[1] кадәр барып сөңге илә һөҗүм иткәннәр дип язалар. Кинә монда алынган хәбәрләргә күрә, Әшкудра тирәсендәге Каратаг гаскәренең хәле дә бик начардыр. Гаскәр фәүкылгадә арыган, азайган, ачлык вә авырулар дәвам итә, Әшкудра янындагы Тарабуш мәүкыйгы забит итүе гаять читен бер табигый истихкям булганлыктан, каратаглылар шуны ала алмаенча йөнчеп беткәннәр вә шуңа күрә Әшкудраны да ала алмыйлар икән.

Мәделле вә Сакыз аталарында төрек гаскәренең юнаннарга каршы торып хилә күп тәләфат бирдерткәнлекләрен мондагы газеталар һәр көн язып торалар. Фәкать рәсми хәбәрләр булмаганга күрә, буннарга күп әһәмият бирелми вә ышанычлы нәзар илә карый алмыйлар. Вактыйлә болгар миноносецларының «Хәмидия» крейсерына һөҗүме вакытында төрек флотының ике болгар миноносецын батырганлыгы монда бик шәп итеп язылган вә хәтта шуны үз күзләре илә күреп сөйләүчеләр дә булган иде. Ләкин соңгы бу хәбәрнең бөтенләй асылсыз улындыгы беленде. Шул сәбәпле, газеталар тарафыннан язылган күп хәбәрләргә монда шөбһә илә карыйлар

Төрекләргә сөенеч биргән хәбәрнең зурысы менә бүген чыкты, һәм дә рәсми хәбәр улдыгыннан, буңа ышанычлы дип карыйлар. Бу хәбәр: төрек вә юнан флотлары арасында Чанаккальга тышында сугыш булып, юнан флотының җиңелеп качуыннан гыйбарәттер. Төрек флотының Чанаккальгадән чыгып, юнан флотына һөҗүм итәргә әмер алганлыгы һәм дә Юнанстанның бердәнбер зур сугыш көймәсе булган «Авероф»ны сугыш сафыннан чыгарырга тырышачагы хакында монда үздән үзгә күптән бирле хәбәрләр йөри вә һәркем шуның нәтиҗәсен көтә, бәгъзеләре муаффәкыять өмид итәләр дә, ике якның да флот куәтен үлчи алган кешеләр: «Госманлы флотының муаффәкыяте гаять маһиранә[2] бер хәрәкәткә мәүкуфтыр[3], юкса безнең Хәмидия крейсеры хәзер эштән чыкканлыгы җәһәтлә, куәт җәһәтеннән ике якнык да бер чамадарак булыр», – диләр икән.

Кичә кич берлән (3 нче декабрьдә) шәһәрдә, диңгездә сугыш булган, безнең флот «Авероф»ны батырган, калганнарын качырган дип хәбәр таралды. Бу хәбәр бөтен каһвәханәләрне җанландырды, һәркем бер-берсеннән сорашырга, үзе ишеткәнне дәхи дә балландырып татландырып башкаларга сөйләргә башлады. Ул да булмады, кич берлән чыга торган «Тәрҗемане хакыйкать» вә «Гыйлемдар» газеталары икенче мәртәбә басылып чыктылар. Истанбулда Бабы Гали җаддәсе, диван юлы вә башка урамнар газета сатучы малайлар илә тулып калдылар, бунларның тавышлары бөтен Истанбулны яңгыратты, һәркем тизрәк берәр номер газета алып флот сугышы хакында хәбәр булырга тели. Филхәкыйкать, бу газеталарда сугыш булганлыгы, төрек флотының җиңгәнлеге, Аверофның качып киткәнлеге язылган иде. Каһвәханә әһелләрен бу хәбәр тәмам канәгатьләндереп сөендерергә кяфи булса да, югарырак тәбәка халык хөкүмәт тарафыннан рәсми мәгълүмат нәшер

[1] позициясенә
[2] елгыр, оста
[3] тотылган

ителгәнчегә кадәр канәгать хасил итә алмадылар. Рәсми хәбәр иртә берлән 4 нче декабрьдә чыгарга мөмкин иде. Шул сәбәпле 3 декабрьдә кич берлән күп кешеләр үзләренең иптәшләре, сәясәт вә әхвәлдән хәбәрдар дуст ишләре янына барып тәэсирләрен уртаклашырга лөзүм күрделәр. Әгәр дә идарәи горфия сәбәпле сәгать 10 да һәр кемнең өйләренә кайтып өлгерүләре мәҗбүри булмаса, бу мөхакәмәләр вә лякырдылар таң атканчы сузылган булыр иде. Аз гына бер мөнәфез табылдыйса, монда хыял вә өмидләр бик зураеп китәргә мөсагадәдер. Мәсәлән: Авероф сафыннан чыктыйсә, Юнанстанның флоты төреккнекенә каршы торырлык калмый. Ул хәлдә Аталар диңгезендәге юнан блокадасы күтәрелергә мәҗбүр була, бу исә Төркиянең Рум иле кыйтгасына диңгездән гаскәр чыгара алуына имкян бирә, ул гаскәр илә юнаннарны Төркия туфрагыннан куарга, Сәланикне кайтарып алырга мөмкин вә хәтта төрек флотының Пирәгә вә юнан Сахилләренә һөҗүм итүе, аталарны кайтарып алуы, хәзерге юнан мәгълүбиятының солых мөзакәрәсенә дә зур тәэсир итүе – барсы да мөмкин вә өмидле нәрсәләрдән... Һәм дә юнанның мөтарәкәгә кул куймый калуы соңында бөйлә җиңелүе Төркия өчен мәгънәви җәһәттән бик зур муаффәкыять саналырлык бер эштер. Менә шушыннан мөхакәмәләр вә өмидләр илә иртәнге азанны көтеп алган Истанбул халкының беренче эш тизрәк иртәнге газеталарны алып укудан гыйбарәт булды һәм филхәкыйкать өмидләр бушка чыкмады: диңгез сугышы хакында хөкүмәтнең рәсми тәблигы бар. Бу тәблигъта бәян ителгән нәрсәләр кичәге газеталарда язылган кадәр үк ачык булмаса да, кинә мәсьәләнең әсасы дөрест икәнлеге, диңгездә сугыш булганлыгы, төрек флотының качмаганлыгы вә тәләфаткә дучар булмаганлыгы беленде. Бу кадәресенә дә күп шөкер иттеләр. Аның өсте ягындагысы ни булса да табыштыр, диделәр. Рәсми хәбәрләр ике улып, берсе Кальгәи солтания мотассарыфлыгыннан[1] дахилия нәзарәтенә вә икенчесе флот командалыгыннан гомуми гаскәр командалыгына килгәннәр.

Берничәсе бөйлә диядер: «Бүген (3 нче декабрьдә) иртә сәгать 9 га егерме минут калганда Чанаккальгә бугазыннан тышкы якка чыккан флотымыз дошман флотына очрап ике яктан да атышу башланды. Бу атышу сәгать 11 гә 20 минут калганчыга кадәр дәвам итте. Соңра дошман көймәләре җиңелеп кире чиктеләр. Сугыш вакытында дошман көймәләреннән «Авероф»ның баш варт тарафыннан төтен күрелүенә бинаән, шул җәһәтләренә безнең флоттан атылган туп ядрәсе тиеп яна башлаган булуы бик ихтималдыр. Шуны сезгә гарыз итәмез».

Икенчесе исә бөйләдер:

«Бүген иртә сәгать сигезне 20 минут үткәч флотымыз бугаздан чыгып, дошман илә очраштык. Җиде мең биш йөз илле метрдан өч мең ике йөз метр ераклыкка кадәр атыштык. Безнең офицерлар вә солдатлар фәүкылгадә сурәттә мәтанәт вә батырлык күрсәттеләр. Сәгать ярым сугышканнан соң «Авероф»ка безнең өч–дүрт ядрә тиеп баш вә арт тарафы янарга башлады. Дошманның калган көймәләре әһәмиятсез рәвештә бер–ике туп атканнан соң чигелеп киттеләр. Соңра сугыш «Аварофның үзе илә генә дәвам итте. Бу да озак сузылмады. Авероф башка көймәләрен ияртеп, Пирә (юнан шәһәре) тарафына качтылар. Ходайга шөкер безнең көймәләргә һичбер зарар-зыян булмады».

Менә бу рәсми хәбәрләр халыкның күңелен тынычландырып хили сөенеч бирде. Гәрчә «Авероф»ның сафтан чыгуы мәгълүм булмаса да, беренче очрашуда төрек флотының муаффәкыяте, күптән бирле вә һәр хосуста төшеп килгән күңелләрне күтәрергә ярарлык бер вәкыйга саналадыр.

Инде моннан соң төрек флоты тәҗавезе[2] хәрәкәткә кичә алачакмы, юкмы, бу хакта хәзергә һичкем бернәрсә әйтә алмый. Сугышның тәфсиләте[3] беленгәннән соң гына бу тугрыда сүз булырга мөмкиндер.

* * *

Лондондагы солых мөзакәрәсе тарафыннан килгән хәбәрләр монда начар тәэсир итә. Болгар вәкилләренең Әдернәне алмаенча торып солыхка кул кую булмаячактыр дигән сүзләренә махсус тәэсир хасил итәр өчен сөйләнгән сүзләр дип кенә, ул сүзләренә каршы Төркия министрлары да бик югарыдан сөйләп халыкка төсле бирә торалар. Хариҗия назыйре Нурадунгиян әфәнде, әҗнәби газеталарының мөхбирләренә: бары хөдүд төзәтү генә булыр, юкса тәмамият мөлкиямезгә зарар китерелмәс, Әдернә дә, Сәланик тә бездә калыр, хәзер инде гаскәремез мөкәммәл, азык вә кораллары күп, араларындагы хасталык көннән көн кими бара, ди һәр ике тарафның да сүзләре солых мөзакәрәсе вакытында әфкяре гомумиягә махсус тәэсир хасил итү касдыйлә[4] сөйләнгән нәрсәләр икәнлеге мәгълүмдер.

[1] санҗагыннан
[2] күчү
[3] тулылык
[4] максаты белән

Мәҗлесе мәбгусанның ачылу-ачылмау мәсьәләләре монда халыкның зиһенен ишгаль итәргә башлаган вә бәгъзеләре хөкүмәт моннан соң мәшрутиятьне бетерәчәк икән, дия сөйлиләр иде. Шул сүзләрне кисәр өчен кичәге газеталарда хөкүмәт бу хосуста рәсми тәблигъ нәшер итте. Хөкүмәт: «Хәзер сугыш вакыты булганлыктан мәҗлес мәбгусанны ачу мәсьәләсе белән маташырга мөмкин түгел, солых ясалгач та сайлаулар игълан ителеп, дәрхаль ачылачактыр», – ди. Бу рәсми хәбәр халыкка яхшы тәэсир итеп тынычлык бирде.

...Ләкин әлеге партия низаглары тагын бөтен ямьсезлеге вә тәмсезлеге илә кузгалырга тора. «Иттихад вә тәрәккый» дошманы булган газеталарның урам такмаклары, мәсәлән, «Гыйлемдар», «Танзыймат» кебиләр һәр көн Иттихаде тәрәккыйгә каршы язып, аларны хурлап, халык арасына тагын әүвәлге шикелле дошманлык орлыгы чәчә торган нәрсәләр язып торалар. Хәзерге хөкүмәтнең бөтен әркяне «Иттихаде тәрәккый» галәйһенә[1] булганлыктан, әлбәттә, бу әхвәлгә күз йомалар. Юкса мәмләкәтнең сәламәтлеге ноктаи назарыннан[2] халыкның әфкярен зәһәрли торган бу хәлгә мөсагадә бирелмәскә тиеш иде. «Мөсагадә бирелмәскә» дим, чөнки монда идарәи горфия булганлыктан, хәзергә мәшрутиять түгел, бәлки һәрнәрсә идарәи гаскәриянең рөхсәт вә мөсагадәсе илә эшләнә. Хәтта газеталар да цензур каравы берлән басылалар.

Бу көннәрдә Истанбулның иң мәшһүр вә олуг җәмигъларыннан берсе булган Сөләймания мәчетендә патшалар утырырга махсус булган урынның астыннан ут чыкты. Ләкин күреп, дәрхаль сүндерделәр. Бер көн Бабы Галидә дә шулай ут чыгып сүндерелгән иде. Боларны да әүвәлге янгыннар шикелле сәяси җинаятьләр булырга кирәк дип исәплиләр. Ләкин әфкяре гомумиягә начар тәэсир итмәсен өчен, мәсьәләне бер дә кабартмаенча басалар. Хәтта Сөләйманиядә чыккан янгынны: «Анда иске чыпталарны җыеп яндырганнар, ут чыгу мәсьәләсе шуннан гына гыйбарәт булган икән»,– дип яздылар.

Болгариянең Чаталҗа сугышында тәләф булган вә сафтан чыккан гаскәрнең микъдары 20 мең вә сугыш башланганнан бирле тәләф булган, җәрәхәт вә авырулар сәбәпле сугыш сафыннан чыккан гаскәрнең микъдары 70 меңнән артыграк икәнлеге монда бик ышанычлы сурәттә беленмештер. Хәзерге көндә Чаталҗада болгар вә төрек гаскәренең арасында бары биш чакрымлык мәсафә бар, ике якның солдатлары күрешәләр, сөйләшәләр, бергә утырып тәмәке тарталар, диләр.

Әдернә шәһәреннән өч чакрым ераклыктагы тимер юл вокзалыннан файдаланырга мөтарәкә вакытында болгарларга ирек бирелгән икән. Шул сәбәпле болгарлар хәзер шуннан үткәреп, тимер юл илә Чаталҗадагы гаскәрләренә азык ташыйлар вә килеп-китеп йөриләр. Забит иткән шәһәрләрендә болгарлар мәктәпләр ача башлаганнар. Кавала шәһәрендә Болгариянең вәли гәһде принц Борис исеменә зур бер мәктәп ачылган. Берничә җирдә башка шөгъбәләр ачарга вә шәһәрләр арасында телефоннар тартырга керешкәннәр.

Төркиянең Чаталҗадагы гаскәре хәзер бик рәткә куелган, азык вә кораллары тәмам җиткерелгән һәм араларында хәстәлек тә бик азайган, әгәр дә солых мөзакәрәсе киселеп яңадан сугыш башланачак булса, мөдафәгага тәмамыйлә хәзер, диләр.

Истанбулның үзендә тынычлык. Соң көннәрдә һавалар яхшы, җылы, кояшлы. Тәрәзәләрне көндез ачып һәйбәт һава иснәргә мөмкин булганлыгы шикелле, каһвәханә мөдавимнәре дә каһвәне урамдагы эскәмияләр өстенә утырып эчәләр вә наргиләне дә шунда чыгып бишәр-алтышар сәгать кузгалмаенча шул бер урында кәмале хозур вә сөкүнәт илә утыралар. Бу да шәрыкнең бер сафасы[3], бер рәхәтедер ки, Яурупа халкы бу ләззәттән мәхрүмдер...

*4 декабрь.*

## 18

*Мәгариф эшләре. Малия эшләре. Һиляле Әхмәргә ярдәмнәр. Сабикъ солтан Габделхәмид. Болгар гаскәренә Истанбулдан азык җибәрү. Мөһаҗирләр. Янгын иганәсе.*

«Икъдам» газетасында Шәфик Әсхад әфәнде нам бер зат бик җитди сурәттә мәкаләләр язып, Төркиянең мәгариф нәзаратына һөҗүм итә, аның эшсезлегеннән вә шул сәбәпле мәгарифнең киткән саен начарлана барып, хәтта хәзер солтан Хәмид вакытындагыдан да түбән төшкәнлегеннән зарлана вә хәзерге мәгариф нәзарәте кешеләрен бөтенләй яңартмаганда һичнәрсә өмид итәргә урын юк, ди.

[1] каршы
[2] карашыннан
[3] кәеф

Шул шикаятьләрнең нәтиҗәсе булса кирәк ки, мәгариф назыйре Дамад Шәриф паша бу көннәрдә «Ифһам» газетасының мөхәррирләреннән берсен хозурына кабул итеп, мәгарифне ислах хакында үзенең програмын сөйләгән. Моннан аңлашылдыгына күрә, мәгариф назыйре түбән вә урта дәрәҗә мәктәпләрнең ислахына әһәмият бирүне тиеш таба. «Гали мәктәпләрдә үзгәртеләчәк эш күп юктыр»,– ди. Назыйр паша мәгариф ислахында хәзергә Төркиядә мәкъбүл булган француз ысулы тәкълим вә тәрбиясен ташлап, төрекләрнең үз хәятләренә муафыйк башка бер ысул кабул итү муафыйк булачаклыгын да бәян иткән. Ләкин мондагы дарелфөнүн таләбәсенең аңлы кыйсме моның да хәзерге тәртип вә програмы бик күп косурлы булганлыгын, ислахка мохтаж күп матдәләр барлыгын, Истанбул мәктәпләре эчендә күнел канәгатьләнерлеге тыйббия, Галата солтаниясе вә дарелмөгаллимин мәктәпләреннән генә гыйбарәт икәнлеген сөйлиләр.

Малия министры Габдрахман бәк бу көннәрдә «Финансовый бюллетень» газетасының мөхәррирен хозурына кабул итеп; «Төркиянең өмуре малиясе[1] бик начар түгеллеген газетада басып чыгарырга рөхсәт итәсезме?» – диюенә каршы Габдрахман бәк: «Акчага булган ихтыяҗымыз бәдиһи[2]. Фәкать чит мәмләкәт банкирлары безгә бурычка акча бирү хосусында бик сак хәрәкәт итәләр. Болар һәрнәрсәне караңгы күрәләр; һавада бер баллон очса, дәрхаль куркуга төшеп мохатарә[3] башланганлыгына заһиб[4] булалар»,– дигән.

Хәзерге малия министры Габдрахман бәк Кырым татарларыннан. Аның кул астындагы башка мәэмүрләр эчендә дә байтак татар бар диләр. «Иттихад вә тәрәккый» хөкүмәте вакытында малия министрлыгына Җавид Бәк менгәч, татарларның күбесен урыннарыннан чы гарып, алар җиренә сәланиклыларны (үз кешеләрен) куйган икән. Шул сәбәпле мондагы татарларның байтак бер кыйсме «Иттихад вә тәрәккый» галәйһендә[5] булып, иэтиляф тарафдарыдырлар. Төркиянең малия министрлыгы да әле татарлар, әле сәланиклылар кулына на күчеп килгән.

Төрек мәҗрухларын карар өчен Япониядән Истанбулга бер Салибе Әхмәр һәйяте килде. Докторлары, хаста караучылары вә бәйләү әсбаплары үзләренекедер.

Мисырдан яңадан бер Һиляле Әхмәр һәйәте килде. 12 докторлары, 1 аптекарьлары, 22 хаста караучылары бар. Мисырдан хәзергә кадәр Төркиягә сугыш масрафына вә Һиляле Әхмәр файдасына килгән иганәләрнең микъдары 150 мең инглиз лирасына (бер миллион ярым сумга) җиткән. Һиндстаннан килгән иганәләрнең микъдары өч миллион сумнардан артык, диләр. Кәшгар мөселманнарыннан Һиляле Әхмәр файдасына биш мең сум килгән. 27 нче ноябрьгә кадәр килеп хәрбия нәзарәтенә тапшырылган сугыш иганәсенең (Һиляле Әхмәрнекеннән тыш) мәҗмугы бер миллион 143 мең сум икәнлеген хөкүмәт игълан итте.

Сабикъ солтан Хәмид Истанбулда Бугаз Эчендә «Бәкләр Бәге» сараенда тора. Анда кеше кертмиләр Соң вакытларда солтан Хәмиднең исеме күбрәк чыккалый башлаганга булса кирәк, почтаханәләр аркылы аның исеменә килгән хатларның элек Истанбул мөхафизлеге[6] командалыгына, аннан «Бәкләр Бәге» сарае мөхафизенә җибәрелергә вә аның тарафыннан ачылып укылганнан соң үзенә бирелергә тиешлеге игълан ителде Сәланикта торган вакытында Габделхәмидкә газета укытмаганнар, кеше илә катнаштырмаганнар. Шул сәбәпле ул хариҗдагы хәлләрдән бихәбәр торган. Соңра Сәланиктан Истанбулга китерелгәндә пароходта әхвәлне аңлаган вә болгарлар илә юнаннарның берләшеп Төркиягә һөҗүм итүләрен ишеткәч: «Һа, димәк ки, яшь төрекләр болгарлар илә юнаннарны да дуслаштыра белделәр...» – дигән.

Электән солтан Хәмидкә бер дә ихлас булмаган бик гакыллы бер кеше: «Аның бу сүзләре тарихка кереп калачак тирән мәгънәле сүзләрдәндер», – ди.

Истанбул лиманындагы әҗнәби сугыш пароходларында Австриянең ике, Германиянең бер, Италиянең бер көймәләре килделәр. Калганнары вә башка дәүләтләрнеке дә китәчәкләр, диләр.

Болгариянең Чаталҗадагы гаскәренә кичә Истанбулдан янә җиде вагон икмәк һәм берничә мең килограмм тоз җибәрелгән. Мөтарәкәдәге шартларга бинаән, кул куйганнан соң ун көн үткәч, Болгария үзенең гаскәренә Әдернә юлы һәм Кара диңгез тарикы илә азык җибәрергә ихтиярлы ителгән иде. Шуңа бинаән, бу көннәрдә Рум иле тимер юлы берлән дә азык китерә башлаганнар.

Хөкүмәтне зур мәшәкатькә салган эшләрнең берсе дә балкан хөкүмәтләре алган җирләрдән качып килгән мөһаҗирләрдер. Хәзерендә Истанбулның берничә мәчетләре болар илә тулы. Истанбул тышындагылары өчен бараклар ясыйлар. Әдернә вилаятеннән качып, кальгаи солтаниягә барган мең өч йөзләп мөһаҗирне бу көннәрдә Истанбулга китереп, бер казармага җирләштерделәр.

[1] финанс эшләре
[2] билгеле
[3] куркыныч
[4] китүче
[5] каршы
[6] саклаучылык

Мисыр Һиляле Әхмәр җәмгыяте боларга акчалар, кием вә азыклар таратты. Авыру булганнарын хастаханәләренә алдылар. Сәланикка җыелган 30 мең кадәр мөселман мөһаҗирләренең ач-ялангач вә мохтаҗ бер хәлдә булынганлыклары ишетелә. Бу көннәрдә генә Сәланик аркылы кайткан бер төрек мөгаллиме андагы мөһаҗирләрнең хәлләрен бик кызганычлы сурәттә тәгъриф итте.

«Иттихад вә тәрәккый» җәмгыятенең башлыкларыннан мәшһүр Тәлгать бәкне Ярупага качкан дип чыгарганнар иде. Хәлбуки ул монда булган икән. Үзен тәүкыйф итәчәк булсалар да, кәфаләт алып иреккә куйганнар

Бу көннәрдә мөхтәрәм Габдеррәшит әфәнде илә берлектә мисырлы принц Сәгыйдь Хәлим паша илә күрештек. Әгъян[1] әгъзасыннан булган бу зат «Иттихад вә тәрәккый»нең ин зур әркяныннан[2] иде. Соңра Һиляле Әхмәр хастаханәсендә мәҗрухлар караучы Гөлсем, Рокыя вә Мәрьям ханымнар һәм Йосыф вә Гариф әфәнделәр илә берлектә хәзерге Төркиянең иң могтәбәр мөхәррирә вә әдипләреннән булган Халидә Әдиб ханымга барып күрештек.

Болар хакында киләчәк мәкаләләремдә язармын.

Үткән ел Истанбул янгыныннан зарланучылар файдасына безнең «Вакыт» идарәсенә җыелган 1600 сум кадәр иганә акчасы шул ук сәнә октябрь аенда Истанбулдагы Русия илчесе исеменә җибәрелеп, шуның тиешле урнына тапшырылуы үтенелсә дә, кайда тапшырылуыннан хәзергә кадәр идарәмезгә бер хәбәр дә килгәне булмаганга күрә, хәзер үзем Истанбулга килгәч, сәфарәтханәмезгә[3] барып шуны тикшерттем. Мәзкүр иганә акчасы шул вакытта ук сәфарәтханәгә тапшырылган. Сәфарәтханә аны янгын комитетына тапшырыр өчен, Төркиянең хариҗия нәзарәтенә җибәргән һәм алганлыкка тәзкирә[4] бирүләрен үтенгән. Ләкин хәзергә кадәр хариҗия нәзарәтеннән сәфарәтханәгә шул хосуста бер хәбәр вә тәзкирә килгәне юк икән. «Сезгә хәбәр итәргә шуның килгәнен көтәмез», – диләр. Сәфарәтханәнең канцеляриясендә мина бу хосустагы бөтен кәгазьләрне (дѣлоны) күрсәттеләр.

Истанбулда идарәи горфиянең азрак йомшатыла башлау хәбәрләре бар иде. Ихтимал ки, шуның галәмәтедер: кичәге газеталарда идарәи гаскәрия моннан соң иртә белән сәгать биштән игътибарән урамнарга чыгарга яраганлыкны игълам итәдер. Юкса алтыдан элек чыгарга ярамый иде.

*5 декабрь.*

**19**

*Флот сугышының тәэсире. Юнан вә солых мөзакәрәсе. Хәлми бәк янында. «Мөселман тәрәккыйпәрвәрлеге» партиясе. «Тәрбия исламия җәмгыяте». Һиндстан Һиляле Әхмәр һәйәте. Падишаһымызның исем көне.*

3 нче декабрь Чанаккальга тышында төрек вә юнан флотлары арасында булган сугышка бунда зур әһәмият бирелде. Төрек флотының мондагы муаффәкыятен халыкның рухын хәйли күтәрде. Газеталар бу хосуста берсе-берсеннән арттырып халыкның кәефен китерәчәк нәрсәләр язалар вә халык арасында төрле мөбаләгале[5] хәбәрләр нәшер ителә. Мәсәлән: кемдер берсе төрек флоты юнаннарның ике миноносецларын тотып, көймә артына тагып кайткан дип хәбәр чыгарган. Буны ишетүчеләр дәрхаль диңгез буена шунларны күрергә җыелалар. Араларыннан берсе, бармагы белән төртеп, әллә кайдагы бер баркасаны[6] күрсәтә, әнә шул инде берсе, ди. Юнан флагы күренми бит дип сорган иптәшенә, ул әллә кайчан безнең флотка эләкте инде, анда калдыралармы соң дошман флагын дип җавап бирә. Буны тыңлаучылар мәшәаллаһ дип сөенәләр.

Мондый хәбәрләр, әлбәттә, мөбаләгадер. Юнанстанның һичбер миноносецы-фәләне тотылып китерелгәне юк. Ләкин төрек флотының бу соң сугышта күрсәткән хәрәкәтенә бөек муаффәкыять дип атарга яраганлыгы да шөбһәсездер. Юнан флоты Төркиянең бөтен аталарын забит иткән, бөтен Аталар диңгезе сахилен блокада ясаган вә Чанаккальгаың тәмам үзендәге Бозча Ата[7] дигән җиргә дә үзенең флагын китереп кадаган иде. Төрек флотының диңгезгә чыгуын көтә вә чыктыйсә, һөҗүм илә аны һәлак итәргә хәзер тора иде. Шундый бер вакытта төрек флотының бугаздан чыгып сугышуы вә сугыш нәтиҗәсендә юнан флотының чигелеп китәргә мәҗбүр булуы, әлбәттә, зур

[1] югары дәрәҗәле түрәләр
[2] терәкләреннән
[3] илчелегебез бинасына
[4] рәсми документ
[5] арттырылган
[6] баркасны
[7] Bozcaada

муаффәкыятьтер. Сугыш вакытында шул җирдә булган бер Румания пароходы монда килде. Андагы юлчылар сугышны бөтен тәфсиләте илә күреп торганнар вә монда килгәч, газета мөхбирләренә вә танышлары сәүдәгәрләргә сөйләмешләрдер. Һиндстаннан килә торган «Һиляле Әхмәр» җәмгыятенең әгъзалары да Чанаккальга үзендә шул вакытта тугры килеп күреп торганнар һәм сугышның берничә фотограф рәсемнәрен алганнар. Хәзерендә бу рәсемнәр монда тапшырылмышлардыр.

Төрек газеталары флотның бу муаффәкыятен мөхакәмә иткәндә Лондондагы солых мөзакәрәсенә зур тәэсире булачагын өмид итәләр вә: инде Юнанстан дәрхаль мөтарәкәгә кул куярга мәҗбүр булыр, солых мөзакәрәсе дә байтак безнең файдага әйләнер дип язалар иде. Ләкин ни өчендер хәзергә моның киресенчә бер эш күренеп тора. Шөйлә ки: соңгы телеграм хәбәрләрләренә күрә, Төркия хөкүмәте, әгәр Юнанстан мөтарәкәгә кул куймаса да, аның вәкилләрен солых мөзакәрәсенә кертергә разый булган имеш. Хәлбуки, монда бер дә аны көтмиләр иде. Бу хәбәр халыкка начар тәэсир итте. Болгарстан вәкиле Дәнифнең Яурупа газеталары васитасыйлә, «Әдернәне алмаенча килешү ихтималымыз юк» дия нәшер итә торуы да яхшы тәэсир итмидер.

Әдернә һәмишә[1] бирелми тора. Бәгъзән Истанбул газеталарында: «Матди вә мәгънәви җәһәтләремез мөкәммәлдер, дошманга бирелү ихтималымыз юктыр» дия Әдернә хәбәрләре басылып чыга. Бунлар дөрестмедер, юкмыдыр, белеп булмый. Айя-Стефаноска барганда Рум иле тимер юлының бер кондукторы илә сөйләшеп, хәзер бу тимер юлның кай җиргә кадәр барганлыгын вә теге ягы ни хәлдә икәнлеген сорашып бардым.

– Хадим Көенең аргы ягын белмим, мөхасарә вакытында хатыным вә өч балам Әдернәдә калганнар иде, шуннан бирле һичбер хәбәр ала алганым юк, ышанылырмыдыр, юкмыдыр, ни ашап-эчеп тора торганнардыр – белмим, алар өчен кайгымнан үләм инде, –ди вә күзләреннән мөлдер-мөлдер яшьләре тама.

Флотның муаффәкыятен котлап, Германиядән сатып алынган «Барбарус» зәрәһлесенә[2], Бәхрия музейханәсендә саклана торган асаре гатикадән[3] бер флагны бирергә хәзрәти солтанның ирадәсе чыкты. Бу флаг вакытыйлә төрекләрнең мәшһүр дария каһарманы Хайреддин Барбаросның көймәсендә булынган, соңра рус сугышында Севастопольне тупка тотканда «Мәхмүдия» зәрәһлесендә булган вә өстенә сүрәи «Фәтех» нәкыш ителгән икән.

Лондандагы солых мөзакәрәсе хакында монда хәзергә ачык хәбәрләр килгәне юк әле. Төрек газеталары: безнекеләр күп уступкага китмәсләр, әгәр тегеләр дә шулай итсәләр, яңадан сугыш башламый булмас дип язалар.

Монда «Хөкүмәт» газетасының мөхәррире Хәлми бәк «Мөселман тәрәккыйпәрвәрлеге» исемендә яңа бер партия тәэсис итмәкче[4] була. Партиянең програмын рисалә шәкелендә җөзьә-җөзьә итеп[5] нәшер кылырга башлады. Хәлми бәк гүзәл Яурупа тәрбиясе күргән вә голүме исламиядән хәбәрдар бер заттыр. Дин, фәлсәфә вә тәсәввеф мәсьәләләре хакында күп төшенә. Үзе дарелфөнүндә фәлсәфә мөгаллимедер. Шул сәбәпле буның тәсис итәргә теләдеге «Мөселман тәрәккыйпәрвәрлеге» партиясе хакында үзен күреп сорашыр өчен хозурына киттем. Чыгал углы урамында «Хөкүмәт» газетасының идарәханәсендә мине бик хуш кабул итте. Кыяфәте дә хакыйкать иске юнан философларыныкы төсле. Озын сачын арттан киртләп кистергән. Башның алгы ягы ялтыравыклы пеләш. Сакал-мыек барсы бергә катнашкан. Өстенә кичәлек антары, аның өстеннән чуар бишмәт вә аның өстеннән җөббә кигән. Йомшак кресло өстенә аягын бөкләп утырганнан соң, минем сөалемә җавап уларак «Мөселман тәрәккыйпәрвәрлеге» партиясе хакында мәгълүмат бирергә башлады.

Хәлми бәкнең фикеренә күрә: мөселманнарның тәрәккый вә тәмәддәнгә ирешүләре ялңыз дин вә мәгарифне бергә җыю вә бергә алып бару сәясендә генә мөмкин булачактыр. Яурупаның мәгариф вә мәдәнияте бик гүзәлдер, ләкин анларны үземезнең дин исламга кушып кабул итәргә тиеш, юкса мәтлуб нәтиҗәне бирми, Яурупага тәкълид итүдән генә бер нәтиҗә чыкмыйдыр, иттихадчыларның косурлары халыкның әхвәл рухиясен аңлап хәрәкәт итә алмауларында булган, хәзерге мөселман халкы арасына мәгариф вә мәдәният кертергә теләүче вә шул юлда хезмәт итүчеләр мотлака дин исламнан яхшы хәбәрдар вә лөзүме вакыктында мәсҗедләрдә имам вә мөдәррисләр кеби вәгазь итә алырлык адәмнәр булырга тиеш. Юкса мөселман халкын мәдәниятк кертү вә анларга мәгариф җәдидәнең әһәмиятен аңлату бик мөшкилдер.

---

[1] һаман
[2] сугышта уктан, кылычтан саклану өчен киелә торган кием, күбә
[3] борынгы (иске заманга караган) әйберләр
[4] оештырмакчы
[5] өлешләп

Хәлми бәк мөселманнарның инкыйраздан котылулары өчен аларга «Фәнни вә гасри бер зиһният бирергә, мәзһәбләрне берләштерергә тырышырга, заһирият илә тәсәввефне тәүсыя итәргә, өмүре динияне бертакым әсассез хорафат вә риваятькә буялудан коткарырга тиеш», – ди вә шулай итеп, динне югалтмаенча мөселманнарны Яурупа мәдәнияте илә мөтәмәдден итәргә тели.

Хәлми бәк үзенең асылда сәясәттән зиядә гыйлем вә фән илә маташуны яратканлыгын, ләкин фәнни вә хакыйкый фикерләргә урын булмаган бер мәмләкәттә сәясәтне ташлап сарыф гыйльми хәят белән генә шөгыльләнү мөмкин түгеллеген вә шуңа күрә дә сәяси бер партия тәшкил итү ниятенә төшкәнлеген бәян итә вә: «Төркия, төрекләр вә хәтта бөтен исламият гаять тәһликәле бер хәлгә керде, бөтен тәрәккый вә тәгали өмидләремез җимерелә башлады, шуның өчен дә гыйлем вә фән берлән маташуны бераз туктатып торып, сәясәт илә шөгыльләнми тугры килми», – ди.

Хәлми бәкнекеннән башка да берничә яңа сәяси партияләр туарга тора: сабикъ депутатлардан Гали Галиб бәк исемендә берсе «Хокукы бәшәр» фиркасе тәэсис итеп мөслим вә гайре-мөслимнәрнең шул фиркагә керүләрен өмид итә. Програмы нәшер ителгәне юк әле. Фирканең нашире әфкяре улмак үзәрә «Интикад» атлы бер газета да чыгарырга хәзерләнә. Иттихадчыларга каршы Парижда газеталар чыгарып агитация ясап яткан мәшһүр Шәриф паша илә, гадәме мәркәзият[1] тарафдары булган принц Сабахаддин бәк тә берләшеп «Мәшрутиять» фиркасе тәэсис итмәкче вә көймәләре җимерелеп таралган иэтиляфчыларны шунда кертмәкче булалар имеш. Бу фирканең нашире әфкяры ителеп «Мәшрутиять» газетасы чыгарыла башлый, диләр. Әүвәлге «Демократлар» вә «Әһали» фиркаләренең дә бу көннәрдә яңадан җанлана башлаганлыклары аңлашылмактадыр.

«Тәрбияи исламия җәмгыяте» исемендә зур вә әсасле бер җәмгыять ясау хакында кичә генә Бәк Углының[2] иң зур мөсафирханәләреннән «Пера Палас» отеленда мөһим бер җыелыш булды. Җыелышны ясаучы кеше Мисыр Һиляле Әхмәр җәмгыятенә рәис булып килгән, Мисырның каваниүн[3] мәҗлесе әгъзасыннан Хәмид Шәригый пашадыр. Мәҗлестә Төркиянең зур кешеләре, мәсәлән: әүвәлге садырәгъзам Хаккы паша, әгъян әгъзасы принц Сәгыйдь паша, әүвәлге Басра вәлисе Гариф бәк, баш мәдгый гомуми Хаккы бәк, сабикъ Бәнгази мәбгусе Йосыф Шәтван бәк, шәех әл-исламның углы Мохтар бәк, әгъян әгъзасы шәриф Хадир бәк, Әхмәд паша вә башка шунлар кеби могтәбәр затлар бар иде.

Мәҗлес ачылгач, Шәригый паша бер нотык сөйләп җыелыштан максудны белдерде вә ясалуы мәтлуб булган җәмгыятьнең мәтлубене изах итте. Аның дидегенә күрә, җәмгыятьнең максаты мөселманнарга тәгълим вә тәрбия бирү, анларның әхлакларын төзәтү, фикерләрен ачы вә шулай итеп мөселманнарны мәдәниятькә ирештерүдер. Җәмгыять әгъзалыгына ялңыз мөселманнар гына кабул ителәчәк вә җәмгыять сәясәт илә шөгыльләнмәячәктер.

Ишетелдегенә күрә, Мисыр, Гарәбистан, Йәмән вә Траблус тарафларындагы бер чок зур шәехләр вә рәисләргә бу җәмгыять хакында вакытыйлә изах бирелгән вә анлар да буны хөсне кабул иткәннәр. Шул сәбәпле муаффәкыятьле бер эш чыгуы мәэмүл[4] имеш. Ләкин бәгъзе берәүләр бу җәмгыятькә беркадәр шөбһәле күз илә карыйлар. Сүрия һәм Шам тарафларындагы гарәпләр арасында инглизләр вә французларның агитация ясый башлауларын искә төшереп, «Бу хосустагы берәр фикергә аләт булмыймызмы икән?» – диләр, вә бәгъзе берәүләр исә: «Гарәпләр инде моннан соң Төркиянең мөстәкыйль кала алуыннан өмид өзеп төрекләрне мәдәни рәвештә үзләре йотар өчен хәзерләнә башлаганнар, бу җәмгыять анларның шул фикерләренең мөкаддимәсе[5] булырга мөмкиндер», – диләр.

Бу гаҗәп бер мәмләкәттер. Монда холыс[6] вә сафлык бик әз. Хосусән, югары даирәләр вә сәяси партияләр һәм мөтәфәккирин кыйсме гел бер-берсеннән шөбһә илә хәрәкәт итәләр һәм күп вакыт дин, миллият вә сәясәтне бергә катнаштырып йөртәләр. Шул сәбәпле мәсьәләләрне хәл итеп, юлга салып җибәрү бик мөшкил буладыр. Соңра бәгъзән икътидар вә истихкакы[7] җитәрлек дәрәҗәдә булмаган адәмнәр дә зур фикерләр берлән мәйданга атылалар да, истихкаклы[8] кешеләргә дә шөбһә илә каратырга сәбәп булалар. Юкса Төркиягә мәхәббәт итүче мисырлыларның вә бихосус[9]

[1] децентрализация
[2] Бейоглу
[3] кануннар
[4] мөмкин
[5] башы
[6] ихласлык
[7] куәте вә белем дәрәҗәсе
[8] лаеклы
[9] хосусән

Шәригый паша кеби затларның хәмият, холыс вә сәдакать илә йөрдекләренә вә ничек тә булса үзләренчә бер файда итәргә тырыштыкларына аслән[1] шөбһә итәр урын юктыр.

Партия исемнәре кузгалу илә сабикъ солтан Габделхәмид исеме дә телгә алынгалый тора. Аны яңадан тәхеткә мендерер өчен яшерен бер фирка ясалганлыгы, хәзерге хөкүмәт башындагы кешеләргә сүи касыд өчен фидаяләр хәзерләнгәнлеге риваять ителә. Хәзерге көндә эш башында ул булган булса, ничек булган булыр иде икән дип сөйләүчеләр дә юк түгелдер.

5 нче декабрьдә Истанбулга Һиндстан мөселманнарының «Һиляле Әхмәр» һәйәте килде. Бунларны бик күп кешеләр пароходка төшеп каршы алдылар. Барлыгы 20 әгъзадан мөрәккәб[2], алтысы доктор, калганнары хаста караучылардыр. Һәйәтнең рәисе һиндлы доктор Мөхәммәд Хөсәен әфәнде исемендә бер заттыр. Һәйәтнең әгъләләре арасында Лондон дарелфөнүнен бетергән хәйдәрабадлы принц Мөхәммәдхәсән, нәкбәнәле принц Сәед әл-Гомран, әгъралы принц әс-Сәед Җәгъфәр, Хәйдәрабад голәмасыннан әс-Сәед Мәүләви Габделхак, доктор Халид Исмәгыйль вә башкалар булынмактадыр. Һәм дә араларында ике мәҗүси дә бар. Барсы да үз ихтыярлары илә теләп фәхри хезмәт итәргә килгәннәр. Бунларны «Хәйдәр паша» хастаханәсендәге мәҗрухларны карарга куйдылар. Һиндстан мөселманнары тарафыннан бөйлә бер һәйәт җибәрелүе монда фәүкылгадә яхшы тәэсир хасил итте. Безнең Русия мөселманнары да төрек мәҗрухларына вә хәстәләренә ярдәм өчен үзләре исеменнән шундый бер һәйәт җибәргән булсалар, бик яхшы буласы икән. Бушлай хезмәт итәргә теләүчеләр дә табылыр вә күзгә күренә торган бер эш тә булган булыр иде. Хөкүмәтемезнең мондый бер эшкә мөсагадә бирмәвен күңелгә китерергә дә ярамый, шөбһәсез биргән булыр иде. Әгәр доктор вә фельдшерлар үземездән җитешмәсә, анларны руслардан алмак мөмкин иде.

Кичә 6 нчы декабрьдә императорымыз хәзрәтләренең исем көне булганлыктан, Истанбул limанындагы әҗнәби сугыш көймәләре вә төрле сәфарәтханәләрнең пароходлары һәм Төркия көймәләре флаглар илә зиннәтләнделәр, Төркия каравыл көймәсеннән өйлә вакытында бу мөнәсәбәт илә туплар атылды, солтан хәзрәтләре безнең император хәзрәтләренә телеграм биреп туган көне илә тәбрик иткән һәм сарай тарафыннан махсус мәэмүрләр Русия сәфарәтенә килеп тәбрик итмешләрдер. Мондагы Русияле могтәбәран[3] да сәфарәтханәгә барып тәбрик иттеләр. Кич берлән сәфарәтханәдә зыяфәт вә бал мәҗлесе ясалды. Сәфир җәнаблары илә зәүҗәсе мадам Гирс исеменнән дәгъвәт ителгән бу мәҗлестә мөхбиреңез дә бар иде. Мәҗлестә 70-80 кадәр кеше улып, әҗнәби дәүләтләрнең сәфирләре, консуллары, рус сугыш пароходларының кешеләре, сәфарәт вә консулханә мәэмүрләре вә Төркия мәэмүрләреннән бәгъзе затлар хазир иде. Бал вә данс[4] мәҗлесе төнлә сәгать 3 кә кадәр дәвам итте. Идарәи горфия булу сәбәпле, Истанбул тарафында кич сәгать 10 нан соң йөрергә ярамаганлыктан, урыннарымзга кайтырга мөмкин булсын өчен кулларымызга сәфарәтханә тарафыннан карточкалар бирелде. Бу карточкаларда безнең анда кунакта булганлыгымыз язылып сәфарәтханә мөһере басылган иде. Шуны күрсәткәч, төрек палицәсе[5] бәйләнмәенчә үткәрде. Чөнки сәфарәтханә үзе элек шулай рөхсәт алып куймыштыр.

Русия сәфарәтханәсе Бәк углында Истанбулның гаять әгълә бер җирендә, бик зур вә мөзәйян[6] бер сарай улып, манзарасы искиткәч гүзәл вә эчендәге зиннәт вә мебельләре патша сарайларындагы шикелле нәфис вә кыйммәтдар нәрсәләрдер. Сәфиремезнең зәүҗәсе Мария Николаевна мдам Гирс җәнабләре мөхбиреңез илә бераз сөйләшеп: «Менә шул залда башка көннәрдә безнең мондагы рус могтәбәранының хатын-кызлары төрек мәҗрухлары өчен күлмәк, ыштан, ятак вә җәймә кеби нәрсәләр тегәләр», – дия күрсәтте вә үзләренең идарәсендә булган «Красный Крест» шөгъбәсе хастаханәсендә йөздән артык төрек мәҗрухлары вә хәстәләре тәрбия ителдегене бәян итте, шуларны үзем теләгән вакытта килеп күрергә мөсагадә бирде.

*7 декабрь.*

[1] нигездә
[2] торган
[3] хөрмәтле кешеләр
[4] бию
[5] полициясе
[6] бизәлгән

## 20

### Халидә ханым хозурында

Хәзерге Төркиянең иң мәшһүр вә мәкъбүл әдипләреннән берсе вә беренчесе Халидә ханымдыр. Халидә ханымның әсәрләрен яңа фикерле төрекләр бик сөеп укыйлар. Чөнки ул төрекчә яза, төрекчә төшенә вә каләмнең очыннан тамган каралары милли хәят чишмәләреннән алына. Аның иң зур хасияте дә шундадыр.

Халидә ханым хикәяләр вә романнар яза, Халидә ханым мөгаллимлек итә, Халидә ханым төрек хатыннарының тәрәккый вә тәгалисе хакында фикерләр йөретә вә мөмкин булган кадәресен гамәлгә куярга тырыша. Шул сәбәпле милләтен сөйгән төрекләр Халидә ханымга бөтен калебләреннән хөрмәт итәләр, аны төркилек истикъбаленең йолдызларыннан берсе дип саныйлар вә аның вөҗүдейлә ифтихар итәләр[1]. Ялңыз төрекләр генә түгел, төркилекне танырга теләгән Яурупалылар да Халидә ханым илә күрешүне, аның фикерләре илә танышуны үзләренә лөзүм дип беләләр. Истанбулга килеп тә төрек хатыннарының хәят вә мәгыйшәтләреннән хәбәр алырга теләгән әҗнәби мөхәррир вә мөхәррирәләр, әлбәттә, Халидә ханым илә күрешим калмыйлар.

Халидә ханым төрекчәдәге вакыф вә кәмаләте өстенә Истанбулдагы Америка мәктәбендә мөкәммәл сурәттә инглизчә, французча тәхсил иткән. Бу телләрдә теләгәнчә укый, яза, сөйли вә инглизчә мәҗмугаларда мөхәррирәлек итә. Лязем булганда француз газеталарында үзенең фикерләрен яза, төрек хатыннары хакында язылган хата фикерләрне тәсхих итә[2]. Хөласа: әсәрләре, язулары вә фикерләре илә Халидә ханым чын мәгънәле әдибә, мөхәррирә вә мөтәфәккирә бер хатындыр. Шул сәбәпле Халидә ханым илә күрешеп биззат[3] аның үзеннән фикерләрен ишетүне күңелемез бик теләде. Хосусән, рус гали мәктәпләрендә укучы вә бунда Һиляле Әхмәр хастаханәсендә мәҗрухлар караучы Гөлсем, Рукыя вә Мәрьям ханымнарның аның илә күрешеп әфкяр вә мәгълүматыннан мөстәфид булулары гарыз ителде[4].

Шуңа күрә озын зиярәт итмәк өчен Халидә ханымнан элек вакытын сорап мөсагадә алдык. Латыйфән мөсагадә бирде. Тәгъйин ителгән вакытта янымызда Йосыф әфәнде Акчурин вә Гариф әфәнде Кәримов та улдыгы хәлдә югарыда мәзкүр[5] ханымнар илә бәрабәр аның өенә киттек.

Аның Кадырга җаддәсендә, Мәрмәр диңгезенә караган гүзәл манзаралы өенә барып кердегемез вакыт, безне гаять хуш каршы алдылар. Югары катка чыгып, кунак бүлмәсенә кердегемез вакыт Яурупача киенгән, җилкәсенә гүзәл генә итеп ефәк яулык салган яшь бер ханымга Йосыф әфәнде безне тәкъдим итте вә аның Халидә ханым икәнлеген белдерде. Үзе илә күрешмәк шәрәфенә наил улдыгымыз өчен тәшәккер бәян иттек. Ул да шималь төрекләренең мөхәррирләре вә хосусән гали мәктәпләрдә укучы һәм мәҗрухлар карарга килеп хәмиять күрсәтүче һәмширәләре илә танышуы өчен бик мәмнүн улдыгын сөйләде. Соңра безне шунда булган икенче бер ханымга тәкъдим итеп, аның Истанбулда беренче мәртәбә ачылган кызлар игъдидаи мәктәбенең мөдирәсе Нәкыя ханым икәнлеген белдерде. Ул төрекчә киенгән, ләкин йөзе ачык иде.

Халидә ханым ачык йөзле, ачык сүзле, тәкәллефсез бер зат икән. Шул сәбәпле арада сүз бик тиз башланды. Ул безнең ханымнардан русияле мөслимәләрнең әхвәлен сорашырга башлады: «Мәктәпләрдә укыйлармы? Үзләренә махсус җәмгыятьләре бармы? Кызлар тәрбиясе ни хәлдәдер? Араларында язу илә шөгыльләнүчеләр бармы?» – диде.

Бунларга каршы мөнасиб җаваплар бирелгәч Халидә ханым: затән, Русия мөселманнарың мәгариф вә тәрәккый юлындагы яхшы хәрәкәтләрен ишетеп мин электән дә бик мәмнүн идем, инде андагы мөслимәләрнең үз вә рус мәктәпләрендә шулай укырга башлаулары, укыганнарының үз халкыңыз арасына китеп хезмәт итүләре, Уфада вә Оренбургта мөслимәләргә махсус җәмгыятьләр ачылуы, мөслимәләрдән шундый мөхәррирә вә әдибәләреңез булынуы әүвәлге сөенечләремне дәхи дә арттырды; бер милләтнең кызлары сезнең кеби гали мәктәпләрдә укый башлагач вә анларның да йөрәкләрендә миллият хисе уянгач, ул милләт югалмас, яшәр, мин буңа әминмен, диде.

Мин Халидә ханымнан төрек ханымнарының әхвәле гыйльмия вә фикрияләрен сорадым. Анларның зыялы вә мөтәфәккирин кыйсме милләтнең хәл вә истикъбале хакында ниләр төшенәләр, дидем. Буңа каршы Халидә ханым, хәзерендә яшь төрек хатын-кызларының бөтен куәтләрейлә укырга бирелгәнлекләрен вә һәр шәйдә элек кызларның тәгълим вә тәрбия мәсьәләсен монтазам

[1] аның барлыгына горурланалар
[2] төзәтә
[3] шәхсән
[4] фикерләре һәм белемнәреннән файда алулары соралды
[5] искә алынган

бер юлга куярга тиеш тапканлыкларын, шуннан башка бернәрсәгә дә керешүе мөмкин түгел игътикадында булынганлыкларын бәян итте.

Аның сүзләреннән аңлашылдыгына күрә, хөррият игъланыннан соң төрек ханымнары арасында яңа бер хәят башланган, кыз мәктәпләрен әсасеннән ислах итәргә керешкәннәр, хатыннарга махсус Истанбулда клуб ачылган, хатыннарның тәрәккыяте фикрия[1] вә тәүсиге мәгълүматларына[2] хезмәт өчен анда конферанслар бирелә башлаган вә ниһаять «Тәгалие нисван җәмгыяте» исемендә хатыннарга махсус бер җәмгыять ачканнар. Ләкин Төркия башына килгән дахили вә хариҗи бер чок фәлакәтләр сәбәпле, бу эшләрне монтазам рәвештә тәрәккый иттерергә мөмкин булмаган вә Балкан сугышы башланганнан бирле, бу мөддәтле хезмәтләрнең күбесе мөвәкъкатан тукталып торырга мәҗбүрият күрелгән.

Халидә ханымның истикъбаль өчен өмидләре бик куәтледер: «Төрекләр кебек яхшы бер милләт, төрек хатыннары кеби яхшы вә саф әхлаклы аналарга малик булган бер кавем аслән югалачак түгел, ихтимал ки, Төркиянең сәяси вәзгыяте төрле хәлләргә керер, мондый хәлләр башка милләтләр башында да булып үткән. Ләкин төркилек бетмәс, аның истикъбале бик яктыдыр, монда һич шөбһә итәргә ярамый», – ди.

Халидә ханымның бу өмиденә дәлилләре дә: гомум төрекләрдә әхлак вә табигать яхшылыгы, аларның калебләрендә хәмияте миллия вә диния күплеге, истигъдад вә зәкавәт җәһәтенчә башка кавемләрдән аслән киредә булмаулары, төрек хатыннарының әмсальсез[3] дәрәҗәдә йорт җанлы, шәфкать вә мәрхәмәтле булуларыдыр. Мондый сыйфатларга малик булган бер кавемнең тәрәккый итмәве мөмкин түгел, бары сәбәп вә гыйльләләре табылганны гына көтә, ул көннәрнең дә озак түгеллегенә галәмәт шушы һәмширәләрем дип, безнең ханымнарны күрсәтә.

Сүз Яурупа хатыннары хакында ачылды. Халидә ханым анларның хокук вә хөррият теләүләренә янә хак бирә. Һич шөбһәсез, хокук вә хөррият сәясендә генә тәрәккый вә сәгадәткә ирешү мөмкин, ди. Ләкин Әнгелтәрә суфражисткаларының урамнарга чыгып сугышуларын, министрларга һөҗүм итүләрен, бомбалар куеп театрларны күтәртергә маташуларын ошатып бетерми; бунлар инде артыграк вә хатыннарның шанына килешми торган эшләр, ди.

Халидә ханым үзенең Яурупага сәяхәтләре вакытында төрле җирләрдә зыялы рус хатыннары илә очрашып сөйләштегене, анларның бик ачык фикерләре, күп мәгълүматлы булганлыкларыны вә төрле телләр белгәнлекләрене зикер итте.

Тел мәсьәләсенә килгәндә, Халидә ханымның фикеренчә: җәнүб вә шималь төрекләренең телләре әсасән бердер. Тик төрле җирләрдә булыну вә төрле тәэсирләргә табигъ булу сәбәпле генә, бунлар арасында төрле шивәләр[4] хасил булган. Госманлы төрекләренең телләре киткән саен сафлашачак вә шималь төрекләренеке дә киткән саен байыячак вә нәзекләшәчәк вә шул сурәтле бунлар табигый уларак тәдриҗән берләшәчәкләрдер.

Гөлсем ханым Халидә ханымнан: «Ни өчен бу өйнең тәрәзәләрендә дә рәшәткәләр бар?» – дип сорады. Филхәкыйкать, Халидә ханым кебек чын мәгънәсейлә Яурупа тәрбиясе алган вә Яурупача төшенә белә торган хөр фикерле бер ханымның кинә рәшәткәлә тәрәзәләр эчендә ябылып торуы хәтергә алындыкта, бу сөаль мәгънәле вә урынлы иде. Халидә ханым буңа каршы ярым латыйфә уларак: «Гадәттер, әфәндем, ясактыр...» – дия җавап бирде.

Халидә ханымның бу җавабы рәсми җәһәттән тугры икәнлеге мондагы әхвәлне белгән кешеләргә мәгълүмдер. Төрекләрнең хатынныргa назарлары Яурупаларныкына вә хәтта безнең Русия мөселманнарыныкына нисбәтән күп фәрекъле булганлыктан, могтәбәр бер әдибәнең тәрәзәләре рәшәткәсез булынуы, яки аның урамда Яурупача киенеп качмый йөрүе анлар кашында зур гаеп вә кабәхәт саналачактыр. Хәтта төрекләрнең Яурупада укып кайтканнары арасында да хатыннарның качмый йөрүләре вә ирләр илә бәрабәр җыелышларда булынулары хакында карт төрекләр илә бер төсле үк төшенүчеләр бик күптер.

Хатыннарның качулары мәсьәләсе хакында сүз чыккач, Нәкыя ханым үзенең фикерен сөйләп: анларның эшләпә киюләрен ошатмаганлыгын бәян итте вә, һич булмаса, без шәрык хатыннары үземезгә махсус бер нәүгъ[5] гүзәл бер баш киеме чыгарырга тиеш ди. Һәм дә бу ханым битләргә өртелгән пәрдәләрнең гыйлем вә мәгрифәт яктылыклары керүгә манигъ түгеллегенә дә ишарәт итеп куйды. Сөйләгән сүзләреннән Нәкыя ханымның да гүзәл Яурупа тәрбиясе күргәнлеген вә инглизчә әдәбият вә газеталар моталәга иткәнлеге аңлашыла иде.

[1] фикер үсеше
[2] белемнәрен арттыру
[3] мисалларсыз
[4] сөйләшләр
[5] төр

Төркиядә вә бихосус бай вә кибар гаиләләр хакында бу ханымның фикеренә каршы игътираз итү, ихтимал ки, хаклы булмас, ләкин Русиядәге вә Яурупа мәмләкәтләрендә укучы мөслимәләр хакында бу кагыйдәнең тәтбикы мөмкин түгеллеген әшкярдер[1].

Соңра сүз хәзерге сәяси хәлләргә күчеп, Халидә ханым «Times» газетасының соңгы номерында укыдыгы бәгъзе хәбәрләрне вә Асквит илә Грейның Төркиягә назарлары хакында үзенең бәгъзе фикер вә моталәгаләреннән бик ачык аңлашыла иде. Буның үзәренә мин аннан гомумиятлә башка төрек ханымнарының сәяси эшләргә даир фикер йөретеп-йөретмәүләре хакында сорадым. Халидә ханым көлемсерәп: хәтта кирәгеннән дә артыграк сәясәт белән шөгыльләнәләр, берничәсе бергә очраштылар исә, газета хәбәрләре вә сәяси эшләр хакында сөйләшеп фикер бәян итешәләр, диде.

Байтак мөддәт мосахәбәт иткәннең соңында күңелләремездә гаять гүзәл тәэсир хасил итеп Халидә ханымның хозурыннан чыктык вә хәкыйкатән мондый әдибәләре вә хәмиятьле ханымнары җитешә башлаган төрек кавеменең яшәячәгенә иманымыз бик күп артты. Халидә ханымның басылып чыккан әсәрләре вә әдәбияттагы мәсләге хакында язуны башка бер вакытка калдырып торамыз.

*10 декабрь.*

## 21

*Солыхмы, сугышмы? Әнвәр бәк кайтуы. Траблуста гарәпләр. Җәбәл Ләбнән вә әрмәни мәсьәләләре. Ялтадан һәйәт килү. Мөселманнарга золым.*

Солыхмы, яңадан сугышмы? Менә хәзерге дәкыйкадә монда һәркемнең зиһнен мәшгуль иткән нәрсә шулдыр. Солых мөзакәрәсе хакында Лондоннан килгән хәбәрләр монда бик мөһим бәян ителәләр. Матбугатта ачык бер мәгълүмат язылмый. Мондагы хәбәрләргә күрә, бары шул кадәресе мәгълүмдер ки, төрек вәкилләре Әдернә, Әшкүдрә, Яния шикелле мөхасарә астында калган шәһәрләргә азык кертергә үзләренә ирек бирелүне таләп итәләр. Балкан мөттәфикъләре[2] буңа разый булмыйлар. Алар Әдернәнең Болгариягә калуын вә мөхасарә астындагы башка шәһәрләрнең дә тәслим ителүен таләп итәләр. Буңа исә төрек вәкилләре разый булмыйлар. Мәсьәлә шул рәвешкә кереп хәйли мәшкүлләшәкән. Хәтта берничә көн эчендә шул мәсьәләләр хакында бер аңлашу хасил булмаса, солых мөзакәрәсе киселеп, яңадан сугыш башлануы ихтимал тотыладыр.

Бәгъзе бер галәмәтләр яңадан сугыш башлану ихтималына да азрак дәлаләт итәләр. Мәсәлән: зур мәктәпләрнең күбесен Һиляле Әхмәр хастаханәлегеннән бушаттылар, ләкин хастаханә ясар өчен яңадан кирәк булу ихтималын күз алдына тотып, дәресләрне башлатмый торалар. Тиешле җирләрдә тиешле рәвешчә гаскәр хәзерлеге күрелгәнлеге вә тиешле урыннарга яңа гаскәрләр вә кораллар китерелгәнлеге аңлашыла. Төркия флотыны бераз булса да галибиясе төрекләрнең әхвәле рухиясен үзгәртте вә Истанбул өчен хәйли өмидләр арттырды. Иттихад вә тәрәккыйчеләр хәзерге хөкүмәткә каршы фетнә-фәлән чыгарып маташмаганга, бәлки ватанның тәһликәдә булуын хәтердә тотып, аны тәкъвия иткәнгә[3] күрә, хөкүмәт үзенең сәясәтене яхшы ук нык вә сәрбәст йөртә алырлык бер хәлдәдер. Ошбу сәбәпләрдән наши[4], солых мөзакәрәсе туктатылып, яңадан сугыш башлануын ихтимал тотарга да урын юк түгелдер.

Траблус каһарманы Әнвәр бәк бу көннәрдә Истанбулга катты. Кайтуын алдан хәбәр бирмәгәнгә күрә, үзен каршы алу булмады. Пароходтан төшкәч тә, үзенең гаиләсе янына киткән. Газетачылар үзен күреп сөйләшергә теләсәләр дә, кабул итмәгән. Мәгамафиһи, мин аның илә күрешергә тырышып караячакмын.

Әнвәр бәкнең кайтуы финәфсиһи табигый бер эш булса да, аның хакында чыккан төрле хәбәрләр вә фаразларга күрә, шаяне әһәмияттер. Монда күп кешеләр болай фарыз итәләр иде:

Траблус гарәпләре Италия илә солых ясалуга разый булмаганнар. Төркиянең ясаган солыхын без кабул итмибез, ватан вә истикъляземезне саклар өчен сугышны дәвам иттерәчәкмез, дигәннәр. Шәех Сәнуси бик күп гаскәр җыйган. Үзен хәлифә игълан иткән, Әнвәр бәккә кызын биргән. Җиде көн туй ясаганнар. Туйга әллә ничә меңнәрчә Африка шәехләре вә кабилә рәисләре җыелганнар, Сәнуси Әнвәр бәкне үзенең сугыш министры ясаган. Әнвәр бәк тә Төркиянең гаскәрлек хезмәтеннән истигъфа итеп, шунда калырга булган. Шул сәбәпле Италия бик аптырауга төшкән. Ул

[1] ачыктыр
[2] килешүләре
[3] куәтләгәндергәнгә
[4] шул сәбәпле



Рәс. 13. Хастаханәдәге мәҗрухлар рәсеме.



Рәс. 12. Халидә ханым.





Рәс. 15. Халидә ханымның кул язулары





Рәс. 14. Нәкыя ханымның кул язулары.



*Рәс. 16. Уң яктан: утырганнар – Мәрьям Поташева, Фатих Кәримов, Гариф Кәримов. Аякта – Рокыя Юнысова, Йосыф Акчурин, Өммегөлсем Камалова, Мәрьям Якупова.*

Төркиягә: «Син солых ясаган булып, мине алдаттың бит», – ди икән. Төркия исә: «Сәнусиләр, Әнвәрләр минем хезмәтемдә түгелләр, анларны тыярга минем кулымнан килми», – дип җавап бирә икән...

Бу сүзләр монда яхшы ук әһәмият белән сөйләнә һәм гакылга да бөтенләй хилаф түгел вә Мисырдан Траблуслыларга күп микъдарда акча, корал җибәрелеп торганлыгы да ишетелә иде. Менә Әнвәр бәкнең Истанбулга кайтуы ошбу фаразларны җимерде. Гәрчә аның яңадан китүе вә ул барганчы Сәнусинең хәзерләнеп торуы мөмкин исә дә, бу бик бәгыйд бер ихтималдыр. Әнвәр бәк монда кайткач министрлар вә рәсми бөек адәмнәр илә көрешеп йөрде. Бунлар исә аның монда калачагына вә янәдән Берлин атташе милитарилеге сыйфатына гаиз булачагына дәлаләт итәдер.

Траблустан кайткан бер офицерның мин торган номерга төшкәнлеген вә үзе илә танышканлыгымны үткәндә язган идем. Ибраһим әфәнде исемендә булган бу тупчы забите Траблус сугышы вакытында гарәпләрнең күрсәткән гайрәтләрен фәүкылгадә мактый: сугышучылар асыл гарәпләр булдылар, төрекләр тик сугышның фәна җәһәтләрен генә идарә иттеләр, төрек солдатлары күбесенчә тәртип вә идарә саклау хезмәтләрендә булындылар, ди.

Ибраһим әфәнденең дидегенә күрә, гарәпләр сугышны бик оста йөреткәннәр. Мәсәлән: халык барсы да берьюлы сугышта булынып, эшләреннән калмасын өчен, бер кыйсмен өч атна сугыштыргач, аларын кайтарып җибәреп, үзләренең кыр вә йорт эшләрен эшләргә ирек биргәннәр. Шул вакытта икенче бер кыйсем китереп сугыштырганнар. Гарәпләр аңсыздан һөҗүм итеп итальяннарның бик күп тәләфатенә сәбәп булганнар вә анларның күп коралларын алганнар. Төрек офицерлары яшь гарәпләрне сугышка өйрәтеп торганнар. Ләкин никадәр гайрәтле булсалар да, Италиянең монтазам гаскәренә вә мөкәммәл коралларына каршы тора алмаенча эчкә таба чигелергә мәҗбүр булганнар.

– Соң бунлар бервакыт Италиягә тәслим улынырлармы, юкса эчтә каршы торырлармы? – дип сорадым. Буңа каршы Ибраһим әфәнде: «Ихтимал ки, беркадәр мөддәт каршы торып та маташырлар, ләкин туп вә пулемётларга каршы торыр өчен кинә шундый кораллар кирәктер, гарәпләрдә исә анлар юктыр, бинаән галәйһи, анлар теләр-теләмәс Италиягә тәслимителергә мәҗбүрләрдер, бунда аслән шөбһә юк, дидер.

– Соң арнавылдар, гиридлеләр[1], македониялеләр тупсыз вә пулемётсыз да Төркиягә каршы тордылар вә ахырында максатларына ирештеләр бит, – дидем.

– Әгәр дә Траблус гарәпләренең дә аркасында Австрия, Болгария, Юнанстан кеби дәүләтләр булса, әлбәттә, анлар да ирешерләр иде, мәгаттәэссеф[2], анларның арка таянычлары юктыр, – диде.

Ибраһим әфәнденең дидегенә күрә, Траблуска Мисырдан фәүкылгадә күп иганә килгән һәм хәзерендә дә Килмәктә икән.

Бу көннәрдә Төркиядә бик мөһим ике мәсьәләнең хәленә тәшәббес[3] ителеп тора. Берсе Җәбәл Лөбнан, икенчесе Әрмәнстан мәсьәләләредер. Бәйрут янында Төркиянең Җәбәл Лөбнән исемендәге бер өязе электән бирле автономияле бер җирдер. Аңа куела торган исправникның христиан булуы мәшрут булып солтан тарафыннан куела вә бөек Яурупа дәүләтләре тарафыннан тәсдыйк ителә иде. Буның халкы католик булганлыктан вә Сүриядә француз нөфүзе хөкем сөрдегеннән, Җәбәл Лөбнәнне дә күбрәк Франция хөкүмәте кайгырта иде.

Төркиянең уңайсызлык вакытыннан истифадә итеп шушы Җәбәл Лөбнан өязе ошбу нәрсәләрне таләп итте: 1) Җәбәл Лөбнанда мал вә милек микъдары яңадан язылып мәхәлли доход арттырылсын. 2) Мәхәлли жандармнарның микъдары 800 дән 1200 гә мендерелсен. 3) Җәбәл Лөбнанга диңгез буенда ике лиман бирелеп, анда пароходлар кереп йөрергә ярасын. 4) Җәбәл Лөбнаннең сәүдә хакындагы суд эшләре Бәйрут мәхкәмәләрендә каралуы бетерелеп, үзендә тиҗарәт мәхкәмәләре ачылсын. 5) Җәбәл Лөбнан милләт мәҗлесенә сайлау низамнамәсе үзгәртелеп, хокукы киңәйтелсен.

Төркия Җәбәл Лөбнанлыларның бу таләпләрен барсын да кабул итеп, протокол төзелде. Бу протоколга 10 нчы ноябрьдә Төркиянең хариҗия министры Нурадунгиян әфәнде һәм бөек Яурупа дәлүтләренең сәфирләре кул куйдылар. Соңра тәсдыйк ителер өчен солтан хәзрәтләренә тәкъдим ителмештер.

Бу маддәләр Төркиянең истикъбаль вә бөтенлеге өчен, һич шөбһәсез, зарарлы булып, Җәбәл Лөбнанны Төркиядән ераклаштыра вә Франция кочагына якынлаштыра торган нәрсәләрдер. Ләкин хәзерге көндә бунларны кабул итми чара юк, бу хосуста сүз кузгатып тору да мөмкин түгел. Шул сәбәпле хөкүмәтнең бу маддәләрне шулай тиз генә тәсдыйк итеп җибәрүен гаепләп булмый.

---

[1] Критлылар

[2] ни кызганыч

[3] бер эшкә тотыну, керешү

Фәкать халыкның бу хосуска һичбер әһәмият бирми калуы вә газеталарның буны хәвәдисе яүмия[1] кеби биш-алты юллык хәбәр итеп кенә язып китүләре гаҗәптер. Һич булмаса, мәмләкәттә ниләр булганлыгы аермачык беленә булырга тиеш, вә шул сәядә әһалидә фикер уяныр вә төшенә башларлар иде. Мәсәлән: безнең Русиядә Финляндиягә мөтәгалликъ[2] бер хокукның киметелү яки арттырылуы әфкяре гомумиягә вә матбугатка никадәр нык тәэсир итеп, нинди мөхакәмәләргә сәбәп буладыр.

Мәсьәләнең икенчесе Анатулыда әрмәниләр тора торган губерналарда ислахат ясалырга керешүдер. Македония вә Арнавыдлык мәсьәләләре хәл ителү юлына керү берлән, Анатулыдагы әрмәниләр дә үзләренә Берлин гяһеднамәсе буенча бунларга махсус хокуклар бирелергә тиеш, вә шуны мәйданга китерү өчен, бу мәсьәләгә Яурупа дәүләтләренең катнашулары мөмкиндер.

Әрмәниләр шул хокукларны алырга тели башлагач вә Яурупадагы әрмәни мөхбирләре «Әрмәнстан мәсьәләсе» исмейлә яңадан берничә китаплар да бастырып тараткач, Төркия хөкүмәте эшнең ахыры начарга барачагын уйлап, Әрмәнстанга ислахат ляихәсе ясау өчен Бабы Галидә махсус бер комиссия төзеде. Ул комиссия үзенең эшен бетергәч, хөкүмәт пайтәхеттәге мәшһүр әрмәни зыялыларын вә сәясиләрен чакырып, шул ляихәне анларга укыды вә шул хакта фикерләрен сорады.

Ляихәнең нидән гыйбарәт икәнлеге хәзергә ачык мәгълүм түгелдер. Фәкать әрмәни зыялылары хөкүмәткә: «Без бу хосуста сүз сөйләргә әрмәни милләте исеменнән вәкил түгелмез, әйтсәк, үземезнең хосусый вә шәхси фикеремезне генә әйтә алачакмыз», – дигәннәр.

Ниһаять, хөкүмәт шул ляихәне гамәлгә куяр өчен җиде кешелек бер һәйәт ясаган. Буның өчесе мөселман, дүртесе христиандыр. Вә бу һәйәтнең рәислегенә бер инглиз чакырылган. Бу һәйәт Әрмәнстанга барып ислахат ясарга керешәчәк вә үзенә киң хокук вә сәләхият[3] бирелгән, диләр. Хөкүмәтнең бу эшкә алданрак әһәмият биреп шулай керешүе бик муафыйктыр. Ләкин шундый һәйәт аркылы ясалачак ислахаттан бер нәтиҗә чыгармы, юкмы вә Әрмәнстан мәсьәләсе үзләренә аләт итеп Төркия башына яңа фетнәләр чыгарырга теләүчеләр мәйдәнга чыкмасмы, хәзергә бу хакларда бернәрсә дә әйтеп булмый.

Ялта мөселманнары тарафыннан мәҗрухлар багарга бер һәйәт киләчәге хәбәр алынды. Мөселманнар үзара иганә җыеп йөз караватлык әсбап вә әшья хәзерләгәннәр. Бәйләү әсбапларын да үзләре алганнар. Бунлар өчен 12 мең сум масраф чыккан. 15 караватлык әсбап вә әшьяны да княгиня Баратынская биргән вә масрафы да аннан булачактыр. Һәйәттә ике доктор, биш хәстә караучы бар. Һәйәтнең башында Ялта мөселманнарыннан Әмир Хәсән әфәнде Бәкеров илә Рөстәм әфәнде Парпатов булачактыр. Һәйәтнең 15 нче декабрьдә монда килеп җитүе көтелә. Немецлар инглиз вә французлар кеби әҗнәби милләтләрдән килгән Кызыл Тәре һәйәтләре монда ялңыз үзләре генә киләләр дә, аларга хастаханә өчен биналар, хадимнәр бирелә. Карый торган мәҗрухлар вә хәтта һәйәтнең үзләрен Һиляле Әхмәр үзе туйдыра, дару вә бәйләү әсбапларын кинә Һиляле Әхмәр бирә. Ялта мөселманнары исә Һиляле Әхмәргә һичбер йөк булмаенча бунларның һәммәсен дә үзләреннән тотарга булганнар. Русия мөселманнары тарафыннан киләчәк бу беренче һәйәт монда бик зур хөсне тәэсир хасил итәргә тора. Соңгарак калынган, ләкин кинә килгәне яхшы булачак Һиндстаннан янә 50 кешелек бер һәйәт киләчәге хәбәр алынгач, Һиляле Әхмәр идарәсе: «Хәзергә ихтыяҗ юк, бер атна ун көн сабыр итеңез, әгәр сугыш яңадан башланса, килерсез, юкса килеп мәшәкатьләнмәгез», – дия телеграм җибәрде.

Филхәкыйкә, хәзер хәстәләр вә мәҗрухлар терелеп чыга баралар. Хастаханәләр буш тора. Докторлары вә дәвалар тәмамыйлә җитешә. Һиляле Әхмәр гаять тырышып хезмәт итә вә хезмәтенең сәмәрәсе[4] бик күп күрелә. Һиндстаннан иганә бик күп килә. Исламнары гына түгел, хәтта мәҗүсиләре дә зур-зур иганәләр җибәрәләр икән.

Балкан мөттәфикъләренең забит иткән җирләрендә мөселманнарга фәүкылгадә золым ителгәнлекне газеталар бик мәфсыйл сурәттә язып инсаният намына шикаять итәләр һәм бу хәбәрләрнең күбесе дөрест икәнлеге хосусый хәбәрләрдән дә аңлашыладыр. Күп мөселманнарның үтерелгәнлеген, мөселман хатын-кызларының намусларына тию бик күп булганлыгын вә хәтта бәгъзе җирләрдә мөселманнарның җәбрән[5] христианлыкка чыгарылдыкларын язалар. Рус газеталарында төрекләрнең христианнарга золым итүләре хакындагы хәбәрләргә мин һич ышанасым килми.

[1] көн вакыйгалары
[2] бәйле
[3] вәкаләт
[4] җимеше
[5] мәҗбүри

Чөнки төрекләрнең булындыкларын мәукыйг вә әхвәле рухияләре тәҗәвезе[1] хәрәкәткә аслән мөсагадә түгелдер. Анлар хәзерендә үзләрен сәламәт коткара алсалар, күп сөенәчәкләр.

*12 декабрь.*

## 22

## Истанбул тәэссораты*

*«Шура»да басылган мәкалә.*

Истанбулга җитеп бугаз эченә кергәч тә, гадәтән пароходның бер ягыннан икенче ягына йөгерә-йөгерә ике як сахилне карарга башладык. Бер генә җирне дә күрмәенчә калдырасы килми. Сахил шулкадәр гүзәл вә шулкадәр латыйфтыр ки, тәгърифтән харич[2]. Иптәшләрем Гөлсем, Рокыя вә Мәрьям ханымнар Истанбулга беренче мәртәбә киләләр, Бугаз Эчен беренче мәртәбә күрәләр, шул сәбәпле Бугаз Эченең ләтафәте вә сахилләрнең гүзәллеге аларның бигрәк тә хушларына китте.

«Гүзәллек вә ләтафәт моның кай җирендә, кай җире моның бу кадәр күңелләрне җәлеп итә?» – дип сорадым. «Бөтен природасы гүзәл, әнә шуның өстендәге биналары, һәйбәт сарайлары вә шулар илә бергә үк тора торган җимерек өйләре, хәтта тәрәзәләреннән чыгарып кибәргә элгән керләре дә гүзәл, бөтен җире гүзәл», – дия җавап бирделәр. Аларның бу җаваплары бик дөрест вә бик хаклы иде. Природасы гүзәл вә өстендәге һәйбәт сарайлары һәм шулар янындагы җимерек өйләре дә гүзәл.

Ләкин бу гүзәллек моннан унбиш ел элек мин Истанбулны беренче мәртәбә вә 12 ел элек икенче мәртәбә күргәндә дә бар иде. Бунлар ул вакытта да шулай иде. Инде мин Истанбулны өченче мәртәбә күргәндә, һәм дә биш еллык хөррият дәвереннән соң күргәндә, ул җирләрнең табигый ләтафәтләре өстенә әллә никадәр сәнәгый вә гомрани[3] ләтафәтләр артканлыгын күрергә тели идем. Ләкин мәгаттәэссеф, үзгәреш юк иде. Бугаз Эченең чәчкәләре булган «Бәкләр Бәге», «Долма Бакча» сарайлары әүвәлгечә үк сүнек кенә зая нәшер итеп торалар. Янган «Чыраган» стеналары җимерек, түбәсе ачык, тәрәзәләре юк. Бу да ислам дөньясы кеби үзен ихья итүчеләрне[4] көтә...

Истанбул элек мин күргәндәгегә караганда байтак үзгәргән. Бабы Гали җаддәсенең ике ягында тротуарлар бар. Урамга түшәлгән таш тигез вә йөрергә уңайлы гына. Урамның ике ягында фонарьләр бар. Кычкырта-кычкырта автомобильләр үтеп китә. Урамнарның кайсылары бераз киңәйгән. Зур биналар арткан. Бабы Гали җаддәсендәге дүрт-биш катлы, гүзәл биналы «Мәсәррәт» отеле урынында элек кечкенә бер бәкъкаль[5] кибете бар, аның иясе грек иде. Мәктәптән чыкканда кайвакытларда без аның кибетенә кереп 10 паралык пәйнир илә 10 паралык икмәк ашый торган идек. Хәзер бу бинаны шамлы мөселман сәүдәгәрләреннән Әхмәд Гобуд әфәнде вә берадәрләре салдырганнар. 60 мең лираларга (ярты миллион сумга) төшкәнен, Гобуд әфәнделәрнең дәхи дә шуның шикелле берничә зур биналар салдырганлыкларын, айлык әллә ничә мең лиралар доходлары барлыгын сөйлиләр.

Бабы Гали җаддәсеннән Мәхмүд паша җаддәсенә чыгар өчен ошбу «Мәсәррәт» отеле тугрысында элек бик тар гына бер тыкрык булып, аннан арба йөри алмый иде. Менә хәзер шул тыкрык бик һәйбәт, киң бер урам булган. Моның түбән ягында Истанбулның мәркәз почтаханәсе бар. Бунын бинасы шулкадәр гүзәлдер ки, Яурупаның кайсы гына пайтәхетенә илтеп куйсаң да, иң беренче зиннәт булачактыр. Яныннан үткән саен ирекле-ирексез борылып үзенә карап кальбән[6] бер сәлам биреп китәсең. Шул ук тыкрыкта бишәр-алтышар катлы яңа яки яңартылган биналар тезелеп киткән. Бунларның байтагысы мөселманнарныкы вә берсе хәзерге шәйхелислам Җәмаледдин әфәнденеке, берсе Гази Мохтар пашаныкы икән. Шәйхелислам Җәмаледдин әфәнденең бу бинасыннан гына доходы айга 15 мең лира кадәр икәнлеген, дәхи дә башка җирләрдә дә мал, милекләре күп булганлыгын сөйлиләр. Димәк ки: шәйхелислам хәзрәтләре фәкыр вә мәсканәт[7] тарафдары вә дөньядан бизгән бер зат түгелдер.

Бабы Гали җаддәсе белән барганда һәм, биналар төзәлгән, арткан, яңадан салынган. Менә «Мәсәррәт» отеленың түбән ягында гына Истанбулның мәшһүр газеталарыннан «Сабах»

[1] законсыз
[2] беленгәнгә охшамый
[3] мәдәни, сәнәгый
[4] тергезүчеләрне
[5] бакалея
[6] чын күңелдән
[7] фәкыйрьлек һәм мескенлек

матбагасының үз бинасы. Миһран әфәнде матбагага махсус дүрт катлы итеп гүзәл бина салдырган. Тәрәзәләре зур, эче һава газы берлән яктыртылган. Безнең «Мәсәррәт» отеленың астындагы каһвәханә дә әүвәлге төрек каһвәханәләренә беңзәми[1]. Зур, биек, тәрәзәләре берәр генә кисәк зур пыялалардан куелган. Эче якты. Кич берлән урамнан караганда кып-кызыл фәсләр илә бергә катнаш ап-ак чалмалар вә соры гаскәр бүрекләре – барсы бергә кушылып бер вазага тутырып куйган чәчәк төсле гүзәл күренеп тора.

Әнә минем номерның тәрәзәсеннән күренеп тора: Париж тегүчелек мәктәбеннән шәһадәтнамәле Госман Зәки, доктор Бәхри Гыйсмәт әфәнденең зур вывескалары, шундый ук рәттән тезелеп киткән Тәфиз, Канәгать, Гайрәт, Шәфәкъ, Заман, җәмгыять китапханәләре. Ибраһим Назыйф, Гали Хәйдәр аптекалары. «Икъдам» газетасының үзенә махсус салдырган алты-җиде катлы «Икъдам юрду» да бик матур. Биеклек ягыннан Бабы Галине һәм аның күршесендәге искергән бер мәсҗед манарасыны байтак артта калдырып киткән. Бабы Гали каршындагы «Рәснә» фотографханәсе дә бик гүзәл бинадыр. Бабы Галиның күршесендә генә бер әрмәнинең «Хәмияте мөҗәссәм[2]... парикмахерский»е да зарарсыз гына пәкътер.

Менә шулай итеп, байтак кына үзгәрешләр бар. Бер Бабы Гали урамында гына түгел, башка җирләрдә дә шулай. Ләкин заһирдә күргән бу үзгәрешләрнең эче якларына кереп таныша башласаң, тагын ук күңел төшә, тагын ук: «Нинди генә бер бәддога төште икән бу төрек башына, нинди генә бер начар тамыр бар икән бу мөселманнарда?» – дип сорыйсың килә.

Минем отельнең назыйре Мостафа әфәнде атлы бер төректер. Отель Истанбул ягындагы номерларның иң беренчесеннән санала. Эчендә мич юк, ашарга ресторан юк, чәй эчәргә самавыр юк, ванна юк, телефон юк, подъемный машина юк. Ләкин бунларның юклыгы өчен бернәрсә дә әйтеп булмый. Чөнки Истанбул ягындагы отельләрнең берсендә дә бунлар юктыр. Чәйне монда бездәге кеби самавырдан эчмиләр. Каһвә эчәләр. Чәй эчсәләр дә, суык вакатта җылыныр өчен бер генә стакан эчәләр. Ашханәләр урам тулы. Номерда ресторан булмаса да ярый. Мич урынына мангал ягып, шуның тирәсендә җылынып утыралар. Ул мангалдан чыккан күмер исе «Вакыт» мөхбиренең башын авырттыра, миен зәһәрли икән, алар аны дикъкатькә алырга мәҗбүр түгелләр. Теләгән кеше Бәк Углындагы христиан номерларына барып торырга мөмкин. Анда һәммә әсбап-истирахәт хәзер.

Әмма менә бүлмә эчендә язу язарга өстәл юк, юынырга умывальник юк. Коридорга чыгып Җәмали харчевнигындагы шикелле общий кранттан юынырга кирәк. Бу да бер әйбер түгел. Ләкин минем коридордагы крант бозылган. Су тамып кына ага. Юыну читен. Төзәттерергә үтенеп хезмәтчеләр аркылы әллә ничә рәт конторга әйттердем. Юк, төзәлми. Ниһаять, үзем Мостафа әфәндегә шуны төзәттерергә ике-өч мәртәбә әйттем. «Бакарыз, әфәндем, пәки» ди дә кала. Крант төзәлми... Инде әйтә: «Әфәндем, икенче коридорга барып юынсаңыз булмасмы», ди. Я Рабби, әйтерсең аның кранты минем өчен генә кирәк. Номерларда әллә никадәр кеше бар. Аларның рәхәтләрен дә күзәтергә кирәк иде бит. Фәкать алар кранттан су килсә, юыналар, килмәсә, юынмыйлар яки башка коридорга барып юыналар. Бер дә эчләре пошмый. Язу язарга өстәл сорадым: «Юк, әфәндем, нә япалым», – ди. Алдыртып куй дидем. Ниһаять, простой бер өстәл алдырт, акчасын үзен бирермен, дидем. Булмады. Язуны берничә көннәр мәдрәсәдәге шикелле тез өстенә куеп язарга тугры килде. Ахырында грек хезмәтче малае үзлегеннән бер такта өстәл табып китереп юып бирде. Өстенә аннан-моннан кягыдлар каплап мине сөендереп, үзенә күп кенә чәйлек алып китте.

Бунлар бик вак, әһәмиятсез нәрсәләр. Ләкин Мостафа әфәнделәрнең әхвәле рухияләрен, хәяттә истигъдад дәрәҗәләрен күрсәтә торган галәмәтләрдер. Отельнең хезмәтчеләре барсы да греклар. Мостафа әфәнде монда үзен мөсафир вә мөвәкъкать кеше кебек кенә хис итә. Хезмәтче грекларның рухларында хуҗалык хисе бар. Менә төрекләр өчен тәәссефле хәл шулдыр.

Тәфиз, Шәфәкъ, Заман, Гайрәт кеби ялтыравыклы исемле китапханәләрнең хуҗаларыннан күбесе вә төрек мәктәпләренә дәрес китаплары җитештереп бирүчеләр –әрмәни вә яһүдиләрдер. 35 еллык педагог Гали Назыйман бәк һәр көн иртән вә кич берлән әрмәни «Тәфиз» галименең хәяте бер әрмәнинең лотыф итеп бирәчәге «Каләм хаккы»на мәүкуфтыр.

«Рәснә» фотографханәсе бик гүзәл куелган, иясе Бәһаэддин бәк Рәхмизадә, ачык фикерле, чалышкан, сәүдәгәр вә нәзек табигатьле адәмдер. Кем улдыгыны сораштым. Гридле бер мөселман булып чыкты. Монда килүенә ике-өч кенә ел икән: «Эш бик яхшы бара, ләкин фотографиядә хезмәт итәргә мөселманнан адәм табып булмый, менә шуңа аптырадым, христианнар бер дә күңелдән эшләмиләр, аз гына тамаклары туйдыйса, чыгып китәләр, әгәр мөселманнан яхшы хезмәт итүче булса, жалованиедән тормас идем, чөнки оправдать итә, хәтта файда уртагыннан

[1] охшамый
[2] мәһабәт

алыр идем, әгәр табылмаса, ахырында фотографиямне ябарга мәҗбүр булачакмын, сезнең мәмләкәттән хезмәткә килүче татар егетләре булмасмы икән», – ди. (Әлбәттә, фотография эшен белгән кеше кирәктер).

Бу да кечкенә нәрсә, ләкин бу да бер әхвәле рухияне күрсәтә. Шуның өчен моны да дикъкать алмаенча булмый. Урамда автомобильләр йөри. Шунлар арасында ук моннан 15 ел элек мин күргәндәге шикелле, ике ягына корзинка асылган, вә шул корзинкаларга туфрак, ком, таш тутырган ишәкләр дә көтү-көтү булып баралар. Көянтәгә эчәкләр, бавырлар, үпкәләр аскан «сәүдәгәрләр» дә шул ук Бабы Гали җаддәсендә кычкыра-кычкыра үзләренең «товарларын» сатып йөриләр. Анларның пычраклары тама, өсткә тия, ләкин берәүнең дә буңа эче пошмый, ул килгәндә читтәнрәк үтеп китәргә карыйлар. Куй түшен көянтә берлән күтәреп урамнарда кискәләп сатып йөриләр. Бу да бер дә гаҗәп тоелмый.

Урамда тар-товар төзетергә булып ташларын сүтеп ташлаганнар. Туфрак өелгән, чокыр казылган, көннәрчә шулай тора, йөрергә ифрат дәрәҗәдә уңайсыз, ләкин буңа да берәүнең дә исе китми, бары икенче яктан үтеп йөри башлыйлар, әгәр икенче ягы да шулай ителеп куелса, бүтән урамнан йөри башлыйлар. Тәмамыйлә минем отельдагы крант мәсьәләсе! Бу да бер әхвәле рухиядер. Ләкин яхшы галәмәт түгелдер.

*13 декабрь.*

## 23

## Әнвәр бәк янында

Аман я Рабби! Кеше белән кеше арасында никадәр фәрекъ бар. Кулында 50 мең гаскәре, җитәрлек азыгы, мөкәммәл коралы булындыгы хәлдә һич рәтләп сугышмаенча Сәланикне юнаннарга тәслим иткән вә шул сәбәпле төрек милләтенең намусын кырган вә йөз меңнәрчә кешенең сәфаләтенә сәбәп булган Тәхсин паша исеме зикер ителгәндә, һәммә кешенең чәһрәсендә никадәр нәфрәт вә ачу галәмәте заһир булмакта исә, Төркия инкыйлабы вә Траблус сугышы вакытында зур каһарманлыклар күрсәткән Әнвәр бәк исеме ишетелгән вакытта бөтен төрекләрнең йөзендә шул нисбәттән ифтихар вә мәгъруръият галәмәтләре заһир була, һәркем аның исемен хөрмәт илә яд итә[1], һәркем аны күрәсе вә рәхмәт әйтәсе килә.

Әнвәр, Ниязи – бу ике исем төрекләр кашында мөкатдәстер. Бу ике исемгә хәзергә кадәр аслән кунмамыш улып, даимән пәкъ вә гали калмышлардыр. Хәтта инкыйлабны ясаучы яшь төрекләр арасында исемнәре һич керләнмәенчә, хөррият вә игътибарлары халык күзендә һич төшмәенчә, әүвәлгесе кеби гали вә мөкатдәс булып калган исемнәр ялңыз шушы икесеннән генә гыйбарәт дияргә ярый. Яшь төрекләр партия низаглары илә берсен берсе кимердекләре хәлдә бу ике кеше һичбер якка катнашмаенча бөтен калыпларыйла ялңыз ватан вә милләт файдасына тырышканнар. Үзләренең шәхси мәнфәгатьләрен аслән искә төшермәгәннәр. Ватан файдасы өчен кайда барырга вә нишләргә кирәк булса, алар шунда барганнар вә шуны эшләгәннәр. Ниязи бәк Македониядә юнаннарга каршы бер четә (ихтилал фиркасы) тәшкил иткән. Яния бер такым фидакарь каһарманнарны туплаган. Юнан гаскәренеә һич рәхәт бирми, аларны кыра, йөдәтә, тынычлыкларын качыра. Юнан хөкүмәте Ниязи бәкне тере көенчә тотып китерүчегә 150 мең, башын китерүчегә 100 мең франк мөкафәт бирәчәген игълан итте. Ләкин каһарман Ниязиның йомышында да юк. Үз эшен дә дәвам итә.

Әнвәр бәк тә Траблус сугышында рух иде, бөтен мөҗаһидләргә җан бирде. Әнвәр исеме бөтен Африкага яңгырады. Әнвәр бәк яшь бер офицер, Яурупа тәрбиясе күргән бер гаскәридер. Ләкин аның күңеле милләт вә ватан мәхәббәте берлән тулган. Аның хәяте халык хәяте берлән мөштәриктер. Ул ватан мәнфәгате вә халык сәгадәте өчен үзен фида итәргә һәрвакыт хәзердер. Ул һичбер вакыт мөшкеллектән качмый, бәлки кайда мөшкеллек чыкса, шунда барып җитә дә, иң алгы сафка чыга вә һәммә авырлыкларга каршы күкрәк киереп тора. Шуның өчен халык аны сөя, шуның өчен бөтен дуст вә дошманнары аңа хөрмәт итәләр. Затән милләтләрнең тарихларына шәриф бирүчеләр, милләтләрнең барлыкларын вә яшәргә истигъдадларын дөньяга күрсәтүчеләр ул – милләтләр арасында шулай сирәк-сирәк кенә заһир була торган каләм, фикер вә кылыч каһарманнарыдыр.

Әнвәр бәк Траблустан Истанбулга кайтты. Аны зурлап каршы алмадылар. Чөнки бәгъзе әсбаптан тулае[2], хәбәр бирмәенчә шау-шусыз кайтты. Икенче тарафтан да сугыш фәлакәтләре сәбәпле,

[1] искә төшәерә
[2] кайбер сәбәпләргә күрә

һәркемнең күңеле төшек. Шанлыклар, тантаналар ясауның вакыты түгел. Мәкаме хиләфәтнең вә алты йөз еллык зур бер дәүләтнең намусына гаять авыр бер зарбә урылганлык сәбәпле, һәркем матәм эчендә, кешеләрнең күзләреннән яшь акмаса да, йөрәкләреннән кан тама. Һәркемнең калебендә интикам[1] хисе ташый. Шуларны бик яхшы белгәнгә күрә, Әнвәр бәк үзе дә тантаналы каршы алуларны кабул итмәгән булыр иде.

«Төрек юрду»ның мөдире Йосыф бәк Акчура вә мәзкүр мәҗмуганың мөхәррирләреннән Казыйм Намы бәкләр илә берлектә без 14 нче декабрьдә, җомга көн иртә сәгать 10 да Әнвәр бәк илә күрешергә киттек. Галата тарафында, Бишекташ мәхәлләсендә аның фатирына барып ишегеннән керүемезгә, вәкарьле вә кибар гына бер карт кеше безне каршы алды, Казыйм Намы бәк, бу зат Әнвәр бәкнең атасы дия, безне аның илә таныштырды. Урта катта безне бер бүлмәгә керттеләр. Эчтә гаскәри киемендә өч офицер сөйләшеп утыралар. Бунларның арасында иң яшь булган берсе Әнвәр бәк икәнлеген тану бик җиңел, чөнки аның рәсемнәре әллә никадәр журналлар вә газеталарда күрелгән иде.

Без кергәч тә, аякка торып, ачык йөз берлән кабул иттеләр. Утырдык. Таныштык. Сәламәт кайтуы вә шулкадәр бөек каһарманлыклары күрсәтүе илә үзен тәбрик иттек. Үзендә һич тәклиф-тәкәллеф юк. Гаять простой бер кеше. Африкада бер ел сугышып, бөтен дөньяга шөһрәт чыгарып кайткан бер кеше төсле кыланмый.

– Әфәндем, шулай итү бурычымыздыр, бары бурычымызны гына үтәдек, тәбрик иteләчәк бернәрсә юк, хөсне тәвәҗҗеһеңезгә[2] рәхмәт, – ди.

Үтәдән-бирегән бераз сөйләшкәннән соң, мин аңардан: «Траблуслылар Төркиянең Италия илә мосаләхә[3] ясавына ни күз белән карадылар, разый булдылармы?» – дип сорадым.

– Юк, Италиягә тәслим ителүгә анлар һич разый түгелләр, затән Италиянең эчкә таба кереп анларны забит итә алуы тиз генә була торган эш түгелдер, – дия җавап бирде.

Әнвәр бәкнең дидегенә күрә, җирле гарәпләрдә итальяннарга дошманлык хисе гаять нык җирләшкән, вә шуның өстенә анлар шул бер ел дәвам иткән сугыш мөддәтендә сугышка бик өйрәнгәннәр, җирле халыктан тәшкил ителгән гаскәр кулында мылтык вә корал бик күп, хәтта үзләреннән пулемёт фиркаләре төзелгән, тупны да бик яхшы истигъмаль итә беләләр. Хәтта Траблуслылар үзләре янында калган төрек офицерларын вә солдатларын да җибәрмиләр. Италия моны белсә дә, бәйләнеп гарәпләрнең ачыларын китерергә теләми. Шул сәбәпле бу гаскәриләрнең тәрбиясе өчен Төркия тарафыннан рәсми сурәттә күп микъдарда акча җибәрелеп тора икән, итальяннар сугыштан тәмам арыган вә йончыганга күрә, эчкә кереп бөтенләй забит итә алуны хәзергә искә дә төшермиләр. Төркия илә ясаган рәсми мосаләхәгә канәгатьләнгәннәр.

– Соң траблуслылар шул рәвешчә озак яши алырлармы икән? – дидем.

Буңа каршы Әнвәр бәк:

– Яшәр өчен бары үлемнән генә курыкмаска кирәк. Үлемнән курыкмаган кеше яки милләт озак һәм рәхәт яши ала. Траблуслылар исә үлемнән курыкмыйлар, алар үлемне истихкар[4] итәләр. Шул сәбәпле мин аларның яшәүләреннән әминем, – диде.

Ул шул сүзләрне сөйләгәндә бүлмәмезгә яңа бер кеше килеп керде. Штатский киемдә, башында фәс иде. Бу кешене: Траблусы гарәптән сабикъ депутат Йосыф Шәтван әфәнде дип таныштырдылар. Ул Әнвәр бәк илә моннан элек күрешкән икән. Бүген тагын килгән. Әнвәр бәккә шулкадәр хөрмәт күзе берлән карый вә шулкадәр самими хиссият гарыз итә ки, тәгъриф[5] мөмкин түгел.

Ул да булмады, Әнвәр бәккә бер визитный карточка кертеп бирделәр вә, шаһзадә Габделмәҗид әфәнде җибәргән, аның кешесе китерде, диделәр.

Әнвәр бәк бик сөемле[6], бик простой гына рәвештә тагын безнең белән сөйләшүдә дәвам итте. Сүз солых мәсьәләсенә күчкән иде:

– Мин Чаталҗага барып, андагы истихкямнарны карап вә гаскәринең әхвәлен өйрәнеп кайттым, хәзер гаскәринең әхвәле бик яхшы, истихкямнарымыз исә ышанычлы бер хәлдә, яңадан сугыш башлана калса, безнең муаффәкыятемез бик өмидледер, әгәр дошманнарымыз безнең хәзерге хәлемезне аңласалар, уступкага китми чаралары юктыр, анларның гаскәриләре гаять арыган һәм гаскәриләренең иң яхшы кыйсме кырылып беткән, безнең исә сугышка һич кермәгән әллә никадәр яңа вә свежий гаскәремез бар, – диде.

[1] үч алу
[2] яхшы мөгамәләгез өчен
[3] солых
[4] түбән күрәләр
[5] тасвирлау
[6] сөекле

Шул арада тагын безнең бүлмәгә кереп Әнвәр бәккә: «Гадилия назыйры[1] тарафыннан берәү килгән, сезнең илә аерым күрешергә тели», – диделәр. Әнвәр бәк аны икенче бүлмәгә алып керергә кушты вә көтеп торуын үтенде. Бер арадан соң без дә үзе берлән исәнләшеп яныннан аерылдык.

Әнвәр бәкнең төсе вә кыяфәте гүзәл вә кыланышы садә вә тәкәллефсездер. Сөйләгән һәрбер сүзенең тугры вә самими икәнлеге әллә кайдан беленеп тора. Шул сәбәпле, аның берлән күрешү миндә бик яхшы тәэсир калдырды, вә, зан итәмен[2] ки, башкаларга да шулайдыр.

Әнвәр бәк солтанның кардәшләреннән берсенең кызы илә илә нишанланган булса да, һәнүз никахлары булып өйләнгәне юк икән.

Моннан соң үзенең янәдән Траблуска китү ниятендә булынып-булмаганлыгын вә шәех Сәнусинең хәрәкәте ни хәлдә булганлыгын сорау күңелемә килсә дә, муафыйк күрмәдем. Ихтимал ки, мондый мәсьәләләр хакында ачык мәгълүмат бирүне тиеш тапмас дип зан иттем.

Газета мөхбирләре берлән күрешү, бәгъзән, соңыннан кешегә уңайсызлык бирә. Төркиянең Одессадагы консулы Гатыйф бәк илә мин газета мөхбире сыйфатыйлә күрешеп сөйләшкән вә визитный карточкамны үзенә биреп кем икәнлегемне таныткан һәм сөйләгән сүзләрен газетага язачагымны да белдергән идем. Инде хосусый сурәттә ишетүемә күрә, үзенең сүзләрен газетада басылып чыгуына уңайсызлана икән. Хәлбуки, мин аның һичбер сүзен үзгәртмәенчә яздым. Ул сүзләрен канцеляриясендә берничә кятибләре алдында сөйләде. Шулай сөйләнергә яраган сүзләрнең язылырга яравында да шөбһә юктыр. Мәга мә фиһ, кешенең уңайсызлыкка төшүенә сәбәп булу газета мөхбирләренең үзләре өчен дә уңайлы түгелдер.

Әнвәр бәк кебек бөек вә мөхтәрәм бер затның уңайсызлыкка төшүенә сабит бирү ихтималы булганлыктан, андый нәрсәләр сорарга вә сөйләгәннәренең дә бәгъзеләрен язарга муафыйк күрмәдем.

15 декабрь.

## 24

*Кырым Һиляле Әхмәр фиркасе. Һиляле Әхмәрнең хатыннар шөгъбәсендә. Лондоннан хәбәр көтүләр. Партия низаглары кызышмый әле.*

Кырым мөселманнары тарафыннан иганә җыелып, мәҗрухлар карарга монда бер һәйәт киләчәгене язган идем. Хәзерен дә шул һәйәтнең башындагы кешеләрдән Ялта могтәбәранынан Әмир Хәсән әфәнде Бәкеров илә Рөстәм әфәнде Парпатов килделәр. Аннан чыкмастан элек мондагы Русия сәфарәтханәсе илә хәбәрләшкәннәр икән. Сәфарәтханәдән: «Хәзер мәҗрухлар азайды, яңа отрядлар килүгә күп хаҗәт юктыр, әгәр җыелган акчаңызны вә нәрсәләреңезне җибәрсәңез, тиешле җирләргә тотылыр, хосусән, мөһаҗирләр ярдәмгә бик мохтаҗ бер хәлдәләрдер», – дия җавап бирелгән.

Кырымнан шул һәйәтнең килү хәбәрен ишеткәч, без мондагы Кырым могтәбәраны илә «Һиляле Әхмәр» мәркәз идарәсенә кереп әхвәлне белешкән идек. Анда да гинә шул җавапны биргәннәр иде. Шуңа күрә Бәкеров вә Парпатовлар хәзергә отрядларын алып килмәенчә иганә акчаларын вә нәрсәләрен алып үзләре генә килгәннәр. 115 караватлык һәрнәрсәсе житү вә һәркайсы бик яхшы нәрсәләрдән ясалган ятак вә кием әсбабы һәм ун меңнән артыграк иганә китергәннәр. Отрядка хаҗәт төшсә, монда килгәч, белешеп телеграм бирергә булганнар. Өч доктор илә сөйләшеп, кузгалып китү өчен һәркайсына өчәр йөз сум, монда хезмәтләре өчен айга бишәр йөз сумга килешкәннәр. Рус сестра милосердияләр бушлай хезмәт итәргә вәгъдә биргәннәр.

Ялтадан киткәндә, Бәкеровларны генерал Думбадзе, Ялта исправнигы Гвоздевич, товарищ прокурор Гукович, земский начальник Куваков вә ике йөзләп мөселман пристаньга төшеп, зурлап озатып җибәргәннәр. Пароход кузгалыр алдыннан генерал Думбадзе нотык сөйләп, мәҗрухларга ярдәм итүнең бик яхшы бер эш булганлыгын, Русия хөкүмәтенең һәр ике як мәҗрухлары өчен бертигез караганлыгын бәян иткән. Искәндәр әфәнде Әхмәдов генералның бу нотыгына җавабән мөселманнар исеменнән аңа рәхмәт вә тәшәккер бәян иткән. Соңра Дәрәкөй имамының риясәте тәхетендә тантаналы сурәттә дога ителеп юлчыларга хәерле сәфәр теләгәннәр, падишаһ хәзрәтләренең вә гаиләи һамаюненең[3] сәламәтлегенә дога кылганнар. Пароход кузгалгач, яр буендагы җәмәгать бик озакка чаклы ура кычкырып һаваны яңгыратып калганнар.

[1] юстиция министры
[2] уйлымын
[3] падишаһ гаиләсенең

Үземезнең дин вә кан кардәшләремезгә ярдәм өчен «Һиляле Әхмәр» фиркасе җибәрү шәрәфе Русия мөселманнарыннан берничә мәртәбә уларак Кырымлы кардәшләремезгә насыйп булды, һәм хөкүмәт илә аңлашып моны рәсми бер сурәттә ясый алдылар. Отряд җибәрер өчен телеграм илә дахилия министрына мөрәҗәгать итеп рөхсәт алганнар.

Мондый гайрәт вә хәмиятләре өчен, һич шөбһәсез, алар шаяне тәбриктерләр. Рәсмән мөсагадә биреп хөкүмәт тә бик яхшы иткән. Чөнки хасиятләрен изһар итәргә мөсагадә бирелү сәбәпле, Кырым мөселманнары үзләрен үгәй бала түгел, хокуклы ватан угыллары санап, ватанга мәхәббәтләре, хөкүмәткә сәдакатьләр дәхи дә артуга сәбәп булыр.

Бәкеровлар монда Русия сәфарәтханәсенең киңәше илә эш күрәчәкләр вә иганәләрен тиешле җирләргә тапшырачаклардыр. Алар мөһаҗирләр өчен дә күп нәрсәләр алып килгәннәр. Кырымлы мөселман хатын-кызлары хасталар, мәҗрухларга махсус ятаклар вә кием-салымнарны үзләре тегеп хәзерләгәннәр. Һәркайсы ничек кенә булса да шунда үзенең хезмәтен кертергә тырышкан. Бик күпләре иганәгә иштирак иткәннәр. Башка вакытларда ислам хәятенә күп әһәмият бирми торган алпавыт-мирзалар да бу хосуста бик самими хиссият изһар итеп иганә биргәннәр вә җыешканнар. Шөйлә ки: әгәр дә монда үз отрядларын китерергә хаҗәт төшә калса, аның берничә айлык масрафын һәм шул 115 караватлык хасталарны карау вә туйдыру расходларын барысын да Кырым мөселманнары үз өстләренә алырга булганнар, җитәрлек кадәр иганәнең җиңел җыелачагына әминнәр икән.

Бүген генә Һиляле Әхмәр җәмгыятенең хатыннар мәркәзе идарәсенә кереп Сәлма вә Нәзиһә ханымнар илә күрештем. Беренчесе сабикъ мәҗлесе мәбгусан рәисе Әхмәд Риза бәкнең һәмширәсе улып секретарьлек хезмәте, икенчесе бөек бер гаиләгә мәнсүб улып хәзинәдарлык хезмәте әда итәләр. Бу ханым әфәнделәрнең дидекләренә күрә, хәзерендә хастаханәләрә мәҗрухлар киткән саен азая бара, аларны карау мәсьәләсе хәзер бик яхшы куелган. Акча вә әсбап тә җитәрлек килеп тора. Бу җәһәттән эшләр шаяне мәмнунияттер. Ләкин икенче бик зур фәлакәт чыккан. Ул да мөһаҗирләрдер.

Болгар, серб вә юнаннар тарафыннан һәрнәрсәләре таланып ватаннарыннан куылган ислам мөһаҗирләре гаять күп вә ярдәмгә соң дәрәҗәдә мохтаҗ бер хәлдәләр икән. Буларның ашарэчәргә бернәрсәләре юк, өстләре ялангач диярлек. Араларында авырулары бик күп. Хосусән балачагалары күбесе авыру вә тәмамыйла ябыккан вә боекканнар. Буларны күргәндә, иң мәрхәмәтсез кешеләрнең дә күзләреннән яшь акмау мөмкин түгелдер, ди. Менә хәзер «Һиляле Әхмәр» җәмгыяте шул мохтаҗ мөһаҗирләрне карарга керешкән. Кайсысына такта кугышлар[1] ясатып, Истанбул тышына кырга урынлаштыралар, кайберләрен Анатулыга озаталар, ашарга, эчәргә вә кием бирәләр икән. Мөттәфикъләр тарафыннан Рум иле кыйтгасында мөселманнарга ителгән җәбер вә золымнар хакында бу ханымнар гаять әсәрләнеп сөйләделәр. «Гадәтән бу, егерменче гасырда Яурупаның күз алдында исламнарны бер кыйталь гамнән[2] гыйбарәттер», – диләр.

Һиляле Әхмәр мәркәз идарәсе җирләшкән өч катлы бинаның асткы ике катында Һиляле Әхмәрнең ирләр шөгъбәсе вә ике өстке катында хатыннар шөгъбәседер. Алар анда үзләре генә. Канцелярия, кятибләре вә һәрнәрсәләре җитү. Биш-ун ханым өстәлләрдә язып-хисаплап торалар. Бер чок ханымнар да йомыш белән шунда килеп-китеп йөриләр. Барсы да төрекчә киенгәннәр. Араларында бәгъзе бер Яурупалы яки төркияле христиан хатыннары да бар икән.

Сәлма ханым «Кадырга» хастаханәсендә хезмәт итүче безнең русияле һәмширәләремезне искә төшереп бик мәмнуният бәян итте:

– Русиядәге һәмширәләремездә шундый кардәшлек вә инсаният хисе уянуга безләр ифтихар итәмез[3], – диде.

Монда хәзер һәркем Лондоннан хәбәр килә инде дип көтәләр. Бер кыйсем халык, әхвәлнең ничек булганлыгын электән яхшы аңлап килмәгәнгә вә газеталарның һәрнәрсәне йомшатып вә буятып язуларына ышанып торганга күрә, хәзер мәсьәлә Әдернәнең төрекләрдә калып-калмау дәрәҗәсенә җиткәнлеген күргәч, аталарның да күбесе дошманнар кулына китү ихтималын сизгәч, Германия, Австрия вә Румыниядән дә бер файда килмәгәнлекне аңлагач бик мәэюсияткә төштеләр. Ватанның хәл вә истикъбале өчен чын чыннан кайгыра башладылар. Ләкин бернәрсә дә эшләр хәлләре юктыр.

Төрекләр арасында, сугышны яңадан башлау тарафдарлары да аз түгел: бетсәк ичмасам намусымыз илә бетик, Яурупалылар безне тәзйикъ итеп[4] солых ясатмакчы булалар икән, теләгәнче

[1] палата
[2] гомуми сугыштан
[3] горурланабыз
[4] кысып

тәзйикъ итә бирсеннәр, бер кешемез калганчы ватан өчен җан бирергә тиешмез, диләр. Ләкин хөкүмәт әрбабында вә халыкның әксәриятендә бу фикер булмагач, теге кешеләрнең сүзләре сахрадагы тавыш шикелле югалып китәдер.

Бу көннәрдә газеталар Истанбулга болгар генералы илә болгар банкиры килгәнлеген вә бунларның Бабы Галидә садырәгъзам вә хариҗия назыйре илә күрешеп киңәштә булынуларын язалар. Бунлар кемнәрдер, ни хакында сөйләшәләр – бу, әлбәттә, яшерен тотыла. Бары Лондондагы мөзакәрә мәҗлесе хариҗында уларак болгарлар тугры Истанбул илә дә сөйләшеп аңлашырга тели торганнардыр дип исәплиләр.

Истанбулда тынычлык. Һәркем солых мөзакәрәсенең нәтиҗәсене көттектән рәтләп бернәрсәгә кершелми тора. Хәтта төрекләрнең иң камарланган партияләренең хәзергә хәрәкәтләре бер дә күрелми. Иэтиляф партиясенең иң шәпләреннән берничәсе үзләренең аннан чыкканлыкларын игълан иттеләр. Мәшһүр Лотфи Фикри бәк тә шунлар эчендәдер. Ул «Мәҗеддин фиркасе» атлы яңы бер партия ясарга керешеп, үзенең «Тәнзыймат» газетасында программа да нәшер иткән иде. Програмындагы яңа бер нәрсә дә «Хөкүмәт ялңыз җисмани[1] бер сыйфатыны гына хаиз булыр» диюедер. Бундан максат исә рухани сыйфат булган хиләфәтнең әһәмиятен төшерү вә шул сәбәпле үз кул астларында исламнар булган Яурупа дәүләтләренә Төркияне зарарсыз вә куркынычсыз күрсәтергә теләүдән гыйбарәттер. Ләкин програм мәсьәләсен озак мөзакәрә итәргә Лотфи Фикри бәк муафыйк була алмады. Гаскәрлеккә даир язган бер нәрсәсе өчен идарәи горфия тарафыннан газетасы ябылган. Хәзергә чыга башлаганы юк әле.

Шәргый пашаның «Тәрбияи исламия» җәмгыяте тәэсис итәргә теләвенә каршы, һөвиятләре вә максатлары ачык беленмәгән кешеләр тарафыннан чыгарылучы «Гыйлемдар» газетасы бик нык һөҗүм итеп: «Син панисламизмга хезмәт итеп, безнең дәүләт өстенә Яурупалыларның шөбһәләрен җәлеп кыла чыксаң, кайт та Мисырыңда хезмәт ит, андагы халык ибтидаи тәгълим җәһәтенчә Русия мөселманнарыннан да түбән дәрәҗәдә бит», дип язды вә «Гыйлемдар»ның үзендә «Кәмаләте миллия җәмгыяте» исемендә бер җәмгыять тәэсис итәчәге күрелде. Бунларның икесе дә дин вә халыкны саклау вә шуның өстенә Яурупа тәрбиясе биреп әһле исламны Тәнвир итү касыйде илә ясалганлыклары игълан ителә. Ләкин башларында вә тирәләрендә йөргән кешеләренә караганда, берсе «Иттихад вә тәрәккый», икенчесе «Хөррият вә иэтиляф» урынына ясалалар дип зан ителәдер. Ләкин бунларның икесе дә рухлы әсаслар өстенә корылмаганга күрә, дәвам итә алу ихтималлары бик аздыр.

Истанбулда ваба көннән көн азая. Хәзерендә көн дә 25-30 кешегә эләгеп, 10-12 кеше үлә торганлыгы рәсмән игълан ителә барадыр. Һавалар яхшы. Бу көннәрдә җылылык кояшта 12-13 градуслар булды.

16 декабрь.

## 25

### Әхмәд Мидхәт әфәнденең җеназасында

21 нче декабрьдә иртә берлән йокыдан торып төрек газеталарын караштыра башлагач та «Сабах» газетасының дүртенче битендә иң актыкта Зыягъ Газыйм сәрләүхәсейлә язылган җиде-сигез юллык хәбәр күренде. Укып карасам, фазыйле шәһир, хакиме мөхтәрәм Әхмәд Мидхәт әфәнденең 15 нче декабрьдә төнлә сәгать унбер ярымда «Дарешшәфәка» мәктәбендә удар булып кисәктән вафат иткәнлеге язылган. Күзләремә инанмадым, шашып калдым. Дәрхаль башка газеталарга бактым. «Икъдам» вә «Тәсвире әфкяр»дә дә шулай ук, өченче-дүртенче битләрдә газетаның иң әһәмиятсез җирендә шулай биш-алты юллык бер төсле үк язу илә Әхмәд Мидхәт әфәнденең вафаты хәбәр бирелә.

Яһу, бу кеше бит Төркия өчен безнең Русиянең Толстое, Муромцевы иде. Бунлар үлгәндә Русия матбугаты ничек яздылар, Мидхәт әфәнде үлгәндә, төрек газеталары ничек язалар! – дип исәпләп тагын шашып калдым. Ләкин ничек кенә булса да, хәбәрнең дөрестлегендә шик юк иде. Шул сәбәпле иң беренче эшем, телеграм илә буны «Вакыт»ка хәбәр бирү булды.

1910 нчы ел 4 нче октябрендә Мәскәүдә сабикъ профессор Муромцев өйләдән соң сәгать 4 ярымда вафат иткәч, аның үлү хәбәре сәгать 5 тә һәммә гали мәктәпләргә ирешкән, сәгать 6 да бөтен Мәскәүгә таралып җиткән вә матәм йөзеннән бөтен мәктәпләрдә дәресләр тукталган иде.

[1] рухи булмаган



*Рәс. 17. Шәйхелислам Җәмаледдин әфәнде.*



*Рәс. 18. Уртада Әнвәр бәк. Уң яктан: Рокыя Юнысова, Өммегөлсем Камалова, Тәүфыйк Наһид, Мәрьям Якупова, Шәриф Әхмәтҗанов.*



*Рәс. 21. «Һиляле Әхмәр» хастаханәсендә хезмәт итүче Кәбир әфәнде Бәкер.*




*Рәс. 20. «Һиляле Әхмәр» хастаханәсендә хезмәт итүче Фатих әфәнде Рәхими.*



*Рәс. 19. «Һиляле Әхмәр» хастаханәсендә хезмәт итүче ике кыргыз шәкерте.*

Газеталар дәрхаль махсус главалар чыгардылар. Бу главаларда кичке сәгать җидедә башлап дога мәҗлесләре (панихидалар) булачагы, өйдә нәүбәттә торырга теләп язылучы студентлар шулкадәр күп иде ки, барысын да рәт итүе катгыян мөмкин түгел вә шул сәбәпле нәүбәткә эләккән студентлар үзләрен иң бәхтияр кешеләрдән санын идарен иде. Шуның илә бәрабәр, табут янында булыну шәрәфе студентларга насыйп булмады. Анда нәүбәт илә профессорлар тордылар. Студентлар исә табут булынган өйнең ишек алдында вә күрше бүлмәләрендә тордылар.

Муромцевның җеназасын дәфен хакында махсус бер һәйәт ясалды. Икенче көнне иртә беләп чыккан газеталарда кайда дәфен улыначагы, кай җирләрдә догалар кылыначагы язылып, газеталарның беренче битләре матәм галәмәтле вә әүвәлге өч битләр барсы да Муромцевның хәятенә вә тәрҗемәи хәленә мөнхәсыйр[1] улып, хәбәрләр ялңыз дүртенче битендә генә иде. Муромцевның вафаты бөтен Русияне яңгыратты. Аңа панихида ясамаган бер шәһәр калмады. Калса, бары палицә рөхсәте бирмәү сәбәпле генә калгандыр. Аның вафаты хакында Бөек Русиянең һәммә шәһәрләреннән дә вә хәтта авылларыннан тәгъзия телеграмлары алынды. Бунларның хисабы меңнәрчә иде. Зур Русия газеталары бер атнага кадәр үзләренең бөтен сәхифәләрен Муромцевка хәсер иттеләр.

Җеназаның кайсы урамнардан үтеп барачагы вә дәфенгә килгән һәйәтләрнең кайлары кай җирләрдә торачаклары, кемнәр тарафыннан нотыклар ирад ителәчәге, барсы да электән карарлаштырылган иде. Җеназаны озатырга килгән кешеләрнең саны өн меңнән артык улып, бунлар арасында бик күп мөәссәсәләр[2], җәмгыятьләр, сыйныф вә фиркаләрнең вәкилләре бар иде. Аның вафатыннан соң мәктәплеләр бер атна матәм тоттылар. Аның тәрҗемәи хәлен өйрәнү вә исмене мәңгелек ибка итү[3] өчен «Муромцев җәмгыяте» ачтылар.

Инде килик Әхмәд Мидхәт әфәндегә, аны нишләттеләр? Мәрхүм 16 нчы декабрьгә каршы төнлә сәгать 11 ярымда Дарешшәфәка мәктәбендә үзенең вазифасы башында, гыйлем юлында шаһит булган. Иртә сәгать 3 тә телеграф илә аның вафатын өенә (Бәйкозга) хәбәр биргәннәр вә шул көн (16 нчы декабрьдә якшәмбе көн) көндез сәгать 4 ләрдә ике-өч йөз  кеше – ки аның да яртысы Дарешшәфәкадә укучы ятим вә фокара шәкертләрдән гыйбарәттер – тыкырдатып китереп күмеп тә куйдылар. Газеталарда аның вафат хәбәре иң ахырда биш-алты юллык язу илә белдерелде. Кайчан вә кайда дәфен улыначагын һичкем белми дә калды.

Дөрест, Төркия Русия түгел; Мидхәт тә Муромцев түгел. Фәкать Мидхәтнең Төркиягә иткән хезмәтеннән бер дә ким булмас, бәлки күп мәртәбә артык булыр дип беләм. Русиядә Муромцевларның түбәнрәк булса да, мисаллары булырга мөмкин. Әмма Төркиядә моннан соң Мидхәтнең күләгәсен күрүдә өмид итәр урын юк.

Мидхәт төрек углы төрек, мөселман углы мөселман иде. Һич туктаусыз милләтенә 50 ел хезмәт итте. Кылымы[4], фикере, эше берлән төрекләргә нәмунә булды. Мидхәтне Яурупалылар да таныйлар, «Төркиядә төшенүчеләр, эшләүчеләр кемнәр бар?» дигәндә, беренче мәртәбәдә Мидхәт исме зикер ителә иде. Ләкин зур бер төрек милләтен тәҗәссем иттерә вә анларга башкаларның хисен тәвәҗҗеһ вә хөрмәтләрен җәлеп иттерергә кулыннан килә торган бер кеше иде.

Мидхәт һич туктап тормады, эшләде. Шулкадәр сыгы вә гайрәте өчен генә дә ул мөхтәрәм тотылырга тиештер. Аның өстенә, аның голүм вә фөнүннең һәр шөгъбәсе хакындагы тәхкыйкат вә тәдкыйкате вә белгән бер нәрсәсеннән үз милләтен вә гомум мөселманнарны файдаландырырга тырышуы никадәр мөкатдәс бер эштер.

Миңа бервакыт мәрхүм шәех Җәмаледдин Әфгани хәзрәтләре: «Гыйлем вә мәгърифәт каршысында тез чүгеп хөрмәт күрсәтмәгән милләтнең гакыйбәте[5] хасрандыр. Ул милләт яшәмәс, чөнки яшәргә лаек түгелдер», – дигән иде. Мидхәт әфәнденең җеназасы вакытында шул сүзләр исемә төште: төрекләрнең Рум иле кыйтгасында, Траблуста, Йәмәндә җиңелүләренең сәбәпләреннән иң мөһим берсе дә шушы, ягъни үзләренә хезмәт иткән кешеләрне тәкъдир кылмау һәм голәмаларына хөрмәт итмәүләре икән. Болай булгач, әле бунлар һәнүз җиңеләчәкләр икән, дидем.

Төрек газеталары һәр көн әллә никадәр озын мәкаләләр язып: «Месье Пуанкаре була димеш, Даниф бөйлә сөйләмеш, Австрия илә Сербия арасында бохран зуһуры[6] һәр сәгать бәкләнелмәктә[7] имеш...» дия бер такым әкиятләр укыйлар. Шул үзләренә гомердә кирәкмәс нәрсәләр илә

[1] багышланган
[2] учреждениеләр
[3] исемен мәңгеләштерү
[4] хәрәкәте, фәгалияте, эшчәнлеге
[5] ахыры
[6] кризис чыгуы
[7] көтелеп тора

укучыларының башларын катырып бетерәләр. Затән төрекләрне изрәтеп торган нәрсә – төрек газеталарының шул Яурупа сәясәте хакында һич туктаусыз язып торган имеш-мимешләредер. Пуанкареның нә диячәге, Грейның нә япачагы, Данифнең нә сөйләячәге әллә кайчан мәгълүм иде. Бунлар исә аны алар сөйләгәннән соң гына аңлыйлар да, исләре китә: «Насыл улыр да безем француз вә инглиз дустларымыз бөйлә япарлар. Мәдәният, инсаният кавагыйденә[1] бик тә килешеп бетмәгән хәрәкәтләрдә булынырлар...» диләр. Бичаралар, Яурупалылардан һәнүз мәдәният вә инсаният мәрхәмәте көтәләр!

Шундый мәкаләләрне себереп ташлап та үз хәят вә мәгыйшәтләреннән яза башласалар, һәр көн вилаятьләр вә Анатулы әхвәленнән бәхәс итсәләр вә шунлар җөмләсеннән Мидхәт әфәнденең вафаты кебек үзләренең хәятенә гаид мөһим вакыйгаларны да язсалар, мескен төрекләр айнып китәрләр, йокыдан уянган адәмнәр кебек күзләрен ачып җибәрерләр иде.

«Дарешшәфәка» мәктәбе минем номердан бик ерак булганга вә хәбәрләшер өчен телефонфәлән булмаганга күрә, берадәрем Гариф вә дарелфөнүн шәкерте һәмшәһримез Габдрахман әфәнде илә 16 нчы декабрьдә иртүк Бәккузга, Мидхәт әфәнденең өенә киттек. Җеназа шунда була торгандыр, үз өеннән чыгаралардыр дип исәпләдек. Бәккуз – Бугаз Эчендә бер мәхәлләдер. Пароход анда Истанбулдан сәгать ярым бара. Сәгать унберләрдә Мидхәт әфәнденең өе янына җиттек. Килгән-киткән һичкем юк. Һичбер хәрәкәт күренми. Өенең диңгезгә таба ягындагы күпер өстендә берничә зур малайлар гына уйнап торалар.

Звонок бирдек. Дәрхаль ишекне ачтылар. Ишектән керүемезгә бер чок хатын-кызларның кычкырып еглашкан тавышлары бөтен өйне күтәрә иде. Безгә каршы бер яшь егет һәм бер хатын килде. Бу соңгысы үзен-үзе тыя алмаенча кычкырып еглый иде. Тиз генә карточкамызны биреп үземезне таныттык вә тәгъзия өчен килгәнемезне белдердек. Безне бер бүлмәгә керттеләр. Стенада Мидхәт әфәнденең зур портреты тора. Хатын шуңа карап: «Бакыңыз, әфәндем, югалттык бит аны, мәңгелеккә югалттык инде», – ди вә үзе еглый. Без гыйлеме, фазыйле вә язган әсәрләре илә Мидхәт әфәнденең Русия мөселманнарына бик мәгълүм бер зат булганлыгын вә бик күпләремез аны үзенә остаз вә мәгънәви ата дип таныганлыкларын вә шул сәбәпле аның вафатына чын күңелдән кайгырып, гаиләсенең кәдәр вә хәсрәтләренә иштирак иткәнемезне[2] сөйләдек. Калганнарга сабыры җәмил теләп тәгъзия бәян иттек. Хатын: «Бильюрум, әфәндем, бильюрум, әҗнәбиләр аны безнекеләрдән дәхи дә яхшырак таныйлар вә аның кадерене безнекеләрдән дәхи дә артыграк беләләр иде. Кайгыларымызга иштирак өчен килүеңезгә бик рәхмәт» диде вә еглый-еглый янымыздан чыгып китте. Бу Мидхәт әфәнденең хатыны вә янымызда калган яшь егет тә Мидхәт әфәнденең әкърабасыннан бер кеше икәнлегене аңладык вә ничек вафат иткәнлеген сораштык.

– Аңарга моннан элек ике мәртәбә удар булган иде, ул вакыт докторлар тиздән ярдәменә җитешәрәк тәненә дару җибәреп айнытканнар иде. Менә кичә Дарешшәфәкадә «Тәдрисия исламия»нең заседаниесеннән соң дәхи дә удар булган, һәрникадәр табиблар тырышып карасалар да, бу дәфгасында коткара алмаганнар, иртә сәгать 3 тә безгә монда телеграм илә вафат хәбәрен җибәрделәр, – диде.

Кайчан вә кайда дәфен улыначагын сорадык.

– Җеназасы хәзер Дарешшәфәка мәктәбендә. Монда китерелмәде әле. Кайчан вә кайда дәфен улыначагын белмимез – анда ничек карар бирерләр, зан итәмез ки, Солтан Фатих җәмигы төрбәсенә дәфен улыныр, чөнки голәмадандыр, – диде.

Мондый кайгылы вакытта хафалау булмасын дия озак тормаенча Мидхәт әфәнденең өеннән чыктык. Җеназасының ни вакыт күтәреләчәген телефон илә Истанбулдан берәр җирдән сорап булмасмы икән дип Бәккуздагы полицә мәркәзенә килдек. Чөнки полицәләрдә телефон бардыр. «Телефонымыз бозыктыр, әфәндем, сөйләшеп булмый» диделәр. Ул хәлдә телеграм җибәреп сорап карыйк, дидек. Телеграфханәгә килдек. «Җавабыны кичсез ала алмассыз, чөнки Дарешшәфәка Истанбул телеграфханәсеннән ерактыр», – диделәр.

Ул хәлдә, ихтимал ки, аның җеназасы бүген өйләдән соң күтәрелер дия, тизрәк үземез Истанбулга кайтуны муафыйк күреп, пристаньга килдек. Пароход юк. Берәр сәгать көткәч килде. Утырып киттек. Сәгать икенче яртыда Истанбулга кайттык. Аннан извозчикка[3] утырып Дарешшәфәкагә чаптык. Сәгать 4 нче яртыларда анда барып керсәк, «Җеназаны Фатих җәмигына алып киттеләр. Хәзер күмеп бетерә торганнардыр инде», – диделәр. Йөгердек Фатих җәмигына. Җәмигъ янында каберлеккә керсәк, бер каберне күмеп торалар. Тар гына бер урында 20-30 данә мәдрәсә шәкертләре вә берәр йөз кадәр төрле кешеләр бар. Иң беренче очрадыгымыз шәкерттән

[1] кагыйдәләренә
[2] кайгыларын урткалашуыбызны
[3] автор *«извошчикка»* дип яза

кемне күмәләр дип сорадык. «Валлаһи, белмим, әфәндем», – диде. Ул да булмады, күмелә торган кабернең янындарак үземезнең һәмшәһриләрдән дарелфөнүн шәкерте Сибгатуллаһ, мәктәбе солтани шәкерте Бәдерддин, дарелмөгаллимин шәкерте Нуруллаһ әфәнделәр күренделәр. Күмелә торган кабернең Мидхәт әфәнде зиярәты икәнлеген анлардан аңладык. Соңра кабергә мөмкин мәртәбә якын барып мәрхүмгә соң тәгъзыймемезне гарыз иттек.

Бер яктан каберне күмәләр, икенче яктан сукыр суфиләр бер читтә кычкырып Коръән укып торалар. Кабер күмелеп беткәч, аяк өстендә кыскача бер дога кылынды. Соңра һәркем таралып китте. Нотык-фәлән шикелле нәрсәләр булмады.

Кешеләр тарала башлагач, һәмшәһриләремез мине шунда хазир булган бәгъзе бөек затлар илә таныштырдылар. Бунлар арасында дәфтәр хаканы назыйре Мәхмүд Әсгадь әфәнде, дарелфөнүн мөдире Сами бәк, дарелмөгаллимәт мөдире Халусый бәк, мәгариф әгъзасыннан Нәгыйм бәк, Бабанзадә җәнәпләре бар иде. Сами бәк исә үз тарафыннан мине шундагы ике яшь егет берлән күрештереп: «Бунлар мәрхүм Мидхәт әфәнденең угылларыдыр», – диде: анларга тәгъзия бәян иттем.

Мәхмүд Әсгадь әфәнде илә күрешкәч, аннан:

– Бу кадәр зур бер галимнең җеназасын ни өчен бу кадәр ашыгычлык илә вә лөзүме кадәр хөрмәт күрсәтмәенчә дәфен ителде? Монда бит күп кеше вә бик күп мөәссәсәләрдән вәкилләр вә һәйәтләр килергә вә хосусән мәктәп шәкертләре, мөхәррирләр, әдипләр, китапчылар вз газетачылар тарафыннан вәкилләр булырга кирәк иде, – дидем.

– Юк инде, бу яхшы хөрмәт белән дәфен ителде, җеназада хәзер булынмак өчен сарай тарафыннан, садыйр әгъзам вә мәгариф нәзарәте тарафларыннан адәмнәр килде, җеназасын Дарешшәфәка шәкертләре озаттылар, – диде. Анлардан аерылганнан соң үземезнең һәмшәһри шәкертләр илә сөйләшеп кайттык. Алар исә дәфеннең Мидхәт әфәнде шанына муафыйк рәвештә булмавын бәян итеп фәүкылгадә ачыналар, хурланалар, «кеше кадерен белмиләр» дип төрекләрнең хәятенә тәәссеф итәләр. Бунлардан икесе Дарешшәфәка мәктәбендә җеназаның юылган вакытында хазир булынып торганнар:

– Ике мулла илә ике сторож юдылар, юып бетергәч тә «Фатих» җәмигына китерделәр, мәсҗеднең тышкы ягына башка җеназалар илә берлектә барсы сигез мәетне бер рәттән тезеп куйдылар да, җеназа намазы вакытында: ир-кеше – исеме Лотфи, бала кеше – исеме Габде диләр, вә шунлар илә беррәттән: ир-кеше – исеме Әхмәд Мидхәт диделәр, соңра каберлеккә китерделәр, ул вакыт әле кабер казылырга башланмаган иде, җеназа шунда сәгать ярым кадәр көтеп торды. Мидхәт әфәнде кебек зур бер кешенең бу рәвештә дәфен ителүенә без бик ачындык, – диләр.

Менә шулай итеп милләт вә дин файдасына 50 елдан артык хезмәт иткән 150 төрледән артык һәр нәүг әсәрләр язган, соң нәфәсенә кадәр төрекләр файдасына тырышкан вә ниһаять, сугыш сафында шаһид булган гаскәр шикелле, Дарешшәфәка мәктәбендә «Тәдрисия исламия» җәмгыятенең заседаниесендә җан биргән бөек Әхмәд Мидхәт әфәнде бер көн эчендә юк булды. Тугрысын әйткәндә: төрекләр сәламәт вакытында аның кыйммәтен яхшы тәкъдир итә алмаганлыклары шикелле җеназасында адәм гакыллы дәфен итә алмадылар. Меңнәрчә тәәссеф!

Мидхәт әфәнде төрекләр арасында әдәбият, каләм вә фикер җәһәтләренчә иң күп хезмәт иткән бер кешедер. Мидхәт әфәнде төрекләрне гадәтән бер бала тәрбия иткән кебек тәрбия итеп, уку һәвәсе кертер өчен, аларга башта бик җиңел вә кыска хикәяләр язган, соңра тәдриҗән аларны әдәбият вә фән даирәләренә тарткан, дин вә фәлсәфә бәхәсләрен изах итеп анларның фикерләрен ачкан. Исламга тәгарруз итүчеләргә[1] каршы җаваплар язып, ислам голәмасының кулыннан килми торган әллә никадәр бөек вә мөкатдәс хезмәтләрне әда иткән. Газетачылыкта вә армый-талмый тырышу хосусларында һәркемгә нәмунә-гыйбрәт булган. «Төрекләрнең кулга алырлык мөхәррир вә мөтәфәккирләре кемдер?» дигәндә, кинә иң беренче мәртәбә күрсәтелә торганы мәрхүм Әхмәд Мидхәт әфәнде иде.

Соң вакытларда ул бөтен куәте берлән тәгълим вә тәрбия хезмәтенә керешкән икән. Дарелфөнүндә, мәдрәсә әл-вәгъзыйндә, дарелмөгаллимәттә әдәбият, тарихе әдьян, тарихе ислам, фәлсәфә дәресләре укыткан, хәтта күбесенчә өенә кайтмаенча шушы мәктәпләрдә калып куна торган булган. Берничә җәмгыяте голәмаларда әгъза булып, анларның тәрәккыйсенә иҗтиһад иткән. Гомумиятлә сыйххәти җирендә улып, һич туктаусыз гыйлем вә язу юлында тырыша икән. Мәгаттәәссеф, һич көтелмәгән җирдә шундый зур фәлакәт булды.

Аңладыгымызга күрә, Мидхәт әфәнденең ике хатыны булып, бунларның берсе рум кызы икән. Дүрт углы бар. Бунларның берсе гаскәри табиб улып, хәзерендә Рум иле кыйтгасында кайдадыр бүленеп яки әсир төшеп калган. Мондагы угылларының берсе дарелфөнүндә укый, берсе

[1] басып керүчеләргә

бәкъкальлек итә, берсе матбагада мөрәттиблек[1] хезмәтендә булына икән. Берничә данә кызлары улып, бәгъзеләре кияүдә, бәгъзеләре әле бирелмәгәндер. Үлгән вакытындагы яшен өендә 68 диделәр. Мәхмүд Әсгадь әфәнде 72 ләрдә бардыр, диде.

Җәнаб Хаккының мәңгелек рәхмәтендә булсын бөек Мидхәт әфәнде!

*17 декабрь.*

**26**

*Табигать матур. Әхвәл ямьсез. Мөһаҗирләр. Сүтелү фәлакәте. Чарасызлык.*

Бу көннәрдә монда әхвәле сәясия никадәр ямьсез вә чуалчык исә, табигать шулкадәр гүзәл вә сафтыр. Һәр көн кояш бөтен Истанбулны үзенең нурларына гарык итә. Зөбәрҗәт шикелле саф күккә таба озайган матур нәзек манаралар шәрык милләтләренең өмид вә хыяллары кеби әллә нинди галиме гаибләргә барып кушылган төсле күренәләр. Босфор илә Мәрмәрәнең бәррак[2] вә саф сулары өстендә тулган чуп-чуар пароходлар, көймәләр вә анларның эченә кереп-чыгып йөри торган ниһаятьсез[3] күп халыклар табигатьнең үз кулы берлән төртеп җибәрелеп, мәңгелек бер хәрәкәткә кертелгән вә туктавы мөмкин булмаган зур бер машинаның җөзьәләре төсле тоела. Кояшның 10-12 дәрәҗәләргә җиткән җылылыгы һәркемгә хәят бирә. Бинаән галәйһи, һәркем шатлык сизәргә тиеш иде. Ләкин мәгаттәәссеф, әхвәле сәясиянең начарлыгы калебләрне зәһәрли, күз алларын караңгылата, табигатьнең бу матурлыкларын барсын да югалтадыр.

Рум иле кыйтгасында 150 мең кадәр мөселманның дошман аягы астында калып изелгәнлеген, бөтен мал вә милекләре дошман тарафыннан таланганлыгы, мәгъсум вә гафиф хатын-кызларының намуслары дошман тарафыннан хәкарәт ителгәнлеген, меңнәрчә ятим вә хәстә сабыйларның аһ-ваһ итеп күз яшьләре түктекләрен хәтеренә алган бер төрекнең, бер мөселманның күзенә табигатьнең матурлыклары күренә алу ихтималы юктыр. Аның күзе яшьле, калебе канлыдыр. Бу йөз илле мең мөселман мөһаҗире һәрнәрсәләре таланып бетеп, ялңыз коры гәүдәләре илә генә анда-монда качып котыла алган кешеләрдер. Бунлар һәр җирдә тулы. Сәланиктә 30-40 меңләбен шәһәр тышына куйганнар. Өстләреннән яңгыр явып, су вә суык эчендә калганнар. Ачлыктан мең төрле сәфаләт чиккәннәр. Яурупалылардан вә яһүдиләрән сәдака сорап туеналар. Балалары һәртөрле авырулардан чебен урынына кырылалар. Аларның күбесе әле дә шундадыр.

Бу мөһаҗирләрнең бер кыйсме Истанбул тышында кырларда, зиярәт тирәләрендә яталар.

Бунлардагы сәфаләт, бунлардагы фәкыйрьлек вә ихтыяҗ, белмим, дөнья яратылганнан бирле берәр вакыт күрелгәне бармы икән. Бер кыйсмен Анатулыга озаттылар. Бунларның Истанбул урамнары буенча килеп тә Халич күпере аркылы Истанбулдан Галата ягына чыкканлыкларын күргәндә егламаенча түзәр өчен инсанның калебе таштан яратыллган булырга кирәк.

Бунларның иң бай дигәне дә гаять начар бер арбага бер пар үгезене җиккән. Арбасының өстенә иске камыш чептәләрдән көймә кебек бер нәрсә корган. Бөтен мал вә милке, бөтен хәят вә сәгадәте шуның эчендә. Арбасында алам-салам юрган-мендәр кисәкләре бар. Шунлар өстендә өчәр-дүртәр кечкенә сабый балалар, еглашып утыралар. Кулларында кечкенә берәр кисәк икмәк бар. Өстләре ертык, алама. Аяклары ялангач. Үзләре фәүкылгадә ябык вә хәстә кыяфәтлеләр. Алар янында арбада бер капчыкта берәр пот чамасы он, борчак кебек нәрсәләр бар. Үгезләр өчен салам да шунда ук. Табак, иләк кеби нәрсәләр дә бар. Йорт хуҗасы ир үгезләрен җитәкләгән. Арбаның артыннан аның хатыны вә зуррак балалары җәяү баралар. Һәммәсенең йөзләре шулкадәр кайгылы ки, тәгъриф мөмкин түгелдер. Өст башлары соң дәрәҗәдә начар, ертык, пычрак, хәтта киемнәренә карап кайсы ир, кайсы хатын икәнлеген дә аерырлык түгел. Бәгъзән, балаларның кайсы берәр кәҗә, берәр бозау җитәкләгән булалар. Арыклыктан егылыр-егылмас, көчкә генә баралар. Алар арткарак кала башлагач, балалар үксеп-үксеп егларга тотыналар.

Яурупалыларның берсе артыннан берсе выжылдап үтеп киткән автомобильләре, әгълә инглиз атлары җигелгән вә кучерына икешәр кеше утырган экипажлары бу бичараларның йөрәкләренә дәһшәт бирә. Алар күренү берлән үзләренең үгезләрен вә бозауларын читкәрәк тартырга маташкан булалар.

[1] хәреф җыю
[2] ялтырап торган
[3] чиксез

Менә шулай итеп бу мөһаҗирләр бу сәфаләт кафиләсе[1] Галата рыхтымына[2] чыгып тезеләләр. Анлар аннан Румыния пароходларына утыртылып, Анатулы сахилләренә чыгарылырга вә Анатулының төрле җирләрендә урынлаштырылырга тиешләрдер. Ләкин башларыннан ниләр кичәдер, бер Аллаһ белә. Пароходка утыра алмаенча рыхтым буенда әллә ничә көннәр калалар. Хәтта пароходка утыргач та каза вә фәлакәт бунларның итәгеннән җибәрмәенчә һәмишә ябышып бара. Киченнәрдә бунларны бер пароходка тутыргач, пароход кисәктән бер якка янтыккан. Үгезләр, арбалар вә кешеләр барсы да шул якка өешеп берсе өстенә берсе уелганнар. Шунда берничә кеше яраланган вә җиде-сигез үгез үлгән. Менә бәхетсезлек дигән нәрсә бу бичараларны шулкадәр йөдәтә.

Бунларның бер кыйсме хәзерендә Истанбул җәмигъләрендә асралалар. Шаһзадә Башы җәмигынә китеп күрдем: җәмигънең ишек алдында әлеге начар, ватык-җимерек арбалар тулы. Шулар янында ир кешеләр, кайсы бөкрәйгән, кайсы яткан, кайсы авыру вә һәркайсы да гомуми бер фәлакәт эчендә. Берсе янына барып сораштым:

– Кардәшем, Виза каласыннанмыз, болгарлар килделәр дә һәрнәрсәмезне алдылар, өйләремезне яндырдылар, кайларымызны үтерделәр, кача алганымыз башымызны алдык та качтык, минем бер углым Каратаг хөдүдендә сугышта, берсе Әдернә эчендә мөхасарәдә калды, берсе куманымда шаһит булды, мин шуларның җиде баласын вә хатыннарын алып коткардым, монда килдек, алар менә шунда, мәсҗед эчендәләр. Без кичә генә авылның хәлле бер кешесе идек, өемез, амбарысыз, игенемез, киемебез, җиремез бар иде, бүген исә теләнчелеккә калдык, ач вә ялангачмыз, ләкин Аллаһ милләткә вә дәлүткә зәвал[3] вәрмәсен, милләт, дәүләт сау калсын, иншаллаһ, безләрне дә карар... – ди.

Шул арада мисырлы принц Сәгыйдь пашаның вәкиле Зәки бәк вә иптәшләре ике арба илә җәмигъ ишек алдына килеп керделәр. Арбаларына капчык-капчык мәҗидияләр (бер сум 60 тиенлек көмеш тәңкәләр) төялгән. Аларны мәсҗед эченә керттерделәр. Зәки бәк илә электән танышлыгым булган сәбәпле, мин дә алар берлән мәсҗең эченә кердем. Аман йә Рабби, андагы манзараның дәһшәте! Гомердә күз алдыннан китәрлек түгел.

Гять зур бер җәмигы шәрифнең эченә мөһаҗирләрнең хатын-кыз, бала-чагалары тулган. Һич аяк басар урын юк. Мәж итеп торалар. Һава бозык. Һәр тараф пычранган. Аяк киемнәрен салмаенча шунда йөриләр, утыралар. Әллә никадәр авыру хатын-кызлар вә карчыклар аһ өреп шунда аяк астында ыңгырашып яталар. Дүртәр-бишәр айлык сабый балаларны бәйләгәннәр дә, аяк астына ташлаганнар. Еглый-еглый тавышлары беткән. Шунда ук кечкенә балалар казаи хаҗәт итеп утыралар, хатыннарның кайсылары тәмәке тарталар, кайсылары еглашалар, кайберләре дә орышышалар. Хөласа: кыямәт манзарасы.

Зәки бәк вә иптәшләре акчаларны мәсҗед эченә ташытып бетергәч, ике-өч полицейский кертеп, үзләре янына куйдылар. Соңра кеше саен өчәр мәҗидия акча өләшеп чыктылар. Моннан элек тә килеп шулай берничә мәртәбә биргәннәр икән. Мисырлыларның үткән Траблус һәм бу Балкан сугышларында төрекләргә иткән ярдәмнәре фәүкылгадә күп булган, хәзерендә дә искиткеч күптер.

Бу меңнәрчә бичара төрек мөһаҗирләренең шулкадәр сәфил вә пәришан булып, Истанбул тарафыннан Галата ягына чыкканлыкларын, ягъни Яурупа кыйтгасын ташлап, Азиягә кире чигүләрен күргәндә вә икенче тарафтан да вакытыйлә Азиядән чыккан бер өч төрекләрнең Венага барып җитеп Яурупага дәһшәт бирүләрен искә төшергәндә, төрекләрнең күзләреннән кайгылы яшьләр акмавы мөмкин түгелдер.

Филхәкыйкать, төрекләр арасында Төркиянең хәзерге тәэссефле хәле вә бик хәвефле булган истикъбале өчен кайгыручылар күптер. Ләкин югарыда әйткәнемчә, талигъ[4] төрекләргә шулкадәр аркасын әйләндергән ки, алар бер нәрсә исәпләгәнчә, фәлакәтләр берсе өстенә берсе явып торалар.

Җәбәл Ләбнән илә Әрмәнстан мәсьәләләре хакында кичәннәрдә[5] әз генә язган идем. Бу мәсьәләләрнең әһәмияте хәзер киткән саен арта бара вә Рум иле кыйтгасындагы Македония вә Арнавыдлык мәсьәләләре урынына бунлар мәйданга чыгачагы аңлашыладыр. Иске мөгаһәдәгә[6] бинаән, французлар Җәбәл Ләбнән мәсьәләсенә мөдахалә итеп, аның идарәсендә мөһим үзгәрешләр (әлбәттә, Төркия зарарына) ясарга Төркияне уңайсыз вакытларында мәҗбүр иттеләр. Бу үзгәрешләрнең нәтиҗәсе Җәбәл Ләбнәннең Төркиягә тәгаллекы[7] бетүдән гыйбарәт булачагы мәгълүмдер. Хәзер инде французлар Җәбәл Ләбнән «ислахатын» Сүрия кыйтгасында да шамил

[1] юлчылар төркеме
[2] пристанена
[3] юкка чыгу
[4] тәкъдир
[5] үткәннәрдә
[6] килешүгә
[7] бәйләнеше

итмәкче[1] булалар. Димәк: Бәйрут, Шам тарафларының вә бөтен Сүрия кыйтгасының Төркиядән аерылуына юл ачыладыр. Икенче тарафтан исә Анатулының алты губернасындагы әрмәниләргә «ислахат» ясалуы автономияле Әрмәнстанга нигез салыну дигән сүздер. Чөнки хәзерге ислахат ләүхәсенә бинаән, анда куелачак гомуми бер мөфәттиш Төркия тарафыннан алмаштырыла алмый торган бер зат булачак. Ихтимал ки, бунын христиан булуы да шарт ителәчәк. Янындагы мөшавирләре әҗнәби христианнар (инглизләр) булачак. Әрмәнстанга куелачак мәэмүрләрне алар тәгъйин итәчәкләр. Әрмәнстаннан җыелган налогларның күп кыйсме шул вилаятьләрнең үз кирәкләренә тотылачак. Мәхкәмәләрдә мәхәллә тел могтәбәр булачак. Жандарм вә полис[2] тәдриҗән мәхәллә халыктан ясалачак вә саир[3]...

Траблус, Рум иле вилаятьләре, Аталар дошманнар тарафыннан ишгаль ителү сәбәпле, меңнәрчә төрек мәэмүрләре урынсыз, анларның гаиләләре ач калдылар. Шулкадәр авыр бер хәлләр кичерелгән вакытта хөкүмәт кинә бунларның мәгыйшәтләрен тәэмин итәргә мәҗбүрдер. Бунлар бар да айлыкчы мәэмүрләр булганлыктан вә күбесе озак заман мәэмүриятләрдә булып гомерләрен шунда үткәргәнлектән, хөкүмәт анларга «үзеңез теләсәңез нишләңез инде» дия алмаячак, тегеләрнең дә сәнәгать вә тиҗарәткә истигъдадлары юк. Кулларында сәрмаяләр[4] дә юк. Әрмәнстан вә Сүрия мәсьәләләре тагын төрекләр зарарына хәл улынса, урынсыз калган төрек мәэмүрләре дәхи дә артачак. Менә шул тарикъчә һәм хөкүмәт өстенә, һәм милләт өстенә бәлаләр берсе артыннан берсе явып тора вә изгән саен изә бара.

Бунларга каршы ни чаралар итәргә кирәк, мәмләкәтне дәхи дә сүтелә барудан коткарыр өчен нишләргә кирәк? Төрекләрнең бөтен мөтәфәккир кыйсме хәзер шундый мәсьәләләрне төшенәләр. Ләкин бунларга җавап табуы, бунларны хәл итү җиңел эшләр түгелдер. Бер яктан иске гыйһеднамәләр илә, икенче яктан икътисад, тиҗарәт вә сәнәгать җәһәтләреннән булган төшкенлек илә Төркиянең аяклары-куллары багланган. Ул үзе теләгәнчә эш йөртә алмый, йөртергә ирек бирмиләр. Тик торса, «ни өчен ислахат ясамыйсың?» дип бәйләнәләр. Ислахат ясый башласа, һәртөрле фетнәләр вә бәлаләр яңгыр урынына яудырыла башлый. Милләттә голүм-мәгариф, хиссияте миллия вә аның нәтиҗәсендә булган фидакарьлек булса, котылуның чаралары табылыр иде. Ләкин мәгаттәэссеф, милләттә замана икътиза иткән[5] мәгариф юк. Бинаән галәйһи, ватан сөйгән бер төрекнең бу мөшкиләт алдында хәйран калып тормавы мөмкин түгелдер.

*21 декабрь.*

## 27

*Һәяҗанлы хәбәрләр. Кабинет алмашыну мәсьәләсе. Камил паша. Солыхмы, сугышмы кирәк? Сугыш галәмәтләре.*

Соңгы көннәрдә Истанбул яхшы ук зур бер һәяҗан эчендә. Әүвәлән, хариҗия назыйренең истигъфа итү мәсьәләсе, соңра министрлар арасында ихтилаф барлыгы, Камил паша кабинетының төшәргә мәҗбүр булачагы, «Иттихад вә тәрәккый»челәрнең яңадан эш башына килү ихтималлары, яшь төрекләрнең хәрбия назыйре Назыйм пашаны үз якларына аударып алганлыклары вә садырәгъзамлыкка ул куелып, Мәхмүд Шәүкәт пашаның хәрбия назыйре, Хаккы пашаның хариҗия назыйре булачагы мәсьәләләре һәр көнне авыздан авызга сөйләнеп мөхакәмә ителде. Газеталарга да азрак язылып үтте. Ләкин гайре рәсми сурәттә тәкзиб ителә[6] торды.

Кичә генә Истанбулда хәзерге хөкүмәткә каршы бер җәмгыять кәшеф ителеп, шуның әгъзалары тәүкыйф ителә башлаганлыгы шаигъ булды. Нинди җәмгыять, нишләмәкче булганнар, бунларын хәзергә рәтләп белүче юк. Ләкин: хәзерге хөкүмәт ватанны харап итте, милләтне хәкарәткә төшерде, әгәр бунлар эш башында калсалар, Әрмәнстан да, Сүрия дә китәчәк, шул тарикъчә Төркия тиз заманда бүленеп бетәчәк. Бинаән галәйһи, мотлака бу хөкүмәтне үзгәртергә тиеш диюче бер фирка тәшәккел иткән имеш.

Балкан хөкүмәтләре вәкилләренең Әдернә илә Аталарны мотлак үзләренә алырга таләп итүләре вә бу хосуста 14 нче декабрьдә төрек вәкилләренең соң җавап бирүләрен тәклиф кылып ультиматум бирүләре хакындагы хәбәр монда кичә (22 декабрьдә, шимбә көн) таралып зур һәяҗанга сәбәп

[1] таратырга, урнаштырырга
[2] полиция
[3] һ.б.
[4] берәр нәрсәне башлап корып җибәрү өчен билгеләнгән акча, төп капитал
[5] таләп иткән
[6] кире кагыла

булды. Хәзер һәркемнең авызында шул гына. Күп кешеләр: яңадан сугыш башланачактыр, затән шулай булырга тиеш иде, юкса бу кадәр мөсәхарәле шартлар илә солых ясарга мөмкин соң? – диләр. Берничә көн әүвәлге хәбәрләргә күрә, Әдернә илә аталардан күбесенең Төркиягә калачагына монда һәркем ышанып тора, болгарларның алай югарыдан сөйләүләре бары куркытып күбрәк алыр өчен генә дип зан итеәлә иде.

Шуның өчен дә кичәге хәбәр монда зур тәэсир иҗраэ итте. Урта дәрәҗәдә улан гомуми халык яңадан сугыш башлану ихтималына шатланалар, инде гаскәремез төзелде, анларны туйдыру мәсьәләсе юлга куелды, Анатулыдан яңа вә таза гаскәр күп китерелде, насыйп булса, йөздә туксан муаффәкыять безнең тарафтадыр, диләр. Югарырак тәбәканың фикере башкачарактыр. Алар, әүвәлән, сугыш башлану ихтималыны ерак саныйлар. Төркия хөкүмәте тегеләрнең сораганнарын барын да бирергә халыктан, милләттән тартына. Тегеләр дә үзләренең сораганнарын алмый калырга үз халыкларының әфкяре гомумиясеннән куркалар, шулай итеп ике якта үзләрен нык торган күрсәтәләр вә бик яхшы беләләр ки, Яурупа хөкүмәтләре сугышны яңадан башлауга ике якка да мөсагадә итәчәк түгелләр, бәлки арага катнашып, килештерү чараларын табачаклардыр. Ул вакыт ике тараф та: ни хәл итик инде, Яурупа дәүләтләре мөдахәлә илә безне шуңа мәҗбүр иттеләр, юкса дошманымызның кирәген биргән булыр идек дия үз халыклары кашында үзләрен хаклы я мәҗбүр күрсәтә алачаклардыр, диләр.

Сугыш башлана калса билә[1], бу эшнең Иттифакы вә Иэтиляфе мөсәлләс дәүләтләре арасында кӧтелмәгән яңа вакыйгалар чыгу сәбәпле генә булырга мөмкинлеге, юкса хәзер яңадан сугышу ике як өчен дә бик уңайсыз, тәһликәле вә зарарлы булачагын сөйлиләр. Чөнки сугышны яңадан башлау илә, Төркиянең Яурупа кыйтгасында калган соң парчасы вә пайтәхет тә тәһликәгә төшкәнлеге шикелле, Азия Сахилләренә дә дошманның һөҗүм ихтималы тотыла. Анатулыда тәртипсезлекләр чыгуы, Русия илә ике арада недоразумение башлануы, французлар тарафыннан Сүриядә, инглизләр тарафыннан Багдад, Басра тарафларында яңа мәсьәләләр кузгалыту ихтималы да бик якындыр. Барсыннан да бигрәк сугышны дәвам иттерер өчен күп акчага ихтыяҗ барлыгы вә хәзерге көндә Төркия өчен аны табуның кыенлыгы мәгълүмдер.

Болгарларга килгәндә: аларның гаскәре дә гаять йончыган, арыган икәнлеге, Болгариянең дә кесәсе такыр булганлыгы шөбһәсездер. Шуның илә бәрабәр, сугыш башлана калса, кирәк матди, кирәк мәгънәви җәһәттән аңа читтән зур ярдәмнәр булачагы, аны ничек тә булса мәгълүб итеп калдырырга теләмәячәкләре дә яшерен түгелдер. Әмма Иттифакы мөсәлләс дәүләтләренең вә Румаиянең Төркиягә матди яки мәгънәви могавәнәт[2] булыначакарына ышанып эш кылырга галәмәт күрелми.

Менә шуңа күрә дә мондагы югарырак даир кешеләре сугышның яңадан башланмавын телиләр, башлана калса, нәтиҗәсе Төркия өчен дәхи дә зарарлырак булып чыгуын ихтимал тоталар.

Инде хөкүмәт даирәләренә килсәк: аларның ни фикер вә ни карарда булганлыкларын ачык белеп булмый. Мондый мөһим хәлләрне вакыты җиткәнче яшерен тотачаклар, ләкин һәр ихтималга каршы сәяси вә гаскәри хәзерлек күреп куйган булучылыклары шөбһәсездер. Шуның илә бәрабәр, халык арасында шаигъ булган хәбәрләргә бинаән, Камил паша үзе сугыш тарафында түгелдер. Ләкин министрлар арасына сугыш тарафдары берничә затлар бар, вә хәрбия назыйре Назыйм паша да шунлар җөмләсеннәндер. Хәтта Камил паша, сугышны яңадан башлау тарафында булган министрларны вә әркяне хәреб рәисләрен җыеп: әгәр теләсәңез, сугышны яңадан башлыйк, ләкин бөтен мәсьүлиятне өстеңезгә алыңыз һәм шул хосуста миңа рәсми бер тәгяһеднамә биреңез, дигән. Тегеләр, ярый, алай булса әхвәлгә төшенеп, исәпләшеп карыйк, дип, Камил пашадан ике көнлек мөһләт[3] сораганнар имеш.

Һәр ничек булса да, сугыш башлану ихтималы якынлашса, Камил паша кабинетының эш башында калмаячагы көтеләдер. Хәтта солых булса да, бу солых Төркия өчен бик зарарлы вә хәкарәтле булганлыктан, шуны кабул иткән хәзерге кабинетның халык кашында игътибар вә нөфүзе калмас, бинаән галәйһи, эш башына яңа кешеләр килер төсле күренә.

Хәзерге хөкүмәтнең мөррәвеҗе әфкяре[4] булган «Икъдам» газетасы билә Камил пашага үз ихтияры илә урынын ташларга, үзеннән соң киләчәк кеше илә сөйләшеп, аңлашып эшләрне аңа тапшырырга тиешлекне язды. Соңгы бер номерында исә: Камил паша кеби вакыты үткән сиксән яшьлек бер картның идарәсенә түзеп торуымыз чарасызлыктан, аптыраганлыктандыр, ди.

[1] хәтта
[2] ярдәм
[3] кичектерү
[4] пропагандасы

Бер яктан шулай. Әмма икенче яктан Камил паша урыныннан төшсә, яңадан партия низаглары башлануы, әҗнәбиләр мөдахәләсенә дәхи дә күбрәк юллар ачылып Төркиянең бик тиздән Иран хәленә төшүеннән куркыладыр. Чөнки ул төштейсә, һәр партия яки үзләренең мәнфәгате шәхсиябәре даирәсендә берләшкән гөрүһлар хөкүмәтне үз кулларына алырга тырышачаклардыр. Хәлбуки, хөкүмәтне үз кулына алып та, дәүләтнең нөфүзен сакларлык, сәясәтен йөретә алырлык хәзерге көндә һичбер партия юк. Иттихадчыларның халык кашындагы хөрмәт вә нөфүзләре кимегән. Иэтиляфчылар исә үз-үзеннән таралып беткәннәр. «Мөҗдәдин», «Әһле» фәлән кеби фиркаләр исә ялңыз коры исемнәрдән генә гыйбарәттер. Бунларның хәзерге әгъзалары да, нөфүзләре дә, бер нәрсәләре дә юктыр.

Шул сәбәпле Төркия халкының бер кыйсме назарында һәм Яурупа кашында азмы-күпме нөфүзе булган вә ничек тә булса хөкүмәтне үз кулында тотып оештырып торган Камил паша эш башыннан чигелсә, хәерле бер нәтиҗә хасил булуында бигрәк фәна хәлләр зоһуры[1] ихтимал тотыладыр. Ләкин шулай була торып та Камил паша кабинеты эш башында озак кала алмаячагына вә хәтта бу үзгәрешнең тиздән булачагына монда әминдерләр.

Кичә (22 сендә шимбә көн) Бабы Галидә министрлар мәҗлесе бар иде. Кичкә таба Кәмал пашаның ачуланып мәҗлесне ташлап чыгып киткәнлеге вә аның артыннан Назыйм паша да мәҗлесне ташлап чыгып хәрбия нәзарәтенә барганлыгы шаигъ булды. Мәҗлес бик тавышлы булган диләр. Мәсьәлә Лондондагы солых мөзакәрәсе вә мөттәфикъләрнең тәклифләре хакында булган. Буның үзәренә, Камил пашаның истигъфа бирер өчен тугры сарайга киттегене сөйләгәннәр иде, ләкин бүгенге (23 ндәге) газеталарда истигъфа-фәлән хәбәре юк, бәлки Камил пашаның исәнлеге җирендә булмаганлыктан, кичәге мәҗлестә вакытыннан иртәрәк ташлап чыгарга мәҗбүр булган, мәҗлестән чыккач, өенә кайткан. Докторлар берничә көн аңа өеннән чыкмаска кушканнар, шуның өчен дә министрларның киңәш мәҗлесе берничә көнгә кадәр Камил пашаның өендә булачактыр дип язалар. Кичәге көнне Австрия сәфиренең баш тәрҗеманы Бабы Галигә ике мәртәбә килеп Камил паша вә хариҗия назыйрләре илә күрешеп киткән. Башка дәүләтләрнең илчеханәләреннән дә Бабы Галигә килеп китүчеләр булган.

Йомышлы кешеләргә, идарәи гаскәриянең рөхсәте илә Хадим көенә вә Кәлибулыга[2] таба барырга мөмкин була башлаган иде. Өченче көн бу имкян ителде. Кичә тимер юл идарәсе Хадим көенә илтергә нәрсә дә кабул итми башлады. Авырулар вә мәҗрухлардан бушатыла башлаган мәктәпләрдә дә дәресләр башлатылмый тора. Яңадан кирәк булулары ихтимал тотыладыр.

Шуның кебек бер чук ихтималлар бар ки, хәзерге хәлнең яхшы ук һәяҗанлы булганлыгын вә теләр-теләмәс сугыш башлану ихтималы барлыгын күрсәтәдер. Ләкин әхвәлнең болый гайремогаен вә мөбһәм[3] барышы монда һәркемне бик туйдырды. Ни дә булса тизрәк бер нәтиҗә аңлашылсын иде, диләр. Бу хәл солых вәкилләрен дә, әлбәттә, туйдыргандыр. Чөнки мөзакәрәнең соңгы мәҗлесләрендә киткән саен гасабилек[4] әсәре арта бармактадыр.

*23 декабрь.*

**28**

*Солых мөзакәрәсе хакындагы фикерләр. Һава бозылу вә сугыш. Лотфи Фикри бәк янында. Мөселманнар һәр җирдә бер төсле. Сәясәт вә динне аеру мәсьәләсе.*

Сугыш яңадан башланырмы, юкмы? Менә бер атнадан бирле Истанбул халкының зиһеннәрен мәшгуль иткән нәрсә шулдыр. Халык газеталарны укып, анлардагы бер берсенә мохалиф әллә ничә төрле хәбәрләр вә ихтималларны күргәннән соң шашып кала, ни дияргә дә белми. Соңра бер-берсеннән сорашырга башлыйлар.

Ниһаять, Балкан хөкүмәтләренә вәкилләре ультиматум биреп, төрек вәкилләреннән дә катгый бер җавап сорагач, 25 нче декабрьдә ни дә булса ике якның берсе ачык аңлашыла инде дип торганнар иде. Ультиматум өчен тәгаен ителгән мөддәт үтте. Ләкин кинә эш өзелми калды. Затән әүвәлге мәктүпләремдә дә язган идем: халыкның аңлы вә югарырак кыйсме сугышның башлануына электән үк ихтимал бирмиләр, болый сатулашуны халык күзендә хөкүмәтнең хәйсиятен саклау өчен ясалган бер хәрәкәт дип кенә исәплиләр, сугыш башланса билә, Төркиянең

[1] килеп чыгуы
[2] Хадымкёй һәм Гелиболу
[3] билгесез
[4] тынычсызлык, болганчык

муаффәккыятен әмир итә алмыйлар, бәлки дәхи дә зуррак зыянга төшүен зан итәләр иде. Инде мондый тәрәддедләр артык озаеп киткәч, бунлар назарында сугыш ихтималы бөтенләй бетте. Хәтта сугышның булуын ихтимал тотучы вә аны теләүче түбән вә урта сыйныф халыкның да хәзер фикере үзгәрә башлады. Алар да инде сугыш булмас, халык болай суык карагач, сугышны яңадан башлаудан да бер файда киләчәген өмид итү читен шул, диләр.

Шуның илә бәрабәр, балканлыларның ультиматумнары үзәренә солых мөзакәрәсе рәсмән киселгәннән соң, төрек вәкилләренең Лондоннан кайтарылып сугыш башланмауга күп кешенең кәефе китте. Буны Төркия өчен тагын бер хәкарәт дип санадылар. Чөнки балканлылар мөзакәрәне бөйлә кичектерү илә идарәнең үзәге бөтен тәслим ителүен өмид итәләр. Төрекләр арасында: «Безнең хөкүмәт тә шуны белә торып мәсьәләне һәнүз озайтырга разый була, хәтта Әдернәне болгарларга бирер өчен хөкүмәт аның тәслим ителүенә юри форсат бирә, юкса бу көенчә бирергә әфкяре гомумиядән курка» дип әйтүчеләр дә бар.

Хөкүмәт тарафдары газеталар затән Яурупа мөдахаләсен бик еш зикер итеп идарәнең болгарларга бирелүенә яваш-яваш әфкяре гомумияне хәзерлиләр. Әмма «Иттихад вә тәрәккый» оеткысы белгәнрәк язучы «Тасвире әфкяр» вә «Тәрҗемане хакыйкать» газеталары: Әдернә китсә, Истанбул да китте димәктер, ул вакыт Истанбулның бездә калуы мөвәкъкать кына булачак, беренче форсатта безне аннан да чыгарачаклар; хәзер корал астында мөкәммәл ике йөз мең гаскәремез булганы хәлдә болгарларга каршы тора алмасак, моннан соң яңа гаскәр җыеп анларга каршы тора алуны өмид итәргә дә ярмый, диләр. Аталар мәсьәләсе бигрәк авыр тоела. Әгәр Төркиянең аталары һәммәсе дә юнаннарга китсә, ул вакыт Анатулыны да төрекләр кулыннан киттегә саналыр, ләкин әле хәзергә Гиридтән башка аталарның барсының да юнанга китүенә монда ышанмыйлар. Чанаккальга бугазына һәм Анатулы сахиленә якын булганнары мотлак Төрекиянең үзендә калачактыр, дип көтәләр.

Бүген генә танышларымнан бер төрек офицеры илә күрештем. Сугышның башланып-башланмавы хакында ни фикердә булганын сорадым. «Без солдат кеше, политиканы белмимез, ни вакыт кушсалар, шулвакыт сугышка башлымыйз. Әмма һаваның бу кадәр бозалуына бакылырса, сугышның яңадан башлануын ихтимал тотарга да ярый!» ди.

Вакыйган, өч-дүрт көннән бирле Истанбулда һавалар бозылды. Дүртенче көн инде бертуктаусыз сибәләп яңгыр ява, суык җил исә, кичә 26 сында беренче мәртәбә уларак кар күренде. Ләкин биш-ун минут яугач та эреп бетте. Элекке сугыш вакытында да шул яңгыр вә суык җилләр бичара төрекләрнед тәңкәләренә бик тигән, төрек гаскәренең кырылуына зур сәбәп булган икән. Кара диңгездә Мидия тарафларында, төрек флоты корыга гаскәр төшерергә өч көн маташкан, ләкин каты җил вә дулкын сәбәпле муафыйк була алмаган. Әллә никадәр нәрсәләре суга төшеп әрәм булган. Ни вакыт мөтарәкә булды, һавалар гаять төзәлде, җылы җәй көннәре кебек булды. Инде яңадан мөтарәкә өзелеп сугыш ихтималы сөйләнгән вакытларда янәдән һавалар бозылуы, гадәтән табигатьнең билә төрекләр зарарына йөрегәнлеге төсле күренә. Офицерның әйткәне дә шулдыр.

Һавалар бозылуның гаскәр әхвәленә зур тәэсире барлыгы шөбһәсездер. Чаталҗа вә Кәлибулы әтрафында ике йөз меңнән артык төрек гаскәре тора. Һәрникадәр чатырда-фәләндә булсалар да, өсттән яңгыр, асттан юешлек вә аяк асты пычрак булу бунларның хәлләрен мөшкилләштерәдер. Анларга азык йөртү мәсьәләсе дә читенләшә. Суыкның исәнлеккә күп тәэсире барлыгы шөбһәсездер, шул сәбәпле соң көннәрдә Истанбул хастахәнәләренә китерелә торган авыру гаскәрләр вә мөһаҗирләрнең саннары дәрхаль артып китте. Әле сугыш башланмаган тәкъдирдә шул төрле урыннардагы авыру мәҗрух солдатлар барсы да Истанбул хастаханәләренә җыелып беткәч, бунларның саны кырык меңләргә ирешер дип хисап итәләр вә шуңа күрә урыннар хәзерлиләр. Дарелфөнүн бинасында хәзерге хәлдә 500 дән артык мәҗрух вә авырулар ята. Һәрникадәр бунларны бушатып дарелфөнүн дәресләрен башларга карар биргән булсалар да, быелга буның булуы бик шөбһәледер. Хәтта әле дарелмөгаллимин вә игъдадиләрнең дә хасталардан бушатып дәресләрне башлый алмыйлар.

***

Кичә «Тәнзыймат» газетасының сахибе Лотфи Фикри бәк илә мосахәбәт иттек. Лотфи Фикри бәк беренче парламентта Дәрсемнән депутат иде. Үзе гали образованияле бер зат улып, Истанбулның мәгъруф адвокатларыннандыр. Бу зат «Иттихад вә тәрәккый» партиясенә гаять дошман улып, бөтен сыгы вә иҗтиһады анларга каршы хәрәкәт итүдән вә анларны җимерергә тырышудан гыйбарәт иде. Шуның өчен дә, ул полковник Садыйк бәк тарафыннан вакытыйлә «Иттихад вә тәрәккый»гә каршы ясалган вә әгъзалары рум, болгар, гарәп, арнавыд, курд кеби төрле милләтләрдән гыйбарәт булган «Хөррият вә иэтиляф» партиясенең иң эшлекле әгъзаларыннан берсе

булды вә үз мәсләкләрен тәрвиж[1] өчен берничә елдан бирле көндәлек кечкенә бер газета чыгарып килә. «Иттихад вә тәрәккый» хөкүмәте вакытында газетасы бик еш ябыла вә ябылган саен башка исемдә чыгара бара иде. Әле хәзер дә «Тәнзыймат» исемендә чыгара торган газетасын хөкүмәт яптырып үзеннән 50 лира штраф түләтте. Сәбәбе: гаскәр хәрәкәте хакында язылмаска тиешле бер нәрсәне язылуыдыр. Шул сәбәпле ул хәзер газетасын «Тазминат» исемендә чыгара башлады.

Лотфи Фирки бәк төрекләр арасында яхшы ук шаяне дикъкать бер сәймадыр. Аның үзенең ихласы бик шәп. Үзен бик Яурупача исәпләүчеләрдән саный, дини мәсьәләләрдә хөррият тарафдары. Төркиянең идарә вә сәясәт мәсьәләләрендә мотлак гадәме мәркәзият (вилаятьләргә киң хокук бирү) тарафдары. Хатыннарга хокук бирелү вә анларның хәзерге рәвештә качырылып могаттәл[2] тотылмаулары тарафдары. Төркиянең башка газеталары һәр көн саен баш мәкаләләрене Яурупа сәясәтенә, Пуанкаре нотыкына, Грей фикеренә, Брехтольд сүзләренә даир яздыклары хәлдә, Лотфи Фикри бәк үз газетасының баш мәкаләсенә үз фикрене, үз төшенчәләрене яза. Мисал: үзенең министр булырга теләп-теләмәвендә төрекләрнең үзләре арасындагы ихтилафлардан, Истанбулда хәят юклыктан вә саир шундый нәрсәләрдән бәхәс итә.

Элгәре «Иттихад вә тәрәккый»челәрнең башлыча өйләре Нур Госмания янындагы Шәриф әфәнде сокагында[3] улып 31 март вәыйгасы вакытында «Танин»нең погром ясалган матбагасы, идарәханәсе, «Иттихад вә тәрәккый» клубы булган бик зур вә матур гына бина да шунда икән. Вакытыйлә эчендә мәмләкәтләрнең иң матур, иң фәгъгаль бер кыйсме булган иттихад вә тәрәккыйчыларның гөж килеп тордыклары ватанның сәгадәт вә истикъбале өчен киң планнар кордыклары бу мөхтәшәм бинаның эчендә хәзер, авырып хәлдән тайган, йөзләрендә кан, бөтен чәһрәләре саргайган хасталар вә мәҗрухлар ыңгырашып яталар. Клубның әүвәлге хаким вә сахибәле булган Җаһид вә Җәвидләр Венада, Исмәгыйль идарәи горфия хәбесханәсендә яталар вә аларның фикер вә мәтлубләрен йөртүче Мәхмүд Шәүкәт пашаның хәзер исеме дә юк. Истанбулда булса да, аның кайда икәнен дә белмиләр. Дөньяның үзгәрешләре шулкадәр зур вә тиз була икән.

Иэтиляфлар элек Иттихад вә тәрәккыйчеләрне «Шәриф әфәнде сокагы кешеләре» дип кенә йөретәләр иде. Менә хәзер Лотфи Фикри бәкнең үз идарәханәсе дә шушы Шәриф әфәнде сокагында икән. Барып карточкамны биргәч тә, мине үз бүлмәсенә кабул итте. Мин аның белән моннан элек бер җирдә очрашып танышкан вә беркадәр сөйләшкән, ләкин тагын озаграк сөйләшергә булып аерылган идек.

Лотфи Фикри бәк 35 яшьләр чамасында гүзәл генә кыяфәтле бер адәмдер. Мин кергәндә янында ике кеше бар иде. Мине алар белән таныштырды. Икесе дә газета мөхәррирләреннән икән. Үтәдәнбиредән вә солых мөзакәрәсе мәсьәләсенә даир бераз сөйләшкәннән соң мин Лотфи Фикри бәктән Төркиянең моннан соңгы хәле хакында үзенең ни фикердә булынганлыгын вә мәмләкәтнең, кулда калган кыйсмен сәламәт бер юлга куяр өчен төрек зыялыларының вә сәясиләренең ниләр төшенгәнлекләрен сорадым.

– Әфәндем, бер кәрә күз салыңыз, дөньяның һәр тарафына кай гына җирдә мөселманнар бар исә, анлар голүм вә мәгарифтә, тиҗарәт вә сәнаигътә тәрәккыяте фикриядә үзләренең күршеләре булган башка милләт вә башка дин әһелләреннән артталар. Моны инкяр итәр урын юк. Анларның бу артталыкларына сәбәп итеп шимальдә яки җәнебтә булынуларын вә яхуд[4] Яурупада, Африкада, Азиядә яшәүләрен күрсәтергә мөмкин түгел. Чөнки барсы да бер төсле. Гүя бер калебтән чыккан төсле барысы да бер фикердәләр. Бу хәлдә бунлар арасында мөштәрике гомуми бер сәбәп эзләргә кирәк. Чөнки бу җәһәтләрдән бунлар арасында күп фиркаләр бар. Бунлар арасында гомуми мөштәрик булган нәрсә ялңыз дин генәдер. Ләкин ислам дине фи хәд затә[5] тәрәккый вә тәмәдденгә манигъ түгел, бәлки аны куәтләүче бер шәригатьтер. Бу хәлдә тәрәккыйгә манигъ булган нәрсә бу дингә соңыннан кушылган бер такым фикерләр вә хакимнәр вә төрле кешеләр тарафыннан ясалган тәфсирләр вә шәрехләр булып каладыр. Хәзерендә исә дин исламны тәмам тәмизләп иске сафлыгына кайтару илә уграшырга форсат мөсагыйд түгел, вакыт юк, күршеләремез безне таптап, өзеп китәләр. Бинаән галәйһи, безгә бик ашыгыч хәрәкәт итми ярамый. Буның өчен иң җиңел вә мөнасиб тарикъ сәясәт илә динне бер-берсеннән аермактыр. Галәме исламның хәзерге кадәр тәрәккый итә алмавының сәбәбе шул икесен бергә бутап катнаштырып йөртүләрендәдер. Әгәр сәясәт вә идарә эшләренә дин катнаштырылмадыйса, мөсемланнар дәрхаль тәрәккый вә тәмәдден юлына керәчәкләрдер, монда аслән шөбһә юктыр; насыл ки христианнарда, башка милләтләрдә

[1] тарату
[2] эшсез торучы
[3] урамында
[4] яисә
[5] шул ук кадәр

сәясәт үз юлы берлән, дин үз блы берлән бара, һәр икесе дә үзләренең игътибар вә нөфүзләрен югалтмыйлар вә бер-берсенә манигъ тә булмыйлар.

Лотфи фикри бәкнең бу сүзләренә каршы мин, христианлык ялңыз әхлакый бер дин улдыгы хәлдә, исламиятнең сәясәткә, тиҗарәткә, гаилә мәгыйшәтенә вә хәтта шәхесләрнең хосусый әхвәленә кадәр зур тәгаллекы булганлыгын, бинаән галәйһи, сәясәт вә идарә мәсьәләре илә дин исламны бер-берсеннән аеру читен булачагын вә аеруга караганда, аны тәмизләү вә ислах итү бәлки тизрәк мөмкин булачагын сөйләдем.

Лотфи фикри бәк кинә үз фикерендә сабит калып: «Иң ахырда булырга тиешле нәрсә кинә шул аерудыр. Аңа әллә нинди әйләнеч юллардан барып чыкканчы туп-тугры барырга вә һәр нәкадәр авыр булса да, тугры шул максатның үзенә хезмәт итәргә кирәк. Хәзер аз булса да ислам дөньясында уяну башланган, бу фикерне аңлаучылар вә аңлатучылар һәр тарафта табылыр, менә шул кешеләр армый-талмый хезмәт итсәләр, муаффәкыятять күреләчәгендә шөбһә юктыр», – ди. Һәм дә Лотфи Фикри бәкнең фикеренчә, бөтен милләтнең яртысы булган ислам хатыннары хокуксыз, хөрриятсез калдыкча, анлар дүрт стена арасына ябылып асралдыкча, ягъни гәүдәнең яртысы паралич булып тордыкча мөселманнарның тәрәккыйсе, мәгыйшәт вә хәят мәйданында Яурупалылар илә мокабәлә итә алулары һәм анлар арасында яши алулары мөмкин түгел, анлар тәдриҗан изеләчәкләр вә бетәчәкләрдер.

Лотфи Фикри бәк элек «Хөррият вә иэтиляф» партиясе тарафдарларыннан улып, аңа бик нык хезмәт иттеге хәлдә, күптән түгел ул партиядән чыгып, «Мөҗәддидин фиркасе» исемейлә үзе яңа бер фирка тәэсис итәргә[1] керешеп үзенең газетасында кичәнләрдә шуның програмын игълан иткән, вә програмының мөһим маддәләрендә берсе дә Төркиядә хөкүмәт җисмания илә хөкүмәт руханиянең[2] аерылуы мәсьәләсе иде. Ягъни Лотфи бәкнең фикеренә бинаән, Төркия солтаны сарыф дөньяви вә сәяси бер падишаһ улып, аның хәлифәлек сыйфаты хөкүмәт вә идарә мәсьәләләрендә һичбер роль уйнамаска вә хариҗдәге исламнарга да аның дини вә мәгънәви бер тәэсире булмаска тиештер. Әгәр шушы әсас кабул вә рәсмән игълан ителсә, үз кул астларында күп мөселман халкы булган Яурупа дәүләтләрендә дә панисламизм-фәлән шөбһәләре бөтен анларның Төркиягә яхшы күз берлән карауларын өмид итәргә мөмкин булачактыр.

Лотфи Фикри бәкнең бу фикере әсаслы бер мәсьәлә икәнлегендә шөбһә юк. Ләкин буның өчен дә күп вакыт кирәк. Япониядә, Болгариядә 20-30 сәнә эчендә эшләнгән эшләрнең Төркиядә алай тиз генә эшләнүе мөмкин түгеллеге мәйдандадыр. Лотфи бәкнең хатыннарга хокукы вә хөррият бирү фикере бик файдалы һәм практичный бер эш улып, Төркиядә шул фикергә хезмәт итүчеләр, никадәр күп булса, төрекләрнең сәгадәтенә шулкадәр зур ярдәм итәчәкләре шөбһәсезләр. Мисырлы мәрхүм Касыйм Әмин бәкнең хатыннарга хөррият бирү тиешлеге хакында язган әсәре вакытыйлә төрекчәгә тәрҗемә ителеп, Истанбулга кертелә башлагач, бертакым голәманың тавышы күтәрә башлауларына бинаән, «Иттихад вә тәрәккый» хөкүмәте аны манигъ иткән иде. Лотфи Фикри бәк хәзер шуны «Хөррияте нисван» гонваны илә үзенең «Тазминат» газетасында фельетон сурәтендә нәшер итә барадыр.

*27 декабрь.*

## 29

## Төрек уҗагында

Моннан бер ел ярым кадәр элек төрек яшьләре «Төрек уҗагы» исемендә рәсми бер җәмгыять ачканнар. Җәмгыятьнең максады: төрекләрнең милли тәрбияләренә вә анларның гыйльми, иҗтимагый, икътисади җәһәтләрдән тәрәккыйләренә, төрек җенесенең вә төрек теленең тәкаммәленә тырышмактан гыйбарәттер. Бу максадына ирешер өчен, җәмгыять «Төрек уҗагы» атлы клублар ачып, дәресләр, конферанслар бирәчәк, әдәбият мәҗлесләре тәртип итәчәк, китап вә рисаләләр нәшер итәчәк вә мәктәпләр ачачактыр, җәмгыятьнең тәгъкыйб иттеге максадларыннан бере дә: төрекләрне баетырга тырышу улып, буның өчен дә җәмгыятьнең идарәсе һәртөрле һөнәр вә сәнәгать ияләре берлән күрешеп танышачак, сәүдәгәрлек вә игенчелек җәһәтләренчә тәшвикъ вә тәргыйбләрдә булыначак, бу хосусларда матди вә мәгънәви ярдәм итәргә тырышачак, төрекләр арасында яңа ширкәтләр ясалуга, яңы тиҗарәтханәләр ачылуга иҗтиһад итәчәк.

---

[1] оештырырга

[2] дөньяви хөкүмәт белән дини хөкүмәтнең

«Төрек уҗагы» халис[1] милли вә иҗтимагый бер җәмгыять улып, сәясәт эшләренә һичвакыт катнашмаячак вә сәяси фиркаләргә хезмәт итмәячәктер.

Низамнамәсенә бинаән, җәмгыять әгъзалары ялңыз төрекләрдән гыйбарәт булырга тиеш. Һәр айда ике горыш (16 тиен) түләп торучылар хакыйкый әгъза булалар. Төреклеккә вә төрек уҗагына зур хезмәтләре тигән кешеләрнең фәхри әгъза сайланулары мөмкиндер. Низамнамәнең башка маддәләре гали әл-гомум җәмгыятьләрдә булган кягыдлар вә тәртипләрдән гыйбарәттер.

Төреклек файдасына тырышу касыдыйлә ачылган бу җәмгыятькә төрек яшьләреннән вә зыялыларыннан бер кыйсем халык бик яхшы караганнар. Бер ел эчендә җиде йөз кадәр кеше әгъза булып язылганнар. Әгъзалыкка язылучылар арасында доктор, адвокат, мөхәррир, әдип кеби төрле сыйныф вә мәсләккә мәнсүб адәмнәр дә күп булган. Җәмгыять үзенең максадына хезмәт итү юлына да яхшы гына керешкән икән. Ләкин Төркиянең һәммә эшләрен туктаткан Траблус вә Балкан сугышлары бу җәмгыятькә дә тәэсир итеп, байтак мөддәттән бирле «Төрек уҗагы» үзенең хезмәтләрен әда итә алмый торган.

Инде Йәмән, Арнавыд ихтиляльләре вә Траблус, Балкан сугышларының нәтиҗәсендә төрек гонсуры җаһил вә фәкыйрь булуның зарарлары бигрәк ачык күрелгәч «Төрек уҗагы» үзенең максадына тизрәк вә ныграк хезмәт итүне тиеш табып яңадан эшкә керешкән, гыйльми вә әдәби җыелышлар ясап конферанслар бирергә башлаган.

Менә шушы «Төрек уҗагы» Һиляле Әхмәр хезмәтендә булыну яки аңа ярдәм итү өчен килеп тә муаффәкатән Истанбулда булынган, һәм монда сәүдә итеп торучы мөселманнар шәрәфенә кичәге көн бер чәй зыяфәте ясады. Зыяфәткә Кырым мөселманнары тарафыннан Һиляле Әхмәргә иганә китерүче Әмир Хәсән ага Бәкеров, Рөстәм әфәнде Парпатов, монда Һиляле Әхмәр хезмәтендә булынучы Кәбир Бәкер, Шәриф Әхмәдҗанов, Фатих Рәхими әфәнделәр, шималь төрекләре могтәбәраныннан улып, монда торучы Габдеррәшид әфәнде, Әхмәд бәк Агаев вә Гали бәк Хөсәензадә, Әхмәд Саиб бәк һәм дә хаҗи Исмәгыйль әфәнде Абдушев вә хаҗи Әмир Хәсән әфәнде Бәкеров шикелле берничә могтәбәр сәүдәгәрләр дәгъвәтле улдыгы кеби, татар газеталарының мөхбирләре сыйфатыйлә Галиәсгар әфәнде Камал илә мин дә чакырулы идек.

Төрекләрнең яшь вә фикерле бер кыйсме тарафыннан, бөек бер милли максад илә ачылган бу җәмгыятьнең әгъзалары илә күрешү, Төркиянең бу кеби авыр бер хәлләр кичергән вакытында анларның ни фикердә булынганлыклары хакында аз булса да бер фикер хасил итү өчен, бу дәгъватне мәгалмәмнүният кабул иттек. Без барганда мәҗлестә егерме-утыз кадәр кеше бар вә «Уҗак»ның рәисе («Ифһам» газетасының мөдире) Фәрид бәк вә анын могавине Йосыф Акчура бәкләр дә шунда иде. Безне шундагы төрекләр илә таныштырдылар. Бунлар арасында дарелфөнүн мөдире Сами бәк, доктор Гакыл Мохтар бәк, тәрбияи бәдәния мәктәбе мөгаллиме Сәлим Сари бәк, «Төрек юрду» мәҗмугасы мөхәррирләреннән Казыйм Нами бәк вә башкалар бар иде.

«Төрек уҗагы»ның бинасы диван юлында өч катлы гүзәл бер өйдәдер. Шунда җәмгыятьнең китапханә вә кыйраәтханәсе, конферанс залы, мәҗлес бүлмәләре бар.

Чәй зыяфәте башлангач, җәмгыять намыннан рәис могавине Йосыф бәк кыска бер нотык сөйләп кунакларга «Хуш килдеңез!» диде. Төрек мәҗрухларын карау вә анларга иганәт итү өчен озак җирләрдән килгән төрек кардәшләргә тәшәккер бәян итте вә бихосус төрек кардәшләренең канлы яраларын сармак илә мәшгуль булган, ләкин мәхз гадәт икътизасы сәбәпле, хәзерге мәҗлестә арамызда булына алмаган Рокыя, Мәрьям вә Гөлсем ханымнарга җәмгыять исеменнән рәхмәт әйтте. Җәмгыять әгъзалары бераздан анын фикерен тәэйид иттеләр[2] вә мәзкүр ханымнарга җәмгыятьнең тәшәккерене язып җибәрергә үтенделәр.

Буңа каршы мин берничә сүз илә, без мөсафирләргә булган илтифаты өчен «Уҗаг»ка тәшәккер бәян иттем. «Төрек юрду», «Төрек уҗагы» кеби милли вә гали максадларга хезмәт итүче мөәссәсәләрдән төрекләрнең истикъбале өчен күп файдалар мәэмүл булдыгыны, хәзерендә Төркия сәясәтән мәгълүб булса да, аңа карап хәмиятле яшьләрнең мәэюс булулары җаиз булмадыгыны, каза вә фәлакәтләрнең бер милләт башында даимән калмаячагыны, әгәр учакчылар вә юрдчылар үз мәсләкләрендә нык гайрәт итсәләр, сәмәрәләре тиз күрелә башлаячагыны, Русия мөселманнары арасында тиҗарәт, сәнәгый, зирагать хосусларында байтак тәрәккый күрелә башлавы төрек кавемнәрендә истигъдад барлыгына дәлил улдыгыны гарыз иттем.

Сәлим Сәри бәк «Төрек уҗагы»ның иң мөһим вазифаларыннан берсе балаларга тәрбияи бәдәния бирү, иң элек милләтнең бәдәнен сәламәтләндерү, соңра сәламәт гакылны сәламәт

[1] фәкать
[2] раслап куйдылар



*Рәс. 24. Әхмәд Мидхәд әфәнде*



*Рәс. 25. Әхмәд Мидхәт әфәнде (иң соңгы  рәсеме)*



*Рәс. 23. Акчура углы Йосыф бәк.*



دنیایه کلدیکجه آرتق بوسبوتونه پشیمانه ایتدکم :
توروک-تاتارلر آراسنده ملیت و تجدد دینه فکرلری
[illegible] حقیقتکه باشلاو وقتنی کوره بیلدم .

استانبول ۶ مارت ۱۳۲۸

[illegible]

یوسف افندی آقچورینناڭ قول یازووی.

*Рәс. 22. Йосыф әфәнде Акчуринның кул язулары.*

бәдәндә эзләү тиеш икәнлекне вә бундый җәмгыятьләрнең Яурупада вә билхосус Әнгелтерәдә бик күп файдалары күрелгәнлекне бәян итте.

Соңра Габдеррәшид әфәнде бер нотык ирадә итеп, балалар өчен тәрбияи бәдәния лязем исә дә, бундый җәмгыятьләр вә мөәссәсәләрнең Яурупага вә Әнгелтерәгә тәкълид өчен генә ясалмавы, бәлки төрекләрнең үз әхвәле миллия вә ысулы мәгыйшәтләренә муафыйк рәвештә тәртип ителүләре вә бундый кирәкле нәрсәләр төрек мөтәфәккириненең үз башларында чыгуы тиешлегене, хәзергә кадәр дә төрекләрдә һәрнәрсә Яурупага тәкълид йөзеннән генә ясалу сәбәпле, һичбер хәерле нәтиҗә бирмәдегене, японнар үзләре исәпләп, үзләре төшенеп ясау сәбәпле, үз хәлләрен төзәтү юлында бик күп тәрәккый иттекләрене сөйләде.

Дарелфөнүн мөдире Сами бәк: хәзерге мәгълүбиять сәбәпле төрек яшьләренең мәэюсияткә төшмәүләре, бәлки сыгы вә гайрәтләрен дәхи дә арттырып, милләтне тергезергә тырышулары лязем булганлыкны сөйләде вә әхвәле сәясиячә төрекләрнең хәзерге хәлләреннән дә артыграк уңайсызлыкка төшкән, ләкин сыгы вә гайрәт сәясәендә кинә үзләрен коткарган милләтләр булганлыкка тарихтан берничә мисаллар китерде.

Соңра Әхмәд бәк Агаев озын вә мөһим бер нотык сөйләп хәзерге хәлләргә мөтәгалликъ күп нәрсәләрне изах итте.

Шуны да әйтеп үтим ки: элек рус дарелфөнүнендә икмаль иткән, соңра ун ел кадәр Парижда тәхсиле голүм иткән Әхмәд бәк Агаев үзенең куәте каләмиясе, вә сәгыйте фикриясе җәһәтеннән бик мөмтаз вә надир бер заттыр. Русча да никадәр гүзәл язганлыгын вә аның язулары никадәр сөйләп укылганлыгын әйтеп торырга хаҗәт юк. Аны Русия мөселманнары үзләре беләләр. Инде монда килеп аның фрацузча язганнарын укый башлагач вә укый торган кешеләр илә сөйләшкәч, аның бу телдә дә шулай ук, бәлки русчасыннан дәхи артык маһир[1] икәнлегенә миндә канәгать хасил булды. Төрекчә язуда да бик тәрәккый иткән. «Тәрҗемане хакыйкать» газетасында һәр көн язган баш мәкаләсе һәркем тарафыннан бик сөелеп укыла. Затән «Тәрҗеман хакыйкать»нең яшәвенә зур тәэсир итүче нәрсә дә шул Агаев мәкаләләредер.

Агаев тарафыннан мәҗлестә сөйләнгән нотыкның хөласасе бундан гыйбарәттер:

– Хәзерге яшь төрекләрнең иткән бөтен хезмәтләре камилләр, мидхәтләр, габделхак хәмидләр тарафыннан тәгъкыйб ителгән идеалны фәгалияткә чыгарудан гыйбарәт булды. Анларның тәгъкыйб иткән идеаллары да тәхриб, ягъни истибдадны җимерү вә солтан Хәмид идарәсеннән котылудан гыйбарәт иде. Аннан соңгысы бушлык, караңгылык иде. Чөнки истибдадны җимергәннән соң нишләү хакында мәгълүм вә мөгайин бер план корылмаган, бөтен куәт вә гайрәтләр шул истибдадны җимерү максадына гына хәсәр ителгән иде. Истибдад җимерелде. Солтан Хәмид идарәсе бетерлде. Ләкин шуның соңында ук яшь яшь төрекләр бушлыкка, караңгылыкка килеп чыктылар. Кайсы якка барырга тиешлегене күрсәтүче якты бер фонарь (милли бер гайә) мәүҗуд улмадыгыннан яшь төрекләрнең төрлесе төрле якка китеп адаштылар. Арага низаг вә ихтилафлар төште. Төркиянең зәгыйфьләнүен вә бетерелүен көтеп торган бәдхаһлар[2] бу форсаттан истифадә итеп бөтен куәтләре илә аның зарарына тырыштылар. Ниһаять, аның башына шушы кадәр фәлакәтләр килде. Ләкин бу сугышларда җиңелгән нәрсә төреклек түгел, госманлылыктыр. Хәзергә кадәр дәүләте госмания вә милләте госмания дип йөретелгән нәрсәләр төрек, гарәп, әрмәни, арнавыд, курд, рум, лаз, мөселман, христиан, мәҗүси кеби төрле милләтләр вә төрле диннәргә мәнсүб халыкларның, яки атасы арнавыд, анасы чәркәс, яхуд атасы инглиз, анасы гарәп булган кушымта вә җыентыкларның һәйәте мәҗмугасыннан гыйбарәт иде. Мәмләкәтне идарә итә белмәүчеләр, ватан башына бәла китерүчеләр, бу сугышларда җиңелүчеләр – менә шулардан гыйбарәт булган хөкүмәте госманиядәр. Төрек хөкүмәте түгелдер. Төрекләр сау бер халыктыр. Алар черемәгән. Хөкүмәтне алар үзләре мөстәкыйль идарә иткән булсалар, әлбәттә, дәүләт башына бу бәлаләр килмәгән булыр иде. Нитәкем, сугышның ахырына таба Анатулыдан халис төрек гаскәре килеп җиңә башлагач та, Чаталҗада болгарларга каршы нинди мозаффариятле муаффәкыятьләр күрсәтелде. Төрекләрнең барлык хатасы бер-берсен яратмаган, бер-берсен аңламаган вә аңлашырга теләмгән шулкадәр күп халыкларның һәйәте мәҗмугасына бер дәүләт вә бер милләт исеме биреп йөрүдә вә шунларга ышанып сугыш башлау да булды. Ләкин тәҗрибә күрсәтте ки, Төркия мәнфәгатен төрекләр генә сөяргә мөмкиндер. Бу хәлдә камилләр, мидхәтләр тарафыннан тәгъкыйб ителгән идеалның соңгы ягындагы бушлыкны тутырыр өчен, анда бер нәрсә куярга, аны яктыртыр өчен бер фонарь яндырырга кирәк. Анда куелачак нәрсә вә анда яныдырылачак фонарь исә төрекләргә хезмәт, төреклек файдасына тырышудан гыйбарәт булырга гына мөмкиндер. Менә шушы хезмәтләрне әда итәргә дә «Төрек юрду», «Төрек уҗагы» керешкәннәр. Бинаән галәйһи,

[1] оста
[2] дошманнар

бунларның төреклек истикъбале өчен зур хезмәтләр ифа итәргә[1] муафыйк булачакларында аслән шик вә шөбһә юктыр. Төрекләрнең хәяткә никадәр истигъдадлары барлыгы шималь төрекләренең тиҗарәт вә мәгариф юлларындагы тәрәккыйләре илә мәгълүмдер. Ихтимал ки, хәзерге әхвәл нәтиҗәсендә Төркиянең сәяси хәятенә күп ноксаннар[2] килер. Ләкин буңа карап төреклеккә зарар килмәс, билгаксе, ачы тәҗрибәләрдән гыйбарәт улып уяну, һич шөбһәсез, әүвәлгедән зиядә хакыйкый хәят юлына керер. Шуның өчен дә төрекләр мәэюс булырга түгел, бәлки әүвәлгедән зиядә гайрәт илә эшкә керешергә тиештер.

Әхмәд бәк Агаев мәсьәләне бик ачык тәхлил итеп вә мисаллар китереп сөйләдегеннән, мәҗлескә бик гүзәл тәэсир итеп рух бирде. Соңра доктор Гакыл Мохтар вә Казыйм Намы бәкләр кинә төрекләрдә милли мәхәббәт вә төреклек рухы булынуның тиешлеге вә хәзергә кадәр анларда шуның булынмавыннан күп фәлакәтләр килүе хакында бәянәттә булындылар.

Вакыйган, хәзергә кадәр Төркиянең идарәсе хосусында исламият, госманлылык, төреклек әсасларыннан һәрберсе төрле вакытларда төрлечә тәҗрибә ителеп каралмыш, ләкин берсе үзәрендә генә тәкаррер итә[3] алмаенча берсеннән-берсенә кичелеп йөрелткәннән барсы да зәгыйфь калмыш вә барсы да дәүләт идарәсенә әсас булырлык рәвештә тамыр җәя алмамыштыр. Йосыф бәк Акчура җәнабләренең «Өч тарзы сәясәт» нам рисаләсе бу хосусларны гаять әсаслы сурәттә изах итмәктә улдыгыннан, вакыйф булырга теләгән кешеләр шуны укырга тиештерләр.

*24 декабрь.*

## 30

*Авырулар. Мәсҗедләр. Мөһаҗирләр. Һиндстан, Америкадан вә Мисырдан иганәләр. Рум илендә золымнар. Курдлар. Русиягә якынлашу фикере. Вәкыф эшләре. Мәрхүм Әхмәд Мидхәт хакында.*

Истанбулда ваба азайды. Һәр көнлек авыручыларның саны 8-10 га, үлүчеләрнең саны 2-3 кә төште. Зур җәмигъләрдә авыру гаскәриләрне аннан чыгарып кайсын кая урынлаштырып бетерделәр. Күбесе терелеп мәмләкәтләренә җибәрелде. Бәгъзеләре дә яңадан гаскәр сафына күндерелмештер[4]. Ләкин бунлар урынына җәмигъләренең күбесенә дошманнар кулына кичкән җирләрдәге мөселман мөһаҗирләр урынлаштырылды. Хатын-кыз, бала-чагалар барсы да мәсҗедләрнең эчендә, ирләре ишек алдында торалар.

«Айя-Суфия» җәмигы шәрифендәге авыру гаскәриләр аннан алынган. Мөһаҗирләр кертелмәгән. Ләкин әле эчендә намаз кылынмый, кереп йөрергә мөмкин түгел. Эчен тазарталар, дезинфекция ясыйлар, намазлыкларын җәяләр. Ишек алларын тәмизлиләр. Капкалары ачыктыр. Солтан Әхмәд җәмигында да намаз кылынмый. Эчендә мөһаҗирләр бар. Идәнендәге намазлыклары алынып куелган. Бичара мөһаҗирләрнең хатын-кыз вә бала-чагалары таш идән өстенә юка гына бер чаршау җәеп бөрешеп утырганнар. Җәмигънең гүзәл мәрмәр баганалары арасына баулар тагып балаларның бишекләрен асканнар. Шуларны тирбәтеп утыралар. Сәргердан[5] булып йөриләр. Өчәр-дүртәр яшьлек сабыйлар яланаяк вә күбесенчә ыштансыз-нисез салкын таш өстендә боегып утыралар.

Хәзер генә шул җәмигътән кайттым. Мөһаҗирләрнең бер-икесеннән ашарыңызга, эчәреңезгә бармы? бирәләрме? дип сорадым.

– Аллаһ дәүләтә, милләтә зәвал[6] вәрмәсен, бирәләр, зурларымызга һәр көн 3 кадак, балаларга кадак ярым икмәк бирәләр, чок шөкер, әлхәмдүлилләһ, – ди.

– Шурпа, балаларыңызга сөт кебек нәрсәләр бирелмиме соң, алар ничек яшиләр? – дидем.

– И кардәш, андый нәрсәләрне төштә күрергә дә юк инде, әгәр шул икмәк тукталмаса, бик разыймыз, – ди.

Шунда йөрүче бер төрек мәэмүрләреннән боларның монда нишләп тотылдыкларын, кайда вә кайчан җибәреләчәкләрен сорадым.

– Солых булгач, боларны кире үз мәмләкәтләренә кайтарып җибәрәчәкмез, шуңа кадәр монда торалар инде, – ди.

– Һич булмаса, шул сабыйларга җылы шурпа, сөт, чәй кебек нәрсәләр бирү мөмкин түгелме? Һиляле Әхмәрдә акча күп диләр бит, – дидем.

[1] тормышка ашырырга
[2] югалтулар
[3] урнаша
[4] җибәрелгән
[5] төшенке күңелле
[6] һәлакәт, үлем

– Акчадан эш калмый, акча бар, ләкин боларны туйдыруны ягъни җылы аш бирүне рәткә салып булмый; чөнки бунлар үзләре бик күп, үзләре тарау, соңра мөселман хатын-кызлары ирләр берлән катнашырга мөмкин түгел, ашны төрле җирләрдә пешереп ашатырга зур бер организация кирәк, бер җирдә генә пешереп таратырга төрлесе төрле җирдә тора, үзләренә акча бирсәң, алар мондый мәсҗед эчләрендә әллә ничә йөзәр гаилә ничек итеп аш пешерә алсыннар, менә шуларны башкарып булмаганга күрә, болар шулай тора бирәләр.

Акча була торып та шуны тотарга булдыра алмау сәбәпле шулкадәр күп бичараларның шул хәлдә тотылулары никадәр шаяне тәәссефтер.

Мәҗрухлар карарга Һиндстан мөселманнары тарафыннан 25 кешелек икенче һәйәт килде. Әгъзалары барсы да зыялы вә бай мөселманнар, күбесе Яурупа дарелфөнүннәрендә укучы һиндлы студентлардан. Бунларны хәзергә «Кадырга»дагы Һиляле Әхмәр хастаханәсенә җирләштерделәр. Һиляле Әхмәргә иганә җитеп үзләре илә 57 мең рупия акча китергәннәр. Бөтен әсбабы җиту вә һәр нәрсәсе гаять мөкәммәлдер. Сугыш башландыйса, бу һәйәт чатырлар алып Чаталҗага сугыш мәйданына китәргә карар биреп куйган.

Шык киенгән, тирә-яклары алтын вә асылташлардан гыйбарәт булган зыялы вә бай бу һиндлыларның хастаханәдә биш вакыт намазны калдырмаулары, базарга чыкканда һичбер нәрсәне христиан кибетеннән алмаенча мөселман вә төрек кибетләреннән генә алулары төрекләрнең тәгъҗибләрен муҗиб буладыр[1].

Америкадагы Канада мөселманнары да төрек мәҗрухлары өчен үзара 14 мең сум кадәр иганә җыеп җибәргәннәр. Мисыр мөселманнары вә Мисыр Һиляле Әхмәр һәйәтләре мөһаҗирләрне бик карыйлар. Истанбул тышында ятучыларына бараклар ясатып бирәләр. Арбалары өстенә корырга брезентлар тараталар. Авыруларны хастаханәләргә җыеп алалар. Бу көннәрдә генә мәхз авыру мөһаҗирләр өчен биш йөз караватлык хастаханә ачтылар.

Истанбул газеталарында хәзер гаилә игъланнары күп басыла. Дошман һөҗүм вакытында бөтен гаиләләр пыран-заран килеп таралганнар. Берсен-берсе таба алмыйлар. Кайсының баласы югалган, кайсының ата-аналары кайда икәнлеге беленми, хәтта ирләре хатыннарыннан, хатыннары ирләреннән аерылышып югалганнар. Хәзер газеталар аркылы игълан итешеп бер-берләрен эзләшәләр. Сугышның дәһшәтле сафхәләреннән[2] берсе дә ошбудыр.

Әҗнәби сәфирләре яхуд зәүҗәләре бәгъзән җәмигъләргә яки Истанбул тышындагы баракларга йөреп, мөселман мөһаҗирләргә сәдакалар, һәдияләр өләшәләр. Безнең Русия сәфиренең зәүҗәсе мадам Гирс җәнапләре дә бу көннәрдә Шаһзадә җәмигына барып, бәгъзе һәдияләр вә ашау-эчү нәрсәләре өләшкән.

Ялтадан Һиляле Әхмәргә вә мөһаҗирләргә иганәт китергән Әмир Хәсән ага Бәкеров илә Рөстәм әфәнде Парпатов та мадам илә берлектә мөһаҗирләр янына йөреп, кием-салым вә ятак нәрсәләре өләштеләр. Китергән акчаларының 4 мең сумын мөһаҗирләр файдасына, 4 мең сумын мәҗрухлар файдасына улмак үзәрә Һиляле Әхмәргә тапшырдылар. Калганын үзләре өләштеләр һәм бер микъдарын өләшер өчен мадам Гирс җәнапләренә тапшырып китәчәкләрдер.

Һиндстанның Бомбей шәһәрендә сугышта мәҗрух вә шаһид булган ислам гаскәринең гаиләсен карар өчен иганә җыярга бер һәйәт тәшәккел иткән икән. Әш-шәех Касыйм әфәнде идарәсендәге бу җәмгыятьнең хәзергә кадәр 225 мең рупия иганә җыйганлык хәбәре алынмыштыр.

Рум иле кыйтгасында Балкан хөкүмәтләре тарафыннан ишгаль ителгән җирләрдә мөселманнарга фәүкылгадә сурәттә җәбер вә золым ителгәнлеге һәр көн газеталар тулысы вә хосусый хәбәрләрдән аңлашылып торадыр. Мөселманнарның мал вә милекләрен талау өстенә үзләрен кател гам[3] итәләр, хатын-кызларның намусларына тияләр икән. Төркия бу хосуста Яурупа дәүләтләренә мөрәҗәгать илә анларның назар-дикъкатьләрен җәлеп итмештер. Төркиянең мәҗлесе әгъян әгъзаларыннан берничә бөек адәмнәр имза итеп кинә бу хосуста Яурупа хөкемдарларыннан бәгъзеләренә мөрәҗәгать иттеләр. Ителгән золымнар вә хәбәрләрне фактлар илә күрсәтеп яза барыр өчен Истанбулда зыялылардан гыйбарәт бер «бюро» ясалды. Монда христианнар тарафыннан мөселманнарга ителгән золымнар вә җәберләрне җыеп, рисалә шәклендә язачаклар. Соңра буны инглизчә, французча, немецчага тәрҗемә илә Яурупага таратачаклар. Бюро әгъзалары һәр көн җыелып эшлиләр.

Курдлар «Тәшрик мөсагый» исемендә бер җәмгыять ясарга теләп, рәсми мөсагадә алыр өчен хөкүмәткә әйттеләр. Бөйлә бер җәмгыять ясау фикере анларга Әрмәнстан мәсьәләсе кузгалганнан соң килгән булса кирәк. Бәгъзе бер төрек газеталары тагын ук шуларны тәкъвия итеп «Курд

[1] гаҗәпләндерә
[2] сәхифәләреннән
[3] барысын да үтерү

милләте нәҗибәсе» дип яза башладылар. Доктор Габдуллаһ Җәүдәт әфәнде курдлардан никадәр ханнар, падишаһлар вә солтаннар килгәнлегене күрсәтеп, әрмәни газеталары илә бәхәскә кереште. «Курд милләте нәҗибәсе» дә «Арнавыд милләте нәҗибәсе»нә охшамаса ярар иде!

Арнавыдларның Төркия химаясендә калырга вә аңа тәгаллекъләнергә теләмәүләре һәм дә үзләренә рәисе хокүмәт итеп мөселман түгел, бәлки әҗнәби бер христиан принц тәгаен итәргә теләүләре монда начар тәэсир итте. Төрекләр арнавыдлар илә мөнәсәбәтне өзмәү вә анларга кадер-әл-хәл хәерхаһлык күрсәтү тарафында иделәр. «Гыйлемдар» газетасы Төркиянең Русия илә яклашуын бик муафыйк күреп мәкаләләр яза. «Безнең өчен чын дуст булырга ярый торган хөкүмәт ялңыз Русия генә бар, немецларга һич ышанырга ярамый, аларның мөттәфәкъләре булган итальяннар безне нишләттеләр, шундый авыр вакытларымызда Германия илә Австриядән ни файда күрдек, сәяси шәһир[1] Морад бәк әйткәнчә, безнең өчен иң муафыйкы Русиядер, аның белән дустлансак, Әнгелтерә белән дә араны төзәтеп булыр», – ди.

Мәгариф нәзарәте бу көннәрдә гомуми бер циркуляр таратты. Ләкин мәгънәсе бик аз, булган кадәресе дә әллә кайчаннан бирле мәгълүм нәрсәләр иде. Мәсәлән: «Мөрәбби[2] булган кешеләр тәрбияи диния вә әхлакыя хосусында һәркемгә нәмунәи фазыйләт вә мәктәпләремез берәр нәмунәи тәрбия булырга тиештер», – ди. Әллә ничә җирдә кайтарып тәрбияи диния вә әхлакыяне зикер итә. Әлбәттә, бунлар бик мөһим вә кирәкле шәйләрдер. Ләкин циркуляр берлән генә эшләп булмый торган, бәлки яхшы мәктәпләрдән яхшы мөрәббиләр вә мөгаллимнәр җитештерү сәясендә генә була торган нәрсәләрдер.

Иттихад вә тәрәккый хөкүмәте вакытында әүкаф идарәсе бик яхшы хәрәкәткә килгән, әүкаф назыйре Хәйри бәк булган вакытта вакыф суммасыннан Истанбулда әллә ничә меңәр лира доход китерә торган биналар, отельләр, мөсафирханәләр салдырылган, мәсҗедләр, мәдрәсәләр тәгъмир ителә[3] башлаган икән. Ләкин хөкүмәт үзгәргәч, бу эш тә йөз түбән калган. Җәмигъләрдән күбесенең тәрәзәләре ватык, арага күгәрченнәр оялаган, мәсҗедләрнең тышкы буяулары беткән, вак мәсҗедләрдән байтагының манаралары җимерелеп төшкән. Барсы да шул көенчә хәрабә хәлендә торалар. Киченләрдә бер вакыф көтебханәдән өч мең лиралык (25 мең сумлык) бер келәмне угырлап чыкканнар.

Хәзер инде әүкаф өчен махсус бер музейханә ачып, кирәк Истанбулда, вә кирәк вилаятьләрдә булган әсәре гатика вә нәфисәне[4] шунда җыймакчы булалар. Махсус бер комиссия тарафыннан музейның уставы тәртип улынып тәсдыйкъ өчен министрлар мәҗлесенә тәкъдим улынмыштыр.

Истанбул шәһәренең ысулы идарәсен үзгәртер өчен яңа бәләдия тәшкиләте ясалыр. Элек шәһәр налогының йөздә сиксәне[5] генә бәләдия мәэмүрләренең жалованиеләренә, бары йөздә егермесе[6] генә шәһәр ихтыяҗына китә, ягъни егерме тиенлек эш эшләр өчен 80 т лек кеше тотыла икән. Хәзер шуны үзгәртеп, мәэмүрләрне киметергә вә шәһәр файдасына тотылачак акчаны күбрәк калдырырга телиләр. Ләкин урынсыз калачак мәэмүрләр буңа разый булмыйлар, ихтилаф вә низаг чыгарырга телиләр; бинаән гайләһи, хөкүмәт буны эшләсә, элек бу мәэмүрләргә урын табарга вә мәгашьләрен тәэмин итәргә мәҗбүр булыр төсле күренә.

Әбүззыя Тәүкыйф бәк үзенең «Тасвире әфкяр» газетасында Рум илендәге христианнарның мөселманнарга золым итүләрен язганнан соң, салибне золманият[7] вә шәйтаниятькә нисбәт биреп һиляльне рәхмани вә нурани[8] бер галәмәт санаган вә «бер вакыт килер, әлбәттә, бу соңгысы әүвәлгесен җиңәр» дип язган иде. Салибне тәхкыйр итте дия шул мәкаләсе өчен Истанбулдагы грек патрикханәсе Әбүззыя Тәүфыйк бәк өстеннән судка биргән. Әбүззыя Тәүфыйк бәк буның үзәренә патрикханәгә каршы вә христианнар тарафыннан ителгән золымнар хакында бер каты мәкалә язып чыгарды.

Мисыр Һиляле Әхмәр һәйәтенең Истанбулдагы фәхри рәисе Мөхәммәдшәригый пашаның «Тәрбияи исламия җәмгыяте» исемендә бер җәмгыять ачарга тәшәббес иткәнлеген вә бу хосуста Истанбулда төрле сүзләр кузгалганлыгын язган идем. Ниһаять, бу көннәрдә Мисыр Һиляле Әхмәр җәмгыятенең рәисе Мисырдан Мөхәммәдшәргый пашага телеграм биреп: «Без сезне анда җәмгыятьләр ачып сәясәт илә шөгыльләнергә җибәрмәдек, мәҗрухларга ярдәмгә җибәрдек, без сезне урыннан чыгармастан элек үзең урыныңнан истигъфа ит» дигән. Буның үзәренә

[1] мәшһүр
[2] тәрбияче
[3] төзекләндерелә
[4] антиквариат һәм сәнгать әсәрләрен
[5] 80% ы
[6] 20% ы
[7] караңгылык
[8] нурлы якты



*Рәс. 27. Әхмәд бәк Агаев*



حكومات اسلامیه‌نك اضمحلالنی بالخاصه
اوچ صنف حاضرلامشدر: حكمدارلر، علما
و ادبا. حكمدارلر – عدالت و فعالیت یرینه
ظلم و عطالتی؛ علما حقایق دینیات اسلامیه
یرینه خرافات و سفسطه‌یی؛ ادبا ایسه
فضیلت و محسنات یرینه تعصب و تردیاتی
اعتیاد و استلزام ایدرك اهالی‌یی ظلمت
جهالته و تدنیاته آلشدیرمشلردر

احمد آغایف

احمدبك آغایف بك قول یازووی.

*Рәс. 26. Әхмәд бәк Агаевның кул язулары*



*Рәс. 28. «Һиндстан Һиляле Әхмәр» группасы.*

Мөхәммәдшәргый паша хезмәтеннән истигъфа итте вә «Тәрбияи исламия җәмгыяте» хакында сүз киселде. Мөхәммәдшәргый паша якынннан Мисырга китәчәктер.

Мәрхүм Мидхәт әфәнденең җеназасын төрекләр үзенең шанына мөнасиб рәвештә дәфен итә алмасалар да, тәрҗемәи хәле вә хезмәтләре хакында газеталарда байтак язгаладылар. «Тасвире әфкяр» газетасында Әбүззыя Тәүфыйк бәк дүрт номерда гүзәл генә язды. «Икъдам»да Гали Камал бәк тә бер мәкалә язып Мидхәт әфәнденең кәмаләт вә максудларын бәян итте. «Сабах»та да улдыкча мөһим мәкаләләр язылды. Ләкин барсыннан да мөһиме вә иң яхшы язылганы «Төрек юрду» мәҗмугасының 6 нчы номерында чыгачактыр. Бунның бу нөсхәсе гадәтән мәрхүм Мидхәт әфәндегә махсус улып, рәсеме куелачак һәм берничә кешеләр тарафыннан аның хакында язылган мәкаләләр басылачак. Йосыф бәк Акчура тарафыннан язылганы билхассә шаяне дикъкать улып, Мидхәт әфәндене таныйсы килгән кешеләрнең буны укулары тәүсыя улыныр.

Вәли гәһед Йосыф Газаддин әфәнде хәзрәтләре үзенең тәшрифатчысы Җәмал бәк исемендә берәүне Германия сәфарәтханәсенә җибәреп, Германиянең хариҗия министры Кидрлән Вахтирның вафаты өчен тәгъзия бәян иттергән. Төрекләрнең бәгъзеләре, бәлки Төркиянең иң зур галим вә иң зур хадимнәреннән булган Мидхәт әфәнденең вафаты сәбәпле аның гаиләсенә дә шулай тәгъзия бәян ителер дип көткәннәр иде. Ләкин хәзергә кадәр андый бер эш булуы ишетелгәне юк әле. Ихтимал ки, бундан соң булыр...

*28 декабрь.*

## 31

### Хөррият, мөсавәт, гадәләт[1].

Бу матур вә яхшы сүзләр монда шулкадәр күп истигъмаль ителгәннәр – вә ителмәктәдерләр ки, кайда гына карама, күзеңә бәреләләр. Урамга чыгуың берлән каршыңда «Хөррият каһвәханәсе» тора. Аз гына баргач та «Мәшрутиять отеле» күрәсең. Ашаханәгә керсәң, һәйбәт пешкән «Мәшрутиять жаркое» бар. Грек үзенең дөкянчыгыны «Гадәләт бәкъкалиясе» атлы кушып вывеска куйган. Әрмәни үзенең «Өхуәте[2] Госмания» парикмахерскиендә төрекләрнең сакалларын кырып тора. Сөтче болгар кибетенең ишеге өстендә «Иттихаде ганасыры сәүдәчесе» дип язылган. Тәпә башында Бристоль отеленың астында «Канун әсасы сыраханәсе», Галатада «Хөррият отеле», янында «Гадәләт ашханәсе» вә «Хөррият сыраханәсе»нең вывескалары әллә кайдан ярылып яталар. Никельдән яңа сугылган төрек акчаларының дә бер ягына: хөррият; мөсавәт; гадәләт дип язылган. Стакан, чынаяк вә тареклкаларга кадәр шушы сүзләр нәкыш итегән.

Шишли җаддәсеннән барып кягыдханә юлы илә Истанбулның читенә чыккач, гаять биек вә гүзәл бер җирдә, болгар семинариясе вә хастаханәсе янында «Хөррияте Әбәдия тәпәсе[3]» дә бар. Гүзәл бакча ясалып, әтрафы ихата ителгән. Шуның уртасында 31 март вакыйгасыннан соң Истанбулга килеп хөрриятне яңадан кайтарып алган вакытта шаһит булган офицерлар вә фидакарьләрнең каберләре бар. Аның өстенә мәрмәр ташыннан гүзәл вә яхшы ук зур итеп биек бер урын вә аның үзәренә дә кинә мәрмәр ташыннан бик зур бер туп көпшәсе кебек нәрсәләр ясалган. Аның авызы күккә таба күтәрелгән, ягъни манара кеби һавага озаеп торадыр.

Бу мәрмәр багананың дүрт ягына Төркиядә хөррият алынуның тарихлары вә солтан Мөхәммәдришад хан хәзрәтләренең исеме нәкыш улынган.

Студент Габдеррахман әфәнде Мостафин илә кичә генә шунда барып сәер иттек. Баскычларының өстенә менеп, әллә кайларга чикле күренә торган манзараларга бактык. Бакчаның эчендә ямьямшел үлән бар. Кыш һавасы сәбәпле, моңаеп вә шиңебрәк булса да, бәгъзе бер сары вә зәңгәр чәчәкләр дә шунда күренеп торалар. Чәчәкләрнең бу сулгынлыклары шул «Хөррияте Әбәдия» тәпәсен ясаган яшь төрекләрнең дә башларына килгән сулгынлыкларны искә төшерә. Әтрафтагы манзара әмсальсез[4] дәрәҗәдә гүзәл. Ләкин җәнүб ягына караганда тирәли зур таш койма илә әйләндереп алган вә әллә ничә десятина җирләрне забит иткән болгар семинариясе генә бу «Хөррияте Әбәдия тәпәсе»нә күләгә биреп тора...

---

[1] хөррият, тигезлек, гаделлек
[2] кардәшлек
[3] Мәңгелек Хөррият калкулыгы
[4] мисалсыз

Менә шулай итеп хөррият, мөсавәт вә гадәләт сүзләре монда шулкадәр күп булдыгы хәлдә вә Хөррияте Әбәдия тәпәсе дә бөтен Истанбул өстенә үзенең матурлык вә ләтафәтен күрсәтеп тордыгы бер заманда, Төркиядә төрекләрдән башка һәммә милләтләр хөрриятсезлектән, гадәләтсез вә мөсавәтсезлектән зар еглыйлар. Арнавыдлар, болгарлар, румнар, әрмәниләр вә хәтта гарәпләр – барсы да хөррият сорыйлар, вә бәгъзеләре шуны алыр өчен сугышалар, кырылышалар, мал түгәләр, җан бирәләр. Калганнары да шунлар юлыннан барырга хәзерләнәләр.

Төркиядә хөррият, мөсавәт вә гадәләт сорамый торган бер генә халык бар: ул да мәмләкәтнең асыл хуҗасы булган төрекләрдер. Бу бичаралар мәмләкәтне забит иткәннән бирле бер көн рәхәт күрә алмаганнар. Ватанны саклар өчен мылтыкларын җилкәләренә күтәреп хөдүд башларында гомер үткәргәннәр. Иң тазә вакытларын гаскәрлектә үткәргәнгә күрә, гаиләләре фәкыйрь, йортлары пәришан калган. Әмма төреккә башка милләтләр рәхәтләнеп сәүдә иткәннәр, һөнәр вә сәнәгатькә бирелеп баеганнар, икътисади җәһәттән мәмләкәтнең хуҗасы булганнар. Хәзерге көндә байлык, мәгъмурият, гыйлем, рәхәт вә сәгадәт – барсы да алар кулында, төрекләр үзләре хезмәтче мәкамендәләр. Шулай була торып та тегеләр хөррият, мөсавәт, гадәләт юклыктан зарланалар. Төрекләр үзләре исә моны исәпләп карарга да вакыт таба алмыйлар. Һәмишә хөдүд башларында ватан өчен җан бирәләр.

Ләкин дөньяда һәрнәрсәнең бер ниһаяте булганлыгы шикелле, төрекләрдәге бу сабыр вә сөкүнәтнең дә бер соңы булырга тиешлекне бу көннәрдә Истанбулда ике төрек ханымы күрсәтеп һәркемне хәйрәткә калдырдылар.

Мәҗрухлар файдасына сатар өчен монда Һиляле Әхмәр җәмгыяте тарафыннан кечкенә медальоннар ясалган. Аларны сатар өчен кибетләргә куйганнар. Бәгъзе бер хәмиятле кешеләр шунларның ун вә йөз данәсен сатып ала да, соңра үзләре дуст-ишләренә тараталар. Яки йөретеп берәмләп сатып акчасын җыялар. Бунларның бәһаләре өстләренә язылган булганлыктан, сүи истигъмаль[1] вә хыянәт кебек нәрсәләр булырга мөмкин түгел. Медальон сатудан хасил булган акча ничек кенә булса да Һиляле Әхмәргә керә.

Менә өченче көн ике төрек ханымы шул медальоннарны күп иттереп кибеттән сатып алганнар да үзләре берәмләп сатып йөрергә чыкканнар. Яннарында Яурупалы бер ханым да булган. Кич берлән сәгать 8 ләрдә элек Бәк Углында урамда үткән-барганга сатканнар. Соңра шунда каһвәханәләргә, ресторганнарга кереп йөрегәннәр. Ниһаять, мәшһүр «Токатлиан» ресторан вә каһвәханәсенә килеп кергәннәр.

Токатлиан Русия тәбәгалегенә кергән бер әрмәнидер. Бәк Углы җаддәсенең иң яхшы вә галәбәлек җирендә бик зур итеп номер ачкан. Аның астына бик шәп итеп ресторан вә каһвәханә ясаган. Ресторанының залы бик зур улып Төркиянең хөкүмәт кешеләре яки учреждениеләре берничәшәр йөз кешелек зыяфәт биргән вакытларда шунда бирәләр. Номерларында һәр нәүгъ мөсафирләр булына. Хәтта хәрбия назыйре Назыйм паша да хезмәтеннән соңга калып чыккан вә өенә кайтып җитәргә кичеккән вакытларында шул Токатлиан номерында куна; анда үзенә махсус тотылып куелган бүлмәсе бар, диләр.

Токатлианның каһвәханәсе урам буенда. Тәрәзәләре ифрат дәрәҗәдә зур. Кич берлән эчендә шыгрым тулы кеше була. Бунлар арасында йөз төрле милләт, мең төрле кыяфәт бар. Фәкать барсы да ирләр генә. Хатын-кыз юк. Менә теге медальон сатучы төрек хатыннары сәгать 9 ларда шул каһвәханәгә килеп кергәннәр дә өстәл саен йөреп медальон сата башлаганнар. Өстләрендәге киемнәр-салымнары халис төрекчә вә гаять кибар, һәм битләрендә дә башка төрек хатыннарыныкы шикелле кара чүпрәк каплаулы булган. Тик христианнар вә Яурупалылар янына килгәндә, аны күтәргәннәр. Мөселманнар янына килгәндә, төшергәннәр.

Төркиядә һич күрелмәгән бу эш бөтен каһвәханә халкына дәһшәт биргән. Төрек хатыннарында мондый хәсрәт күрелүенә Яурупалылар шашып калганнар. Мөселманнарның да тәгассыблары вулкан шикелле ташырга башлаган. Берсе чыгып дәрхаль вакыйганы полицәгә хәбәр биргән. Полицә каһвәханәнең ишек төбенә килгән, әмма эчкә керергә җәсарәт итә алмый, һич гаепсез ике мөселман хатынын арестовать итәргә башласа, Яурупалылар арасында көленеч булачак, ихтимал, тегеләр каршы торачаклар, зур скандал чыгачак; шуның өчен дә полиция эчкә простой киемдәге бер кешене кертеп, ханымнарга урамга чыгарга куша. Буны хәбәр алгач, ханымнар эчке ишектән каһвәханә күршесендәге кондитерскийгә керәләр вә аның аша чыгып, полицәдән котылмакчы булалар. Хәлбуки, полицә ике як урмага да тирә-яктагы ишекләр төбенә каравыллар куеп торган булган икән. Ханымнар чыгу берлән, аларны тотып алалар. Дәрхаль бер такым яшьләр җыелып, полицәгә каршы киләләр вә ханымнарны бирмәскә тырышалар, халык җыела, скандал зурая

[1] урынсыз куллану, явыз ният белән куллану

башлый. Ул арада полицәгә ярдәм килеп җитешә. Халыкны тараталар, ханымнарны частькә алып китәләр.

Анда баргач, бунлардан җавап ала башлыйлар, ханымнар исә гаять ачык иттереп вә зур хәсрәт илә: **«Без намуслы мөселман хатыннарымыз, кибар[1] гаиләдәнмез, мәҗрухлар өчен иганә җыеп, үземезнең кардәшләремезгә ярдәм итәчәк булдык, без мәшруталы вә хөр мәмләкәттә торучы хөр кешеләрмез, гакыл даирәсендә үземез теләгән бер эшне эшләргә кадирмез, бер такым миләре черегән ирләрнең тәгассыб[2] вә хәмакатьләре[3] йөзеннән мөселман хатыннарының хәзергә кадәр чиккән фәлакәтләре дә җитәрлек булды инде, булсыннарга бундан соң андый кешеләр хатыннарның тәрәккыйләренә манигъ була алмаслар, без мөселман хатыннары да инсан шикелле яшәргә телимез», –** дигәннәр.

Моны ишеткән полис комиссары ачуыннан күтәрелеп бәрелә вә дәрхаль идарәи горфиягә хәбәр бирә. Тәхкыйк вә тәфтиш иткәннең соңында бу ханымнарның кибар вә намуслы гаиләдән икәнлекләре, бунлар берлән исәпләбрәк эш кылырга тиешлеге аңлашыла. Шуның үзәренә протокол ясап эшне идарәи горфиягә тапшыралар вә ханымнарны өйләренә кайтарып җибәрәләр.

«Интихабе әфкяр» газетасы бу вакыйганы гаять начар бер рәвештә тасвир илә хатыннарны гаепләп вә гомумиятлә хатыннар хакында бик хәкарәтле сүзләр язып чыгарды. Гадәтән мөселманнарны хөр фикерле хатыннарга каршы погром ясарга өндәде. Табигый, тәрәккыйпәрвәр вә хөр фикерле кешеләрдән бик күпләр аның бу мәкаләсенә кәефләре китте. Идарәханәсенә барып сүгүчеләр дә булган. Без дә идарәханәсенә барып әхвәлнең тәфсиләтен сораштык, ләкин хатыннарның кемнәр улдыгын да, вакыйганың тәфсиләтен дә белмимез, диделәр.

«Интихабе әфкяр»нең бу кыланышына барсыннан да бигрәк безнең монда торучы яки мөвәкъкатан монда булынган русияле татар яшьләренең ачулары килде. Хатыннарга хокук вә хөррият бирелмәгән тәкъдирдә милләтнең яшәве мөмкин түгел икәнлеген бик яхшы аңлаган яшьләремез «Интихабе әфкяр»нең мәкаләсенә шиддәтле протест ясарга лөзүм күрделәр. Үземезнең һәмширәләремезгә, аналарымызга шулкадәр хәкарәт ясауны тәхәммел итү кабил түгелдер, диләр.

Кечерәк бер мәҗлес ясалып, татар яшьләре арасында бу мәсьәлә мөзакәрәгә куелды. Ләкин бу мәсьәлә мондагы әхвәлгә күрә яхшы ук мөһим вә нәзек бер эш булдыгыннан элгәре моның илә яхшы танышырга вә әхвәлне өйрәнергә муафыйк күрделәр. Бер тарафтан бу ханымнарның кемнәр улдыгыны белеп вә мөмкин булса үзләре илә күрешеп сөйләшеп үтәргә, икенче тарафтан да бу мәсьәләгә мондагы зыялы төрек ханымнарының ничек караганлыкларын белергә вә мәсьәләне кабарткан тәкъдирдә аларның тәрәккый вә хөррият хәрәкәтенә зыян килеп-килмәвен аңларга мөнасиб табылды. Ошбу хезмәтләрнең һәр икесе өчен берәр икешәр кеше интихаб улынды[4].

Кемнәр икәнлеген белергә тәгаен иткән кешеләремез полицәгә вә полис мөдирлегенә барып сораштыргач, бу ханымнарның берсе әсбәкъ садыйәгъзам тунислы мәшһүр Хәйреддин пашаның кызы, икенчесе сабикъ Истанбул депутаты Таһир Хәйреддин бәкнең кыз кардәше вә яннарындагы Яурупалының бер немец газетасының мөхбирәсе икәнлеген һәм дә бу мөселман хатыннарының идарәи горфия тарафыннан тәүкыйф ителгәнлекләрен аңламышлардыр.

Мәсьәлә хәзергә шул хәлдә. Соңра ни булып калыр. Әмма төрек газеталарында хатыннарны яклап бер юл язучы кеше булмады.

Хатыннар мәсьәләсе ачылгач, төрек хатыннарының хәзерге хәлләре хакында да берничә сүз язып үтим:

Төркиядә игълан ителгән хөррият мә мәшрутиятьнең мөселман хатыннарына даир әсәре бер дә күренми диярлектер. Мәктәп вә уку җәһәтләре әүвәлгедән күп үзгәртелмәгәнлеге шикелле, киемсалым, йөрү-тору яклары да бөтенләй солтан Хәмид заманындагы шикелле, хәтта киемнәре әүвәл вакыттагыдан да ямьсезләштерелгән, качулары әүвәл вакыттагыдан да артыграк кысынкылык астына алынган. Солтан Хәмид вакытында һич булмаса урамнарда йөрегән вакытларында күзләрен ачык калдырып, битләренә нечкә генә ак пәрдә ябып йөри алалар иде. Хәзерендә исә һәммә төрек хатыннарының битләренә Иран хатыннары шикелле, челтәрле бер кара чүпрәк каплаган, күзләре дә күренми. Урамнарда йөрегәндә килешсез, кара чучел төсле күренәләр. Иске замандагы шикелле хәзерендә дә төрекләр үз хатыннары илә бергә арбага утырып йөри алмыйлар, тик электә юк бер генә нәрсә арткан. Ул да түбән яки урта дәрәҗәрәк төрекләрнең урамнарда бик сирәк кенә үз хатыннары берлән бергә йөри алуларыдыр. Элек бу да мәмнүгъ бер эш иде.

[1] аристократ
[2] фанатизм
[3] ахмаклыклары
[4] сайланды



*Рәс. 29. Кибар төрек ханымнарының кыяфәтләре*

Элек төрек ханымнарының үзләренә махсус бер газетаары бар, анда хатын-кыз мәгыйшәтенә даир байтак нәрсәләр язалар, вә шул сәядә әдибәләр вә мөхәррирәләр җитешә иде. Хәзерендә исә андый бер газеталары да юк, үзләре гомуми газеталарга да язмыйлар вә газеталарда да анларга даир һичбер нәрсәдән бәхәс ителми. Хөррияттән бирле Истанбулда улсын, вилаятьләрдә улсын, мөселман хатыннары тарафыннан ачылган җәмгыятьләр дә юк. Истанбулда «Тәгалие нисван» җәмгыяте ачылган икән. Ул да бик тиз сүнгән. Шөйлә ки: мөселман вә төрек хатыннары хәзерге хәлдә онытылган бер хәлдә улып вә рәшәткәләр эченә ябылып калганнар. Шуның өчендер ки, тәрәккыйпәрвәр төрекләрдән берсе миңа: «Кырык Килисәдә 51 мең төрек гаскәренең болгарлардан качуының сәбәбен әллә кайдан эзләргә хаҗәт юк, аны аналарымыз, тута вә сеңелләремезнең шул хәлдә тотылуларыннан, аларга якты көн күрсәтми, таза һава иснәтми торуымызбан эзләргә тиештер», – ди.

*31 декабрь.*

**32**

*Һәяҗанлы бер көн. Солых мәсьәләсе. Төркия флоты. Истанбулда Яңа ел. Шәһәрне төзәтү. Ике хатын күренә, егерме биш мең ялкау күренми. Бөек милли мәҗлес.*

Камил паша кабинеты төшә икән дигән сүзләр монда әллә кайчаннан бирле дәвам итә иде. Соңгы бер-ике көн эчендә бу хәбәр бигрәк куәтләнеп китте. Бунын янына сугышны яңадан башларга таләп итеп Бабы Гали янында зур нәмаеш (демонстрация) ясалырга хәзерләнә икән дигән сүзләр дә кушылды. Кичә (31 нче декабрьдә) исә иртә сәгать тугызларда Бабы Гали ишек алдына байтак күп гаскәр кертелде. Ул да булмады, Камил паша төшкән-төшерелгән, үлгән-үтерелгән дигән хәбәрләр шаигъ булды. Нуры Госманиядә Шәрәф әфәнде сокагындагы «Иттихад вә тәрәккый» клубы тирәсендә һәм яхшы ук күп җәяүле вә атлы гаскәр хәзерләнгәнлеге беленде. Гәрчә бу клуб хәзерен дә мәҗрухлар хастаханәсе исә дә, кинә «Иттихад вә тәрәккый»челәрнең шул тирәгә җыелып мәйданга чыгулары зан ителгән икән.

«Тасвире әфкяр» газетасы мөмкин кадәр «Иттихад вә тәрәккый» мәсләгендә дәвам илә хәзерге хөкүмәтне мөахәзә итә[1] тора. Шуның өчен идарәи горфия тарфыннан бик еш ябылып башка башка исемнәрдә чыгадыр. Берничә көн генә элек «Интихабе әфкяр» исемендә чыккан иде. Ябылып бер көн торгач, кичә «Тәфсире әфкяр» исемендә чыкты. «Ни хәлдәмез, кайда барамыз?» сәрләүхәле баш мәкаләсендә, солых мәсьәләсендә йомшак торуы, куркаклыгы, тәрәддеде өчен хөкүмәткә каршы бик каты язган вә: «Безне хәкарәт итәләр, безне Яурупадан куалар, алты йөз еллык бер дәүләте исламиянең вөҗүденә хатимә чыгалар, өч йөз миллионлык галәм исламның мөкатдәс мәкаме хиләфәтене аяклар астына салып хурлыйлар, безнең тамырларымызда бабаларымызның каны калмадымы? Дошманнарымызның хәнҗәрләре бугазларымызга терәлгән вакытта да бер җан әсәре күрсәтә алмыймызмыни? Ни көтәмез тагын?» дигән иде.

Бундан мәгадә[2], бу газетаның ошбу номерында «Хариҗдән бер төрек фәрьяды[3]» сәрләүхәсейлә бик мөәссир бер мәкалә басылган, вә бу мәкаләдә госманлы төрекләренең бу кадәр хәкарәтләргә тезеп торулары бик каты мөахәзә улынган, ватаннары вә намусларын сакларга тәшвикъ ителгән вә мәкаләнең ахырында: «Без Төркиядәге төрекләрнең бөтенләй каннары корыган, җәсарәтләре беткән булуына ышанмыймыз, хәзерге сугышта алган шул кадәр зур дәрес-гыйбрәттән соң без анларның сугыш сафларында шаһит булуларына гына түгел, тиешле күрелгән вакытта үзләренә тәртип иткән башка вазифаларны да әда итәчәкләренә иманымыз бар. Әгәр Төркияне идарә итүчеләрнең миләре черегән, башлары сасыган булса, аның да чарасына керешергә кирәк түгелме?» дигән иде.

Бөек даирәләр әхвәленнән хәбәрдар булган Әбүззыя Тәүфыйк бәкнең газетасында хөкүмәткә каршы бу дәрәҗә каты нәрсәләр язылып чыккан бик күп кешеләр бундан, Камил пашаның төшү хәбәре дөрест булачагын истидләл иткәннәр, «Тәфсире әфкяр» шуны сизенеп язган дия испәләгәннәр иде. Шул сәбәпле кичәге көнне һәркем сабырсызлыкла Истанбулда ни дә булса бер үзгәреш, ни дә булса яңа бер вакыйга көтте. Газета сатучы малайлар урамнарда гөжләп кычкырышкан саен, галәвә түгелме, дия һәркем анларның кулларына карый вә кичке газеталар чыккан саен һәрберсен алып күзне йөгертәләр иде. Һичбер нәрсә булмады. Тыныч үтте. Ләкин кичәге хәбәрләр хакында җавапны бүген хөкүмәт үзе рәсми сурәттә газеталарга бастырып чыгарды.

[1] тәныйтьли
[2] башка
[3] зарлануы; ярдәм сорап кычкыруы

Истанбулны идарә итүче идарәи горфия бу хакта болай ди: «Бер заманнан бирле бәгъзе газеталар гүя министрлар алмашыначагы хакында төрле ялганнар вә хәзерге әхвәл сәясиягә мөтәгалликъ халыкны котыртачак һәзәяннәр[1] язалар. Хәтта гавәм арасында бөтенләй гакыл вә мантыйкка хилаф хәбәрләр таратыла. Бунлар барсы да мәмләкәтнең шундый мөшкил бер заманында Яурупа хозурында хөкүмәтне игътибардан төшерү өчен махсус чыгарылган нәрсәләрдер. Бунлар ватанга вә милләткә хыянәттер. Мондый хәбәр язучы вә таратучылар бик нык җәзага дучар ителәчәкләрдер».

Мәсьәлә тышкы яктан хәзергә шуның илә тәмамдыр. Ләкин эчке яктан алай түгел, Лондон солых мөзакәрәсенең алган шәкеленнән разый булмаучылык хисе төрекләр арасында фәүкылгадә нык үсә бара. Солыхның Төркия өчен бу дәрәҗә зарарлы булу ихтималына монда электән ышанмаучылар бик күп иде. Хәзер хакыйкатьне аңлаганнан соң анлар барсы да хөкүмәткә хилаф фикердәге кешеләр җөмләсенә керә баралар. Хосусән, Яурупа дәүләтләренең Төркияне бу дәрәҗә кысулары вә хөкүмәтнең һичбер нәрсә эшләмәенчә барсын да муен иеп торуы төрекләрнең ачуларын китерә. Халән Әдернәнең болгарларга калдырылу вә Аталарның да күбесе Төркия кулыннан чыгу ихтималы төрекләргә бик зур мәэюсит вә кайгы бирә. Бинаән галәйһи, кабинетның халык кашындагы игътибар вә нөфүзе киткән саен сарсыла бара вә шул сәбәпле, бу кабинетның гомере озын булуны әмин итәрлек галәмәтләр юктыр.

Солых мәсьәләсе хакында мондагы мәгълүмат хәзерге сәгатьтә бундан гыйбарәттер: Лондонда ике якның вәкилләре арасында сөйләшү киселгән. Ләкин Яурупа дәүләтләре арага кысылырга карар бирдекләреннән, ике як та шуны көтеп торалар. Яурупа дәүләтлеренң сәфирләре тарафыннан Төркиягә бирергә ясалган тәклиф, шул дәүләтләрнең Истанбул илчеләре тарфыннан да каралып тәмам булган. Бүген (беренче гыйнварда) көндез сәгать 2 дә илчеләрнең картрагы булган Австрия сәфире тарафыннан Бабы Галигә китерелеп биреләчәк. Соңра башка дәүләтләрнең илчеләре үзләре берәм-берәм хариҗия назыйре Нурандунгиан әфәндегә килеп телдән дә сөйләячәкләр.

Ышанычлы мәнбәгъләрдән[2] аңлашылдыгына күрә, дәүләтләр Төркиягә Әдернәне Болгариягә калдырып килешергә тәклиф итәчәкләр. Шуңа каршы Әдернәдәге мәсҗедләр вә падишаһ төрбәләренең Төркия милкендә калуыны тәэмин кылачаклар, аталарның кечкенә ике-өч данәсен вә Гиридне Юнанстанга бирергә мәсләхәт итәчәкләр, калганнарын үләре белгәнчә башкарыр өчен, үз карауларына алачаклардыр.

Төрек газеталары бу тәклиф җәбәри бер сурәттә түгел, бәлки дустанә бер рәвештә булачак, банаән галәһи, Төркия буңа үзенең разый түгеллеген, Әдернәдән ваз кичмәячәген белдереп җавап бирәчәк, диләр. Әмма әхвәлдән хәбәрдаррак кешеләр, Яурупаның тәклифе теләсә ни рәвештә булсын, Төркия аны кабул итми булдыра алачак түгел, Әдернә, мәгаттәәссеф, бездән китәчәк, Аталарның да күбесе ычкыначак, калса да Анатулыга вә Бугазга бик якын булган әһәмиятсезләре генә калыр, диләр. Бу соңгыларының фикеренә бинаән, хәзерге хәлдә Төркия вә Болгария гаскәренең икесе дә яңадан сугыша алачак бер хәлдә түгелдерләр. Ике як та бик арыган, йончыган, ике якта да расходка акча юк. Төрекләр солыхка разый булмаенча яңадан сугыш башласалар, бары Чаталҗа вә Кәлибулы[3]  янында каршы тора алырга гына кулларыннан киләчәк. Үзләре һөҗүм итә алачак түгелләр. Әгәр болгарлар да һөҗүм итмәенчә торсалар асыл сугышы булмаячак. Атналар үтәчәк, бу вакытта азыгы бетеп Әдернә, Әшкудра, Янияләр истәр-истәмәз дошманга тәслим ителергә мәҗбүр булачаклар. Бу хәлдә дошманнарның бар теләгән максадлары хасил булачак. Әмма сугыш халәтендә торудан Төркия бернәрсә дә казанмаячактыр. Шуның өчен дә ни булса да тизрәк солых булуы Төркия өчен хәерледер, диләр.

Әгәр Төркиянең флоты диңгездә юнан флотын җиңә алса, ул вакыт төрек гаскәренең корыдан һөҗүм хәрәкәте башларга да хәленнән килер иде. Ләкин флотның муафәккыяте бик аз, хәтта һич юктыр. Рус газеталарында язылдыгы кеби, төрек флотының харап булуы, әллә кайсыларының әллә ничәшәр казаннары шартлавы, морҗалары җимерелүе, офицер вә солдатлары үлүе, монда һичбер ишетелгәне юк. Газеталарда булмаса, хосусый сурәттә дә сөйләнер иде, ул да юк. Бинаән галәйһи, ул хәбәрләр дөрест түгелдер. «Хәмидия» крейсеры да төзәтелеп бетеп флотка катнашты. Флот берничә мәртәбәләр Чанаккальгәнең тышына чыгып та керде. Ләкин муаффәкыять дип әйтерлек нәрсә ишетелми. Шул сәбәпле төрекләр гомумиятлә үзләренең флот әһелләреннән бик наразыйлар[4]: хәзерге тәрсанәне бөтенләй серереп ташлап, өр-яңадан башка җиргә бина итәргә кирәк, диләр.

* * *

[1] юк нәрсәләр
[2] чыганаклардан
[3] Гелиболу *(Истанбул бистәсе)*
[4] риза түгелләр

Бүген румнар вә православныйларның ел башы. Бәйрәм. Ләкин монда андый бәйрәмнәр һич беленми үтә. Чөнки монда әллә ничә милләт, әллә ничә төрле дин вә мәзһәб бар. Һәркайсы үзенекен итә бара. Икенчеләр аңа катнашмыйлар. Мәхкәмәләр, кибетләр, банкалар бөтенләй ябыла торган һичбер көн юк. Бүген грек вә православный кибетләренең кайсылары ябык. Католикларның ел башында вә бәйрәмнәрендә аларныкы ябык була. Яһүди бәйрәмнәрендә аларныкы ябык була. Мөселманнар исә гомумиятлә җомга көннәрдә дә сәүдә итәләр. Бары җомга вакытында гына ябалар. Сәүдә вә хезмәт вакыты өчен билгеләнгән сәгать юк. Һәркем үзе теләгәнчә сәүдә итә, эшли вә эшләттерә. Кибетләрне ачу вә ябу вакытлары да һәркемнең үх ихтиярындадыр. Яңа ел башына каршы кичә шәһәрдә яхшы ук күп кар яуды. Бүген бер градус суык бар. Аз гына туңдырган булган иде. Кичкә таба арыта башлады. Рождество бәйрәмендә безнең Русия сәфире господин Гирс илә зәүҗәсе шәрәфенә Русиянең мондагы «Кагул» сугыш пароходына зыяфәт бирелеп бал-мәҗлес ясалды, мәҗлестә Русия сәфарәт вә консулханә кешеләре вә башка мөсафирләр күп иде. Мадам Гирс, Һиляле Әхмәрдә хезмәт итүче безнең туташларны да шунда дәгъвәт итте вә җибәртеп алдыртты.

Истанбулның урамнарын киңәйтү дәвам итә. Байтак җирләрдә иске биналарны җимертеп, урам вә мәйдан ясый баралар, Истанбул тарафында Бәязид вә Солтан Әхмәд мәйданнарында гүзәл генә парклар ясалган. Бәк Углында Шишле җаддәсендә урам уртасына буйдан буйга агачлар утыртылып, гүзәл генә манзара хасил ителгән. Шаһзадә вә Солтан Фатих тарафларында да әүвәлгегә күрә күп үзгәреш бар. Янган җирләрдә урамнар киңәйтелгән. Яңа биналар бертигезрәк итеп адәм гакыллы бер рәвештә таштан, кирпечтән салынганнар.

Шәһәр башлыгының яңа чыгарган фәрманына бинаән, иртәгәдән игътибарән урамда көянтә белән эчәк, бавыр, үпкә сатып йөрү, зур урамнарда көтү көтү, ишәк өстенә кәрзинкәләр илә балчык, тупрак, таш төяп йөретү, бик тыгыз урамнарда хәмальләренең дөнья кадәр зур нәрсәләр күтәреп, һәркемне бәреп сугып китүләре, палас вә җәймәләрне тәрәзәләрдән чыгарып урамнарга селкү, зур урам урталарында туктап ит сатып тору шикелле нәрсәләр мәнегъ ителәчәктер. Әгәр чын-чыннан да бу эш була калса, Истанбул өчен зур бер рәхәтлек булыр иде. Ләкин мондагы кешеләр бунең булуына ышанып бетмиләр. Чөнки хәзергә кадәр дә шундый фәрманнар дүрт мәртәбә чыкты, хөкеме бер-ике атнадан артыкка бармый, эшләр тагын ук әүвәлге хәленә керә, диләр.

Телефон хәзерендә бары хөкүмәт мәхкәмәләрендә вә бәгъзе бер газета идарәләрендә генә бар; кибетләр вә өйләргә майда ясый башлаячаклар икән. Шәһәр һава газы белән яктыртыла. Истанбул ягын яктырыту бер әҗнәби ширкәтендәдер. Бик якты вә монтазам яна. Галата вә Бәк Углы ягын яктырту хөкүмәтнең үх кулында икән. Ул як караңгы вә начар яна һәм күп вакытлар бозылып, сүнеп мөшкиләт чыга икән. Менә шуның шикелле нәрсәләргә генә карап та төрекләр: «Бездән булмый, безнең кулдан килми инде» дип үзләренекеннән ихласлары кайта, һәр хосуста әҗнәбине артык күрәләр.

Трамвайлар, конкалар әле йөри башлаган юк. Кайчан башлавы да мәгълүм түгел. Арба вә извозчик бик аз вә кыйммәт булганлыктан, катнашу вә йөрү мәсьәләсе соң дәрәҗәдә уңайсыз бер хәлдәдер. Шәһәрнең һәр тарафы бер авыл хәлендә, үз башларына, үз дөньяларында яшиләр. Мәсәлән: Бабы Гали җаддәсеннән Мелла Курани мәхәлләсендә торучы Рәшид әфәндегә яки Агаевка барып кайту Оренбургтан Каргалыга барып кайту дәрәҗәсендә үк читендер. Арбага бер мәҗидия (1 сум 60 т) түләргә кирәк һәм бөтен бер көн үтә.

Извозчик кыйммәтлеге ат азлыктан вә мал азыгы кыйммәтлектән киләдер. Хәзерендә монда безнең хисапча печәннең поты 1 сум 30 – 1 сум 40 т, саламның поты 1 сум 5 т, 1 сум 10 т дер. Хәрбия нәзарәте гаскәри атларга печән вә саламны шушы хактан алып тора. Шуңа күрә Кырым мөселманнарыннан берәү Кырымнан монда китереп хәрбия нәзарәтенә берничә йөз мең пот салам бирергә йөри. Анда поты 30, 35 т, паравоз 25 т ләр чамасында икән. Нишләп калыр.

Истанбулда булган зур көтепханәләрнең һәммәсе дә диярлек вәкыф тарикыйлә вөҗүдкә китерелмештер. Хәзергә кадәр бунлар мәгариф нәзарәте идарәсендә булынганнар. Ул анларны рәтләп карый алмаган. Тәртипкә куймаган; кайсылары бикле торган. Китаплар тузан-туфрак астында ятканнар, хәтта бәгъзеләреннән бик мөһим вә кыйммәтдар китаплар югалганлыгын сөйлиләр. Күптән түгел берсеннән 25 мең сумлык чамасында бер келәм урланганлыгын яздылар. Бу көннәрдә хөкүмәт шул көтепханәләрне мәгариф нәзарәте идарәсендә әүкаф идарәсенә тапшырырга карар бирде. Әүкаф идарәсе анларны камилән тәфтиш итеп чыгачак, тәртипкә куячак, югалудан саклаячактыр. Әгәр әүкаф идарәсе буны шулай эшли алса, никадәр вакытлардан бирле бикләнеп, ябылып таралып яткан вә бәгъзән әҗнәбиләр кулына әсир төшү хәвефендә торган

кыйммәтдар китаплардан күп фатихә алыр вә вәкыф итеп калдырган хәмиятле исламнарның рухларын да шатландырыр иде.

Үткән мәкаләдә язылган ике төрек хатыны вакыйгасы үзәренә Истанбул мохафәзаләгы (идарәи горфия), мөселман хатыннарының «Әдәбе исламия вә тәрбияи миллия илә гайре мөтәнасыйб кыяфәттә, халык күп булган җирләрдә йөрүләре ярамаганлыгын, әгәр йөрүчеләр булса, полицә тарафыннан тотылып, бик каты җәзага дучар ителәчәкләрен» игълан итте. «Әдәбе исламия вә тәрбияи миллия»нең мәгънәсен полис әфәнде үзе беләчәк вә шуңа күрә хәрәкәт итәчәктер! Истанбулның биш йөз каһвәханәсендә вәсатый уларак[1] иллешәр кешедән, егерме биш мең кешенең вә шунлар җөмләсеннән чалмалы, җөббәле хуҗа әфәнделәрнең иртәдән кичкә кадәр карта, таула, шакмак уйнатып гаталәттә[2] утырулары, урамда йөрүче ирләрнең очраган мөселман хатыннарына сүз катулары, әдәпсезлек итүләре «Әдәбе исламия вә тәрбияи миллия»гә могаер[3] түгел дә, ике мөселман хатынының мәҗрухлар файдасына иганә җыюлары могаер имеш. Менә сиңа хөррият, мөсвәт, гадәләт!

Шуның өчен дә ки, төрекләр арасында: «Без барыбер адәм булачак түгелмез» Әнглтерә вә Русия кебек христиан дәүләтләре кул астында яшәүче мөселманнар безгә караганда рәхәтрәк, тынычрак торалар. Адәм шикелле яшиләр, байлыклары да бездән артык» дигән фикер хасил булган.

Бу көннәрдә Истанбулда министрлар мәҗлесендә Камил пашаның кузгатуы буенча «Бөек милли мәҗлес» ачу мәсьәләсе мөзакәрә ителгән. Ләкин әлегә бер карар бирелмәгән. Бу мәҗлескә мәмләкәтнең олуг мәэмүрләреннән, кибар вә әшрафеннән 150 кадәр кеше тәгайен улынып, ошбу соңгы вакыйгалар сәбәпле хасил булган хәлләр мөзакәрәгә куелуы фарыз ителә икән. Бу фикернең башлануы мәшрутиять бетерелеп, милләт мәҗлесе ләгу[4] ителүгә галәмәт дип исәпләүчеләр дә бар. Ләкин 1876 нчы елда Мидхәт пашаның тәклифе илә «Диван» намында 180 әгъзадан мөрәккәб шундый бер мәҗлес булып үткән икән. Ихтимал ки, була калса, монысы да шулай гына булып үтәр.

*1 гыйнвар 1913*

## 33

## Өч сөальгә җаваплар

Түбәндә зикер ителәчәк өч мәсьәлә хакында Төркиянең олуг адәмнәренең фикерләрен биззат үзләреннән ишетәсем килә иде. Шул сәбәпле, Истанбулга килеп, бераз форсат тапкач та шул мәсьәләләргә җавап бирүләре мәэмүл булган вә биргән җаваплары әһәмиятле саналырга тиешле күрелгән берничә олуг затлар илә күрештем.

Җавапларын ишетергә теләдегем сөальләр бунлар иде:

1) «Иттихад вә тәрәккый» җәмгыяте бервакытлар дахилдә шулкадәр куәт вә нөфүзгә, хариҗдә шулкадәр хөсне тәвваҗә вә хәерхаһлыкларга малик улдыгы хәлдә, ничек булды да үзенең урныны саклый алмады? Араларында шулкадәр микъдарда кешеләр булдыгы хәлдә, нишләп үзенең истикъбален күрә алмады вә бөйлә вәхим[5] рәвештә сокут ителде[6]?

2) Төрек гаскәре бу Балкан сугышында нишләп бу кадәр җиңелде, Төркиянең хөкүмәт әрбабы бунын болай булачагын ни өчен алдан аңлый алмадылар?

3) Төркиянең калган җирләрен үз кулында сәламәт тота алыр өчен моннан соң өмид бармы? Булса, нишләгәндә бу өмид фәгалияткә чыгачак?

Мин монда бу сөальләрне күп кешеләрдән вә төрле сыйныфка мәнсүб адәмнәрдән сорадым. Төрлесеннән төрле җаваплар алып хәйли мәгълүмат хасил иттем. Ләкин бунларның барсын да язып кечкенә бер газета битләрен тутыру мөнасиб күрелмидер. Шуңа күрә сәяси яки гыйльми җәһәтләрдән монда зур урын тоткан затлар тарафыннан алдыгым мәгълүматны беркадәр аерып зикер иткәннең соңында башкаларыннан алынган җавапларның барсын бергә җавап хөласасын гына язу ниятендәмен. Шуны да әйтеп үтим ки: күрештегем затлардан бу сөальләргә шул югарыда язылган рәвештә соралсалар да, алынган җаваплары күбесенчә бунларга тугрыдан тугры җавап

[1] уртача
[2] эшсезлектә
[3] аермалы
[4] буш сүз, уен-көлке
[5] кыен, хәвефле
[6] төште

булып чыкмый, бәлки бу мәсьәләләргә гаид изахәт булып табыла вә шул изахәткә карап нәтиҗәне аңларга хаҗәт төшәдер.

**Принц Сәгыйдь Хәлим паша хозурында**

Бу сөальләргә даир мәгълүмат алыр өчен күрештегем затлардан берсе мисырлы принц Сәгыйдь Хәлим пашадыр. Бу зат соң вакытларда «Иттихад вә тәрәккый» җәмгыятенең рәисе булган. Хәзерендә мәҗлесе әгъян әгъзаседер. Мисыр хидивсе[1] Габбәс пашаның кардәшләреннән. Үзе бик бай, әллә ничә миллионнарга малик, Мисырда вә Төркиядә гаять күп җирләре, милекләре вә биналары бар икән. Бәк Углында сәнәви егермешәр мең лира доход китерә торган берничә биналарга малик булганлыгы шикелле, Бугаз Эчендә дә күп сарайлар вә биналар ияседер. Хәзерендә үзе Бугаз Эчендә Яңа көй дигән җирдә тора.

Бу паша илә күрешүемә Габдеррәшид әфәнде Ибраһим җәнапләре васиталык итте. Ул аның илә яхшы таныш икән. Бер якшәмбе көнне, Истанбул күпереннән китә торган пароходларның берсенә утырып, Габдеррәшид әфәнде илә Яңа көйгә киттек. Бер сәгать кадәр барганнан соң шунда барып, пашаның дворец ишек алдына кердек. Дворец тәмам Босфорның кырыенда. Капка төбендәге каравыл безне камил хөрмәт илә сәламләп үткәрде. Ишек алдындагы бакчаның матурлыгы, зиннәте, мәрмәр статуялар[2], җәен-кышын яшел яфраклы торучы агачлар вә чәчәкләрнең биргән ләтафәт вә манзарасы әйтеп бетерерлек түгел – шулкадәр гүзәл.

Сарайның ишеге төбендәге, күмер кебек кап-кара битле, ләкин ап-ак якалар куеп шык киенгән гарәп тә әллә кайдан сәлам биреп безне каршы алды вә Габдеррәшид әфәнденең кулын үпте. Сарайның эченә кергәч, тагын ук берничә хезмәтчеләр килеп каршы алдылар. Залга керергә үтенделәр. Гаять гүзәл коридорлар вә бүлмәләрне үтеп безне бер залга керттеләр. Утырдык. Уймак кебек кечкенә генә финҗаннар илә каһвәләр килде. Сигаралар тәкъдим ителде. Арасы бер ун минут үткәч, берәү кереп: «Боерыңыз, паша хәзрәтләре янына!» – диде. Тагын беничә бүлмәләрне үтеп, зур бер кабинетка барып чыктык. Кыска буйлы, калынрак гәүдәле бер зат безне каршы алды. Габдеррәшид әфәнде бунын илә элек үзе күреште, соңра мине таныштырды. Бу зат шул принц Сәгыйдь паша икән. Безгә урыннар күрсәтеп утырырга ишарәт итте.

Бу бүлмә михраб шикелле сарайның бинасыннан тышкарак чыгарылып, Босфор эченә кертелгән. Өч яктагы тәрәзәләреннән дә Бугаз Эченең бөтен манзарасы күренеп тора. Тәрәзәләрдән башны тыгып сузганда Босфорның суларына кул җитәчәк кадәр якындыр.

Бүлмәнең идәнендә әгълә келәмнәр, диварларында кыйммәтле ләүхәләр, таблолар, урындыклар, өстәлләр вә мебельләр барсы да «декаданс» стилендә вә кыйммәтле агачлардан ясалган нәрсәләрдер. Сәгыйдь паша сивил киемдә, сачлары агара башлаган. Башында фәс, мыегы кыска гына итеп киселгән, сакалын кырган.

Утыргач та гүзәл төрекчә илә: «Хуш килдеңез» диде вә миннән Русия мөселманнарының әхвәленә даир бәгъзе нәрсәләр сорарга башлады. Укыйлармы? Мәктәп вә мәдрәсәләреңез ни хәлдә? Мөселманнар арасында һөнәр вә сәнәгать бармы? Муллаларыңыз ничек, әхвәле заманнан хәбәрдар кешеләрме? Руслар илә яхшы киченәсезме, рус мәктәпләрендә укыйсызмы? ди. Бунларны, әлбәттә, берьюлы түгел, сүз мөнәсәбәте килгән саен сораша барды. «Русияле бер мөселман газетасының мөхәррире илә күрешүемә бик мәмнүн улдым» диде.

Соңра сорашу нәүбәте миңа килде. Хәзерге сугыш вә солых мәсьәләләренә даир бераз сөйләшкәннән соң, мин сүзне хөкүмәтнең идарәсе вә Иттихады тәрәккый җәмгыятенә таба тарттым вә: «Ихтимал ки, хөкүмәт Иттихад вә тәрәккыйчеләрнең кулында калган булса, хәзерге бу сугыш башланмаган булыр, яки башланса да, Төркия өчен бу дәрәҗә фәлакәтле булмас иде?» дидем. Паша хәзрәтләре минем бу фикеремне тәсдыйкъ итеп:

– Һай-һай, анда һич шөбһә юк. Затән мәгълүмеңездер, безнең дошманнарымыз иң элек бөтен көчләрен «Иттихад вә тәрәккый»не җимерергә сарыф иттеләр, буның өчен дахилдән вә хариҗдән һәртөрле васиталар хәзерләделәр, ниһаять аны екканнан соң киң бер тын алып мәмләкәтемезгә һөҗүм иттеләр, хөкүмәт Иттихад вә тәрәккыйчеләр кулында булган мөддәттә аларның бу дәрәҗә җәсарәт күрсәтә алу ихтималлары юк иде. – диде.

Шуның үзәренә мин тагын сүзне дәвам иттереп югарыда мәзкүр мәсьәләләр хакында, ләтыйфән бераз мәгълүмат вә изахәт бирүләрене үтендем.

Бу арада мең башы Зәки бәк килгәнлеген вә пашаның күрергә теләдеген хәбәр бирделәр. Алып керергә кушты. Кабинетка керүе берлән таныдым: Чаталҗадан Назыйм паша вә әркяне хәреб

[1] хидив – Госманлы императорлыгы чорында Мисыр башлыгының атамасы
[2] оригиналда “истатулар” дип язылган

һәйәте кайтканда мин дә бер поездта кайтып, бу зат илә бер вагонда тугры килгән вә танышкан идек. Зәки бәк асылда Кавказ ханданнарыннан улып, тәгълим тәрбиясене Истанбулда алган вә гаскәрлек хезмәтендә булынган, Яурупа пайтәхетләренең берничәсендә Төркиянең атташе милитари (военный агенты) булып торган вә соң вакытта шул мәэмүрияте илә Юнанстанның пайтәхете Афинада булган бер заттыр.

Зәки бәк илә күрешкәннән соң Сәгыйдь паша минем сөальләремә изахәт бирергә башлап хәйли нәрсәләр сөйләде. Аның дидегенә күрә, бу мәмләкәтне коткарып калачак куәт ялңыз «Иттихад вә тәрәккый» гынадыр. Шуның өчен дә башта мәмләкәтнең бөтен аңлы сыйныфы аның тарафында булынып, хәляс вә нәҗатне[1] аннан көткәннәр, һәм филхәкыйкать «Иттихад вә тәрәккый» җәмгыяте дә мәмләкәтне коткару өчен лязем булган әфкяр вә тәшәббесләрдә кимчелек итмәгән вә шул көенчә дәвам иткәндә эшнең хәерле нәтиҗәләре күреләчәгендә асыл шөбһә юк икән. Ләкин Төркиянең сәламәт вә сәгадәтен теләми торган кешеләр вә ул кешеләргә читтән ярдәм итүчеләр бөтен куәтләр илә бу җәмгыятькә каршы хәрәкәт итәргә башлаганнар. Анлар бу хосуста матди вә мәгънәви һәртөрле сәбәпләргә керешкәннәр. Төрекләрнең үзләре арасыннан да бәгъзе бер мәнфәгате шәхсия ияләре мәйданга чыгып тегеләргә аләт булганнар. Шул тарикъчә эчендә, тышында «Иттихад вә тәрәккый»нең тамырына балта чабарга тотынылган. Әгәр дә милләттә (төрекләрдә) аң, үз файдалары илә зарарларын аера алырлык мәгариф булса, тегеләрнең зур әһәмияте булмаганнан булыр иде. Ләкин мәгаттәәссеф, төрек халкы мәгарифтән мәхрүм, анларда хәмияте миллия вә ватания уянмаган. Анлар үзләренә яхшы йөз күрсәткән якка аварга әзер торалар. Шул сәбәпле анлар арасында игелегән фетнә авырлыклары һәрвакыт җимеш бирәдер. Милләтнең шундый зәгыйфь вә йомшак икәнлеген белеп «Иттихад вә тәрәккый» җәмгыяте хөкүм вә куәтне үзендә ныграк тотарга, матлуб булган ислахат вә тәҗәддедне кертү хосусында күп нәрсәдән тартынмаска тиеш иде. Ләкин ул, төрекләрне французлар урынына куеп, Төркияне Франция кебек белеп эш кылган, хөррият вә ихтиярны халыкның үз кулына тапшырган, халык исә моннан файдалана алырлык дәрәҗәдә булмаганлыктан, ниһаять, мәмләкәт өчен ошбу фәлакәтләр килгән. «Иттихаде тәрәккый» җәмгыяте эш башыннан төшерелү берлән Арнавыдлыкка автономия бирелү, аның артыннан ук Македония мәсьәләсе кузгалып, Блкан сугышы башлану, аның үзәренә Анатулыда билә әрмәни вә гарәп мәсьәләләре кузгалу иттихаде тәрәккый җәмгыятенең кемнәр тарафыннан вә ни өчен төшерелдегене күрсәтергә кяфидер.

Сугышта җиңелүнең сәбәпләре хакында Сәгыйдь паша бөйлә диядер: «Иттихады тәрәккый»не мөтәмадиян[2] дүрт ил хәзерләгән планнары асты өсткә китерелеп бозылдыктан соңра, әхвәлне белгән кешеләр барсы да эш башыннан төшерелеп корал, азык вә юлларның кайда вә ничек икәнлеген белмәгән кешеләр хуҗа булып калганнан соң ул эшнең ничек рәте булсын! Буның өстенә, «Иттихад вә тәрәккый»нең эш башыннан төшерелүе вә хөкүмәтнең бер такым дахили вә хариҗи интригаларга аләт булуы халыкның хөкүмәткә әминиятен бетерде, истикъбальгә өмиден суындырды, гаскәр вә забитлары арасына тәфрика кереп, гомумиятлә халыкның рухын төшерде. Шул сәбәпле гаскәр чын рух белән сугышамы, барыбер ахырында мәмләкәтне читләргә бирәчәкләр, тик безне кырдыралар гына дигән төсле карады. Хәлбуки Траблус сугышы вакытында халыкта нинди куәтле рух бар иде. Чөнки ул вакыт хөкүмәт «Иттихады тәрәккый» кулында булып, аның башлыклары бөтен көчләре илә халыкны рухландыралар, үзләре сугышка барып фидакарьлек күрсәтәләр иде. Ул вакыт «Хөррият вә иэтиляфчылар» хөкүмәткә каршы килеп, төрле фетнәләр чыгарып тордыклары хәлдә билә халыкның рухы төшмәде. Әмма бу сугыш вакытында «Иттихады тәрәккый»челәр хөкүмәткә каршы һичбер фетнә вә мөшкиләт чыгармадылар, бар куәтләре илә хөкүмәткә ярдәмдә булындылар, ләкин буңа мокабил хөкүмәт анларны җыеп төрмәгә тутырды, хөкүмәт үзе вә тарафдарлары халыкка вә гаскәргә рух бирә алмады, сугыш өчен акча, корал, азык кебек матди куәтләр никадәр лязем исә, җан азыгы булган мәгънәви куәт, күңел күтәренкелеге, истикъбаль өмиде дә шулкадәр үк ляземдер. Безнең бу сугышта әүвәлгеләре була торып истифадә ителмәде, соңгысы исә бөтенләй булмады. Шул сәбәпле җиңелдек.

Бундан соң Төркиянең истикъбале хакында Сәгыйдь паша ялңыз бер генә нәрсә күрә: ул да, әгәр тиздән Иттихады тәрәккый җәмгыяте эш башына менеп бөтен куәтне үз кулына алса вә үткәндә ясаган бәгъзе бер хаталарын бетереп, үзенең програмын гамәлгә кую хакында һич нәрсәгә карамый, хәтта лязем булса, диктаторлык итүдән дә курыкмый эшкә керешсә, Төркиянең мөстәкыйль бер хөкүмәт хәлендә яшәве мөмкин, юкса Рум илендәге, вакыйгалар гәйнейлә[3] Анатулыда да дәвам итәчәк вә ниһаять Төркиянең истикъялленә хатимә биреләчәктер.

[1] азат ителү һәм котылуны
[2] өзлексез
[3] шулай ук

– Соң, «Иттихады тәрәккый»нең яңадан эш башына менүе мөмкинме? Хәзерге әхвәл аңа мөсагадә күренми бит, – дидем.

– Төрекләр бу әхвәлдән гыйбрәт алырга тиеш, әгәр инде дә уянмасалар вә үзләренең нинди уеннарга аләт булып йөргәнлекләрен аңлый алмасалар моннан соң алар өчен мөстәкыйль хәят бетте димәктер, кинә дә бер такым тәрәддедләр илә вакыт үткәрергә форсат калмады инде, – диләр.

Сүзләреннән вә фикерләреннән аңлашылдыгына күрә, Сәгыйдь паша хакыйкатән бик хәмиятле бер төрек вә Иттихады тәрәккыйнең бик ихласлы бер тарафдарыдыр. Затән, шулкадәр бай вә югары бер дәрәҗәле бер зат улдыгы хәлдә сәясәт вә җәмәгать эшләренә катнашып төрле сүзләр ишетергә вә тәгаррызларга очрауны өстенә алырга разый булуы аның хәмиятле вә фидакарьле бер зат икәнлеген күрсәтергә кяфидер.

Шушы Сәгыйдь пашаның кешеләре атнасында ике-өч мәртәбә, Истанбул мәсҗедләрендә вә Истанбул ташында ятучы мөселман мөһаҗирләренә иганә таратып чыгалар. «Иттихад вә тәрәккый»гә каршы төрле тәгаррызларда булынучы философ Риза Тәүфыйк бәк кеби затлар да шушы Сәгыйдь пашаның Бугаз Эчендәге сарайларында бушлай торалар вә хәтта мәгыйшәтләрендә аның өстеннән тәэмин итәләр икән. Ләкин киң күңелле Сәгыйдь паша һәмишә үзенең яхшылык итүеннән туктамыйдыр.

Монда Мисыр принцларыннан икенче бер Сәгыйдь паша бар. Анысы да шулай ук бай вә шулай ук хәмиятле диләр. Төркия сахилләрендә йөрүче пароходлар барсы да читләрнеке диярлектер. Хосусән, юнан пароходлары Төркиянең бөтен акчасын үзләренә тарталар. Төрекләрнең үзләре дә азрак мисал алмаслармы дип менә шушы икенче Сәгыйдь паша үткән ел бик һәйбәт өч зур пароход алып Төркия суларында йөретә башлаган. Иң элек Төркия хөкүмәте буңа юнан пароходларыннан алынмый торган яңа бер налог куйган, гүя тегеләрдән иске имтиязләргә бинаән, ул налог алынмаса да, Сәгыйдь паша пароходны яңа йөретә башлаганлыктан яңа налогларны түләргә мәҗбүр булырга тиеш имеш. Сәгыйдь паша бер сүз дә димәгән. Налогларны түли биргән. Соңра грек пароход компанияләре аның пароходларына каршы һәртөрле чараларга керешкәннәр. Үзләренең таксаларын киметкәннәр. Товарларын Сәгыйдь паша пароходларында йөретүчеләргә, банкаларда вә базарларда төрле мөшкилят күрсәтә башлаганнар. Сәгыйдь паша да туктап калмаган: таксаны тегеләрнең ярты хакына, чирек хакына төшергән, фәкыйрьләрне бушлай йөрткән. Хәтта туйдырырга бушлай азык бирдерткән. Пароходның капитаннарын, матросларын – барсын да мөселманнардан куйдырткан вә ниһаять, шул мөселман капитаннарының берсе бер пароходны ташка бәрдертеп һәлак иттергән. Калган икесе һәнүз йөриләр. Ләкин, мәгаттәэссеф, бунлардан гыйбрәт алучы мөселманнар әле табылмый тора икән.

Менә шулай мондагы кешеләр, менә шулай мондагы хәлләр!

*2 гыйнвар. 1913.*

## 34

*Солых мәсьәләсенә Яурупа катнашуы. Нә япалым әфәндем. Хуҗа әфәнде үзенең наргиләсен чигә бирә. Ширaны тупка тоту. Мәсҗедләргә прокламацияләр ябештерү.*

Ниһаять, нота бирелде. Балкан союзниклары илә килешү хакында Яурупа дәүләтләре тарафыннан Бабы Галигә бер тәклифнамә биреләчәге монда берничә көннәрдән бирле көтелә, ләкин ни сәбәптәндер көн саен кичегә бара вә шул сәбәпле төрек газеталары: Яурупа дәүләтләренең үз араларында ихтилаф чыккан икән, тәклифнамәне бирүдән ваз кичкәннәр икән, хосусән 3 нче гыйнварда «Хәмидия» крейсерының Юнанстанда Шира лиманын тупка тотуы сәбәпле, әхвәлнең бөтенләй үзгәреп китүен ихтимал тотыла икән дип яза башлаганнар иде.

Газета кягыды өстендәге шундый муаффәкыятьле хәбәрләрне укып үз-үзләрен канәгатьләндерерлек дәрәҗәдә саф дәл булган каһвәханә мөдавимнәре дә бунларны укып сөенәләр вә хәтта газета хыяллары өстенә үз хыялларын да кушып: Болгария инде сугышны ни өчен башлаганлыгына үкенә икән, Төркиядән килешүне үзе сорамакчы була, ләкин хурлана вә шул сәбәпле Яурупа дәүләтләренең арага катнашуларын үтенә. Алар тыңлыйсалары килми икән, диләр иде.

Ләкин, күп үтмәде, мәгаттәэссеф, ачы хакыйкать бөтен дәһшәтейлә үзен күрсәтте: кичә 4 нче гыйнвар җомга көн җомгадан соң сәгать 3 тә Бабы Гали җаддәсе белән югары таба менеп киткән вә Бабы Гали капкасы төбенә барып туктаган икешәр атлы дүрт экипаж илә ике автомобиль, алты йөз еллык бер хөкүмәт өчен генә түгел, ихтимал ки, мең өч йөз еллык мәкаме хиләфәт өчен дә хәят мә мәмат мәсьәләләрен хави булган бер табак кягыдны Төркия хөкүмәтенә илтеп тапшырдылар.

Һәрникадәр, «Сабах» газетасы, бүген (җомга көн) мөселман бәйрәме булганлыктан, нотаның бүшен тапшырылу ихтималы юк дип язып чыгарса да, газета мөхбирләре күбесенчә Бабы Галинең тирәсендә йөрүдән вә билхосус Бабы Гали каршысындагы «Истанбул» каһвәханәсендә утырып Бабы Галы әтрафынданиләр күренгәнен тәмаша итүдән кире тормыйлар иде.

Сәгать 3 тә, шофёр янына бер кавас утырган Австрия герблы бер автомобиль Бабы Гали капкасыннан кереп китү берлән газета мөхбирләре дәрхаль урыннарыннан сикереп торып карар өчен тәрәзә вә ишек янына якынрак бардылар. Ул да булмады, кучерлары янына каваслар утырган өч экипаж, соңра бер автомобиль, тагын бер экипаж килеп керделәр. Бабы Гали капкасы төбендә каравыл торучы, башларына ярты карбыз кебек кызыл төстәге нәрсәләр кигән пожарный команда солдатлары вә алар янындагы ак бүреклек полисләр бунларга кәмале тәгъзыйм[1] илә сәлам биреп калдылар. Бабы Галинең ишекләреннән хезмәтчеләр чыгып бу мөсафирләрне каршы алдылар вә җиргә кадәр бөгелә-бөгелә тәмәнна иттеләр[2].

Бу мөсафирләрдә Төркия хөкүмәтенә икенче пайтәхете булган Әдернәдән вә Анатулы илә бугазларның ачкычлары булган аталардан ваз кичүне тәклиф итәргә килгән: Австрия илчесе Марко Паллявичине, Әнгелтерә илчесе сэр Лоутер, Русия илчесе господин Гирс, Германия илчесе барон Вангенһайм, Италия илчесе Марко де Гарони, Франция илчесе месье Бомпар иделәр.

Яһу, никадәр гаҗәеп хәл: дүрт Балкан хөкүмәте берләшеп бер Төркия өстенә һөҗүм итәләр, бөтен христианлык дөньясы анларга хөсне тәвәҗҗә күрсәтә вә могавәнәттә булыналар. Забит ителгән җирлерндә әһле исламга, дөнья яратылганнан бирле күрелмәгән вәхшәт иҗраэ итәләр, бөтен мал вә милекләрен талыйлар, йортларын яндыралар. Өчәр-бишәр йөз яшь егетләрен кырга бер чокыр янына җыеп аттырып үтерәләр. Кызларын вә хатыннарын җыеп алып, вәхши хайваннар шикелле анларның намусларына тәҗавез итәләр. Бөтен Рум иле матлуб мөселманнарның каннарына буяла. Әмма «инсаниятле» Яурупа, гүя һичнәрсә булмаган шикелле сөкүт итә[3]. Ул гына да түгел, хәтта дошманнар үзләре сугышып ала алмаган шәһәрләрне дә аларга бирергә тәклиф кыла. Әдернә, Яния, Әшкудра бөтен госманлы тарихына шәрәф бирерлек рәвештә үзләрен мөдафәга итәләр. Дошманнар нә кадәр тырыштыклары хәлдә бунларны забит итүдән гаҗиз калдылар. Корал куәте илә бирелмәгән бу шәһәрләрне алты сәфир тарафыннан имза ителгән бер табак кягыд илә бирергә мәҗбүрият булу, нә кадәр фаҗигъ бер манзарадыр!

Сәфирләр Бабы Галинең зур ишегеннән кереп киткәч, Каһвәханәдәге мөхбирләр, урыннарына утырышып җитди сурәттә бер-берсейлә сөйләшергә, нотаның мендерҗәсе Бабы Гали тарафыннан нинди җавап биреләчәге вә бунларның нәтиҗәсе ни булачагы хакында фикерләшергә башладылар. Ләкин диван өстенә менеп аякларын бөкләп утырган бер хуҗа (мулла) әфәнде урыныннан һич кузгалмаенча наргиләсен чигә, төтеннәрен пыф-пыф итеп һавага савыра вә күзләренә дә, бер кулына тоткан катыргалы бер китабының сары кягыдлары өстендә акрын гына йөретә иде.

Икенче бер өстәл янында гаять шык киенгән, алтын күзлекле ике төрек бәкләре дә таула уйныйлар, шакмакларны шалт-шолт иттереп сугалар иде. Бунлар һичнәрсәгә илтифат итмәделәр вә урыннарыннан да кузгалмадылар. Бунлар өчен Балкан сугышы, милләт намусы, ватан тәһликәсе, Әдернә мәсьәләсе бармы, юкмы? Һич мәгълүм түгел, әмма бөтен күңелләре вә күзләре алларындагы таулага мәрбут иде.

Инсан шөйлә һәрвакыт гаебене башкалар өстенә аударырга вә үзен мәзлүм күрсәтергә ярата. Ләкин бик күп вакытларда кеше золымны үзенә үзе итәдер. Яурупа христиандыр, мөтәгассыбтыр. Ләкин, аның әсас итеп тоттыгы иң беренче кагыйдәсе көчлеләр тарафында булынудан гыйбарәттер. Болгария 35 ел эчендә көчле була белгән. Шул сәбәпле Яурупа аның яклы төрекләр исә Яурупада алты йөз ел яшәсәләр дә, көчле булып кала белмәгәннәр һәм хәзерендә дә көчле булу юлына кермиләр. Менә шуның өчен дә бөтен Яурупа анлардан йөз чөерә. 20 нче гасырның көче гаскәр сөңгесеннән бигрәк мәмләкәтнең мәгъмүриятендә, халыкның байлык вә тазалыгында, мәгариф вә мәдәниятнең интишарында икәнлеген сөйләп торуга да хаҗәт юктыр. Шулар булганның соңында гына сөңге берлән туплардан файда күреләдер. Юкса, җаһил, фәкыйрь, изелгән хәмияте миллия вә ватаниядән мәхрүм, рухсыз бер милләтнең ачлык вә хасталыктан йөзләре саргайган балалар кулында булган сөңгеләрнең тәэсире бик аз буладыр.

Сәфирләр тарафыннан Бабы Галигә бирелгән нотаның мендерҗәсе әле хәзергә монда ачык мәгълүм түгел. Ләкин бүген госманлы телеграф агентствосының рәсми хәбәренә күрә, нота нәзакәт кагыйдәләренә ригаять итеп язылмыш вә шуның илә бәрабәр катгый вә ашыгыч гайбәрәләр илә бәян ителмештер. Бундан мәгадән, Балкан союзникларына калдырылачак җирләрдә

[1] олы хөрмәт
[2] хәрәкәт белән сәлам бирделәр
[3] дәшми тора

мөселманнарның хокуклары, каберләре вә мәсҗедләр шикелле нәрсәләренең сакалануы хакында тәдбирләр ителәчәге, әгәр дә бу тәклифне кабул итмәсә, Төркиянең Анатулы кыйтгасы да тәһликәгә төшәчәге, бу вакыт Яурупа дәүләтләре мәсъүлиятне үз өстләренә алмаячаклары бәян ителгән икән.

«Икъдам» язып чыгаруына күрә, нотада Әдернәнең Болгариягә калдырылуы, аталар мәсьәләсенең хәле дә Яурупа дәүләтләренә тапшырылуы тәклиф ителмештер.

Нотаны Төркиянең харидҗия нәзарәте Нурадунгиян әфәндегә тапшыргач, сәфирләр Бабы Галидә ике-өч минут кына торганнар. Башка нәрсә хакында сөйләшмәгәннәр. Филхәкыйкать, гаять тиз чыгып китүләре күренде.

Затән бу нота бирелүе вә Яурупаның катнашуы электән бирле көтелгән, аңлашылган вә ихтимал ки, һәр ике як өчен дә матлуб тотылган бер нәрсә иде. Яурупалыларның уянып сөйләргә вә бихосус шәрык комнары илә шаярырга яратмаганлыгын белгән адәмнәр бу нота бирелүгә Әдернәнең китүе, бинаән галәйһи, Истанбул вә бугазларның истикъбале тәһликәгә төшеп, төрекләрнең Яурупадан бөтенләй чыгуларының соң баскычы дип карасалар да, бөтен гайрәт вә һиммәтләре бүгенге көнне ничек үткәрергә тиешлекне кайгыртудан гыйбарәт булган бөек вә кечек пашаларның эше тизрәк бу нотага берәр төрле җавап язу, эшне тагын бераз вакыт сузып әфкяре гомумияне юату илә шөгыльләнү булачактыр. Соңра халык туеп, ни булса да бер нәрсә булсын инде диярлек дәрәҗәгә җиткәч, Арнавыдлык, Траблус кеби, бунлар да һәрберсе үз юллары берлән барачактыр.

Бу нота Бабы Галигә бирелгәч тә кичә кич вә бүген бу хосустагы фикерләрен вә нота бирелүнең тәэсирен аңлар өчен берничә төрек газетачылары вә зыялылары илә күрештем. Ләкин әйтерлек бернәрсә таба алмады. Һәрнәрсәгә булган-беткән дип карыйлар. Төркия эшләренә Яурупа катнашуын вә Яурупа катнашкан эшләрнең барсы да Төркиянең зарарына булачагын, аңа каршы тору мөмкин түгеллеген бик табигый вә гади бер эш саныйлар вә артык кайгырмыйлар.

Берсенә: «Соң әфәндем, бер ел эчендә ике кыйтгадан куыласыз бит, үзеңезне Африкадан чыгарганнар иде, инде Яурупадан чыгаралар, ни өчен кайгырмыйсыз? Шундый фәүкылгадә вакытларда ни өчен фәүкылгадә фидакарьлекләр күрсәтмисез? Суелган вакытта куйлар да бит азрак тиберченәләр, Рум илендәге мөселманнарның аһлары, сабыйлар вә хатыннарның канлы күз яшьләре сезнең йөрәкләреңезгә бер дә тәэсир итмимени соң?» – дидем.

Буңа каршы ул: «Әфәндем, нә япалым, идарәи горфия вакытыдыр; быелышырга ярамый, үтәбире фикерләр йөретә башласаң, хәзер тотып ябалар, сөкүттән башка чара юктыр», – диде. «Бу сүзләр тугрыдыр, ләкин башка вакытларда булганда. Әмма бөтен ватан вә милләтнең истикъбале чын мәгънәсейлә тәһликәгә төшкәндә бу сүзләр хаклы түгелдерләр. Һич булмаса бу хуҗаларыңыз, галимнәреңездә азрак хәрәкәт юкмы, әгәр алар теләсәләр, бөтен милләтне бер кеше кебек кузгатып, ватанны мөдафәга иттерә алулар, алар сөйләсә, милләт фидакарьлектә булыныр, акча да табылыр, алар солтанга да тәэсир итә алырлар, милләттә җан барлыгын күрсә, дошманнарның да җәсарәтләре бераз кырылыр иде», – дидем. «Бырак, Аллаһны сөярсәң, нәрәдә бездә өйлә голәмә, нәрәдә бездә өйлә милләт? Әгәр бунлар улмыш улса, бу хәләме килмеш улырдык», – диде.

Газеталарның хәбәренә күрше дәүләтләрнең нотасы бүген-иртәгә, ягъни 5-6 гыйнварда Бабы Галидә мөзакәрә ителеп, тизлек илә җавап кайтарылачактыр. Ничек җавап биреләчәген хәзергә белмиләр. Ләкин бик йомшаклык илә язылган булыр, тәклифләрнең бәгъзеләре кабул ителәчәге бәян ителер, Әдернә мәсьәләсе дә йомшак кына рәд ителер, ләкин тагын ул тугрыда сөйләшергә мөмкин икәнлегенә ишарәт ителер. Кыскасы: бераз сатулашып Яурупалыларның тәклифләренә разый булучылык бәян ителер, диләр.

* * *

Төркиянең «Хәмидия» крейсеры Юнанстанның Шира искеләсенә барып туп атуы хакында төрек газеталары күп нәрсәләр язып чыгардылар. Андагы заводларны һәлак иткән вә юнанның трансатлантик компаниясенә мәнсүб «Македония» атлы крейсерын батырган дип яздылар. Ләкин төрек газеталарында язылган мондый хәбәрләрнең бик күбесе вә хәтта барсы да хәзергә кадәр бик мөбаләгале булып килгәнгә вә соңыннан хаталары мәйданга чыга барганга күрә, рәсми хәбәр булганчыга, яки әҗнәби газеталарында вә телеграфлары күренгәнчегә кадәр халык бундый хәбәрләргә ышанмыйлар. Бу «Хәмидия» хәбәре дә шулай булды. Бүген исә бу хакта Бәхрия министры вәкиленең киңәшчесенең имзасы берлән ошбу рәсми хәбәр нәшер ителде:

«Хәмидия крейсеры тарафыннан кичә өйләдән соң сәгать бердә Ширада дари заводы илә зур ике морҗалы сафлык сыйныфында булган бер пароход харап ителде. Шәһәргә зарар тимәде». Рәсми хәбәр шуннан гыйбарәттер.

Һәрникадәр, халыкта рух төшенке булса да, хәзерге әхвәл тәэсирейлә әз-мәз гөльян әсәрләре күренгәли тора. Кичә төнлә Истанбулның зур җәмигъләренә прокламацияләр ябештергәннәр. Прокламациядә ватанның тәһликәдә икәнлеге, хәзерге хөкүмәтнең аны коткарып кала алмаячагы, бинаән галәйһи, инкыйлаб ясау тиешлеге бәян ителгән. Аларны иртә белән полиция тиз генә куптарып ташлап гаеплеләрне эзләргә керешкән. Хадим көендә бер офицер кинә шул мәлдә сүзләр сөйләгәнлеге өчен гаскәрлектән тарыд ителде. Хәрәкәткә өндәп язган мәкаләсе өчен «Тәфсире әфкяр» газетасы ябылып, бөтен матбагасы печатьләнде. Нашир вә мөхәррирләре тәүкыйф ителделәр. Сабикъ солтан Хәмид тә шәһәргә чыгып йөрергә ирек булуына мөсагадә сорап Бабы Галигә мөрәҗәгать иткән вә Бабы Галидә бу мәсьәлә мөзакәрәгә куелган диләр.

*5 гыйнвар 1913.*

**35**

*Авыр дәкыйкаләр. Төркияне кысу. Зөһди, Зыя, Сатыйг бәкләр янында. Бер сәүдәгәр ничек исәпли. Матбугат ни фикердә?*

Язарга кул бармый. Баш эшләми. Каләм төртелә. Язылачак нәрсәләр барсы да кара хәбәрләр, начар хәбәрләр. Укучыларымызның электән дә мәҗрух булган күңелләрен дәхи дә җәрәхәтләячәк нәрсәләрдер. «Җитәр инде, тукта» дисәләр дә, хаклары бар. Аларның күңелләрен юатачак рәвештә язарга теләдек исә, мотлак бер такым хыяллар вә фарызлар язарга, аларны алдарга лязем булачактыр, күңел моны да теләми. Болай итү җинаять кебек тоела. Хәзергә кадәр мөселманнарның буш өмидләр илә алданып үткәрү сәбәпле, күргән фәлакәтләре күз алдына килә дә, йөрәккә дәһшәт бирә. Соңра ни булса да, вакыйгада күрелгәнчә дөрестен языйм, тәәссефле күз яше, йөрәк каны берлән язылганлыгын укучылар аңларлар да гыйбрәт алырлар. Хәзер аңдамасалар, соңыннан аңларлар да, безне алдап торганнар дип ләгънәт итмәсәләр дия исәплисең.

Мөхтәрәм бер гаилә атасының шәфкатьсез дошманнар тарафыннан кыйналып үтерелгәнен карап тору вә аның мең төрле газаплар эчендә зәхмәт чигеп җан биргәнен тасвир итү никадәр читен вә күңелсез бер эш исә, бер мөселман вә төрек газета мөхбиренең дә хәзерге Төркия әхвәле хакында язып торуы шулкадәр күңелсез вә читендер.

Элек иске гяһеднамәләр берлән Төркиянең кул-аякларын тәмам бәйләп, үзен җиргә екканнар. Хокук вә икътисад җәһәтләреннән аның бөтен ихтиярыны бетергәннәр. Соңра форсат төшергән саен аның гәүдәсен кисеп-кисеп ала тордылар. Соңгы сугышта бөтен мәдәният галиме сәер итеп, аны Балкан союзникларыннан кыйнатканнан соң хәзер гәүдәсен урталай кисәләр. Тавышыңны чыгарма, селкенмә, юкса гәүдәңнең калган кыйсемнәрен тагын кисәрмез, эчәргә бер тамчы су бирмәмез, тәнәффес итә торган һаваңны туктатырмыз, хәбәрең булсын, диләр. Һәм шуларны билфигыль эшләргә машиналар кора башлыйлар. Испаниядә Ферар шикелле бер социалист үтерелгән вакытта үзләренең протестлары илә бөтен Яурупаны шаулаткан социалистләр вә инсаният тарафдарлары Рум иле кыйтгасында меңләрчә бигөнаһ мөселманнар Балкан вәхшиләре тарафыннан бугазланганда аз гына бер тавышта чыгармыйлар, я Рабби, нидер бу кадәр хакканиятсезлекләр!

Малия мәктәбенең мөдире вә берничә мәктәпләрдә гыйльме икътисад дәресләре мөгаллиме булган Мостафа Зөһди бәк илә күрешеп:

– Яһү, ни исәплисез? Яурупалыларның нотасына каршы Бабы Гали ни җавап бирер дип беләсез вә ничек җавап бирүен тиеш табасыз? – дип сорадым.

– Ни булсын әфәндем, тәклифләрен кабул итми чарамыз юк, Әдернә илә аталар кулымыздан ычкыначактыр, чөнки әгәр шуңа разый булмасак, нотада Яурупа дәүләтләре безгә бурычка акча бирмәячәкләрен вә Анатулыда яңадан мәсьәләләр кузгатылачагын бәян иткәннәр. Хәлбуки бурычка акча бирмәсәләр, без яши алачак түгелмез, хәзергә кадәр мәэмүрләргә айлык жалование госманлы банкасы илә дәвен гомумия идарәсендә аванс тарикыйлә алып биреп килә идек, нота бирелү берлән моны туктаттылар, менә бүген гыйнварның җидесе булды, мәэмүрләргә декабрь жалованиесен бирә алганымыз юк әле, чөнки акча юк, – ди.

Анатулыда мәсьәлә чыгу хакында Зөһди бәк: «Әгәр бөек дәүләтләрнең бу тәклифләрен кабул итмәдек исә, Русиянең Анатулыга гаскәр кертәчәге вә Франциянең Сүриядә яңа вакыйга чыгарачагы һич шөбһәсездер. Без дүрт Балкан хөкүмәте өстенә яңадан ике Яурупа дәүләтенә ничек итеп каршы тора алыйк, бу әлбәттә мөмкин түгелдер бинаән галәйһи, истәр-истәмәз, мәгаттәэссеф, ноталарын кабул итми хәлемез юктыр», – ди.

– Тәклифләрен кабул итсәңез, аның үзәренә дә Анатулы вә Сүрия мәсьәләләре кузгалмавына вә сезгә муафыйк шартлар илә бурычка акча бирелүенә ышанасызмы соң? – дидем.

– Һич ышанмыймыз, безнең тәмамияте мөлкиямез[1] вә статус-кво ничә мәртәбәләр вәгъдәсен вә гяһеден бозган Яурупага без ничек итеп ышаныйк? Ләкин бүген үлгәнче, бер көн, бер ай, бер ел соңрак үлүне артык күрәмез, чыкмаган җанда өмид бар, киләчәктә ни булыр, ни булмасын дия исәплимез, – ди.

«Иттихад вә тәрәккый»челәрнең иң төпле галимнәреннән социолог Зыя бәк илә күрешеп сөйләштем:

– Сугышны яңадан башлау безнең өчен дәхи дә зур фәлакәтне муҗиб булачактыр, ни дә булса тизрәк килешү вә мәмләкәтнең калган кыйсмен коткару чарасын карарга кирәк, юкса эшемез бөтенләй фәна булачактыр, – ди.

– Калган кыйсмен коткару хакынданиләр уйлыйсыз? – дидем.

– Уйлаганым ялңыз Төркия өчен түгел, бөтен галәме ислам өчендер; минемчә, бөтен ислам дөньясы бер авыру берлән авырый, шуннан коткармый торып һич берсенең терелү ихтималы юктыр, – ди.

Зыя бәкнең фикеренчә, ислам дине үзенең өстенә кунган бер такым әсатыйр[2] вә хөрафәттән тазартылырга, Ходай тарафыннан җибәрелгән саф дин мәйданга чыгарылырга тиеш, вә шул вакытта гына мөселманнар тугры күрергә, дөрест аңларга, мәдәният вә мәгариф нуры илә яктырып, башка мөтәмәддин милләтләр арасында яши алырга мөктәдир булачаклардыр. «Соң моны ничек итеп эшләргә вә кайдан башларга кирәк?» дип соравыма каршы, Зия бәк бөйлә җавап бирде:

– Дин исламны тазартуның фабрика вә заводлары мәдрәсәләр булырга тиеш. Мәдрәсәләрдәге шәкертләргә дөрест гыйлем укытылса, кирәкле нәрсәләр белдерелсә, халис дин өйрәтелсә, мәдрәсәдән чыккач, анларның милләткә итәчәк хезмәтләре бик зур булачактыр. Халыкта фикри вә иҗтимагый бер инкыйлаб хасил булмаенча торып бернәрсә дә эшләп булмый, бунлардан башка булган сәяси инкыйлаб бездәге вә Ирандагы шикелле бик әсассез буладыр. Фикри инкыйлабны ясаучылар исә халыкка иң якын торучы шәкертләр, имамнар вә руханиләрдер. Дини ислах вә инкыйлаб ялңыз анлар сәясендә генә мөмкиндер. Зирагать, тиҗарәт вә сәнәгать эшләрен алга җибәрергә никадәр иҗтиһад лязем исә, дини ислах вә инкыйлаб ясарга аннан да артыграк гайрәт ляземдер.

– Соң, сез үз мәмләкәтеңездә мондый бер дини ислах вә инкыйлаб ясалуыны өмид итә аласызмы? – дидем. Зыя бәк буңа каршы:

– Мәгаттәәссеф, юк. Бу эш Мисыр, Һиндстан, Русия кеби җирләрдә бездәгедән күп мәртәбә җиңел булачактыр, вә дини инкыйлаб ясауда кайсы мәмләкәт мөселманнары алгарак чыкса, хәят вә тәмәдден анларда элегрәк башланачак, – диде.

Төркиянең иң мөктәдир педагог голәмасыннан мәшһүр Сатыйг бәк илә күрештем. Сатыйг бәк хөрияттән соң дарелмөгаллимин мөдире булган вә мәктәбене фәүкылгадә гүзәл бер юлга куйган иде. Соңра, мәктәбене үз дигәнчә йөртүенә разый булмаенча аны урыныннан чыгарганнар. Үзе хәлибле улып, гарәп нәселеннәндер. Яурупа мәмләкәтләреннән күбесенә йөреп вә гыйльми конгрессларга барып, андагы ысулы тәгълим вә тәрбия илә танышкан. Яурупалыларның дин вә әхлак тугрысындагы ноктаи назарлары хакында күп фикерләр хасил иткән.

Сатыйг бәкнең фикеренчә: сугышта бу кадәр нык җиңелгәннән соң союзникларның вә Яурупалыларның тәклифләрен кабул итүдән башка бер чара юктыр. Мәмләкәтнең калган кыйсмен сәламәт коткарып кулда калдырачак нәрсә исә икедер. Берсе мәктәп, икенчесе хатын. Әгәр Төркиянең мәктәпләре бик тизлек илә Яурупа мәктәпләре кебек гыйлем вә фән нөфүзенә кертелмәсә вә әгәр төрекләрнең хатыннарга хәзерге әсарәт вә гатәләт коткарылып, Яурупалы хатыннар шикелле хәяте иҗтимагыйга катнаштырылмасалар, теләгәнчә кадәр гаскәр хәзерлә, теләгәнчә кадәр дредноутлар ясат, барсы да буш, барсы да сәмәрәсез вә файдасыз булачактыр. Сатыйг бәкнең фикеренчә, бөтен галәме исламиянең батуы яки хөласы шушы ике нәрсәгә, ягъни мәктәп илә хатынга булган назарларын төзәтүләренә мәүкуфтыр.

Динне хөрафәттән вә бер такым кыйль вә каләләрдән тазарту тиешлегенә Сатыйг бәк тә бик әһәмият бирә. Шунсыз мөселманнарның фикерләре төзәлү ихтималы юктыр, ди. Мин аңа:

– Бездә Коръәнне үз телемезгә тәрҗемә итәләр, шуннан соң һәркем үзе укып халис кәламуллаһны аңлар, бу исә дин тазаруына күп сәбәп булыр дия өмид итәмез, дидем.

– Юк, мин тәрҗемә итүне үк муафыйк күрмим, тәрҗемә ителгәч, ул бер төрле әһәмиятсез булып калыр, кәламуллаһка охшамый торган булыр, тәрҗемәдән бигрәк аның аятләрен бер тәртипкә салырга кирәк, хәзерге хәлдә Коръәннең аятьләре кисек вә бәгъзән бер-берсенә мөнәсәбәтсез булганлыктан, аңлау вә мәгънә чыгаруы кыендыр», – диде.

[1] дәүләт бөтенлеге
[2] мифлар

Тәмәдден, дин вә гыйбадәт хакында Сәтыйгъ бәк бу фикердәдер: тәмәдден динсез мөмкин түгел. Дин исә гыйбадәтсез каим булмый. Мөселманнарның Яурупа халыкларын динсез дип зан итүләре бик зур хатадыр. Анлардагы дин тәгассыбе мөселманнарныкыннан әллә ничә өлеш артыктыр. Иң зур табигыять голәмасы белә егермешәр еллык тәтәббыг вә тәфтишәт нәтиҗәсендә язган әсәрләрендә иң соңында өлүһиятьне икърар итәләр. Элек Яурупаның христиан папаслары искелек тарафдары булып, яңа фикер вә яңа нәрсәләргә каршы торганга күрә, гыйлем вә фән әһелләре алардан вә диннән бизә башлаганнар иде. Ләкин руханиләр моны сизеп алу берлән үзләре тәҗәддед вә тәрәккый фикеренә керделәр, гакыл вә фикер кавагыйденә[1] ияреп диндә ислахат вә тәҗәддед ясый башладылар. Шуннан игътибарән Яурупада дин бик куәтләнмәктә булып, голәма вә зыялылар да дингә мәхәббәт итә башламышлардыр. Мөселманнарны тәмәддәнгә кертү вә мөселман зыялыларын дингә мәхәббәт иттерү өчен дә шуннан башка чара юк. Буны иң беренче эшли торган урыннарда мәктәп вә мәдрәсәләрдер.

Сәтыйг бәк мәдрәсә шәкертләрен мактый: «Мин дарелмөгаллиминдә мөдир булганда бер сыйныфның бер шөгъбәсендә гел мәдрәсә шәкертләре, берсендә исә мәдрәсә күрмәгән талибәләр улып, әүвәлгеләренең иҗтиһад вә сәбатлары, аңлаулары вә докторлары соңгылардан күп артык иде», – диде. Һәм дә Русия мәдрәсәләреннән килеп дарелмөгаллимингә кергән шәкертләрнең өч-дүрт ай эчендә төрекчәне бик яхшы өйрәнгәнлекләрен вә дәресләрендә бик тиз тәрәккый итекләрен сөйли.

Чит мәмләкәттән килеп, монда сәүдә итеп торучы аңлы бер мөселман илә күрешеп, сугыш, солых вә нота хакында аның фикерләрен сорадым. «Һәй, әфәндем, бунларның эш башындагылары беткәннәр, черегәннәр, юкса шушы кадәр дә мискинлек күрсәтү мөмкинме соң», – диде. Нишләргә кирәк иде соң диюемә каршы, бөйлә җавап бирде:

– Иң элек солтан үзе Айя-Софиягә килеп, күп җәмәгать хозурында ватанның тәһликәдә булганлыгын бәян итәргә, мондый хәкарәтле солыхны кабул итәргә разый булмаганлыгын, бинаән гайләһи, бөтен мал вә милкен гаскәр файдасына һиббә кылып, бөтен шаһзадәләре берлән бергә Чаталҗага гаскәр башына барырга, дошман илә сугышып, ватанның намусын коткарырга яки ватан өчен үзләрен фида итәргә карар биргәнлеген игълан кылырга. «Менә мине кем солтан вә хәлифә итеп таныса, калмаенча артымнан барсын!» диярге тиеш; һәм дә Мисыр, Һинд, Фас, Җәзаир, Тунус, Траблустагы мөселманнарга үз исеменнән телеграм биреп, хиләфәтнең намусын коткарыр өчен үзенең ошбу эшкә карар биргәнлеген белдерергә, мөмкин булса, могавәнәтләрен, булмаса догада булынуларын үтенергә кирәк иде. Менә шуннан соң күрер идең син Төркиядәге галәянны! Кулы корал тоткан бер кеше калмаенча ватан мөдафәгасенә йөгерер, һәркем актык акчасыны сугыш расходына бирер, бер атна эчендә йөз миллионнарча акча җыелыр иде. Министрлар барысы да урамга чыгарга, халык арасына керергә, «Я намус, я үлем!» дип кычкырырга, «Без шуңа карар бирдек! Дип әйтергә кирәк иде. Халык хөкүмәттән вә солтаннан шуны көтә, халык шул югарыларның курку вә мескенәтләре өчен әченеп каһәреннән үлә. Яурупа буны теләми икән, әнә килсен дә бөтен Истанбулны тупка тотсын, бөтен Төркияне яксын, ексын, ләкин морадлык илә үлү булыр, моның шикелле сәфил яшәүгә караганда каһарманча үлә, намус белән үлү мең мәртәбә артыктыр. Әгәр халыкта шундый галәян вә рух барлыгын күрсә, Яурупа бернәрсә дә эшләмәс иде. Аларның хәзерге бу тәсәллытлары[2], бу хәкарәтләре, төрекләрдә җан юклыгы, морадлык галәмәте күрелмәве, анларны үлгән дип белүләре өчендер» – диде.

Янымыздагы бер төрек теге сәүдәгәрнең бу фикерләренә каршы: «Истанбул каршысындагы әҗнәби сугыш көймәләреннән Яурупа гаскәре чыгып пайтәхетемезне забит итсәләр, әҗнәбиләр Измир, Бәйруткә, Анатулыга гаскәр кертсәләр, соңра без аларны ничек чыгара алырмыз, Иран хәленә төшәрмез бит, егетлек сатып Яурупаны куркыта алу ихтималымыз юктыр, ничек тә булса тизрәк солых ясап эшләрне рәткә салу иҗтиһатында булу файдалырактыр», – ди.

Хөласа: югары киткән саен өмидсезлек вә яэс[3] күп. Түбән вә урта сыйныф халыклар сугышу тарафында вә җиңү өмидендәләр. Бундый солыхка разый булуны зур хәкарәт саныйлар вә бу хосуста хөкүмәт адәмнәрен куркаклык илә гаеплиләр. Югары даирә адәмнәре исә: түбән халыкның әхвәлдән хәбәре юк, шуның өчен алар шулай сөйлиләр, диләр.

Төрек газеталары гомумиятлә: Яурупаның тәклиф кабул итүдән башка чара юк, һәрникадәр безнең өчен бик уңайсыз, бик хәкарәтле булса да, бөтен ватан вә истикъбалемез тәһликәгә куелган бер заманда хиссияткә ияреп эш кылырга ярамый, гакыл берлән эш кылырга кирәк, диләр. Хосусән, Русиянең соң көннәрдә алган вәзгыяте, солыхның тизрәк ясалуын, Әдернәнең болгарларга

[1] кагыйдәләренә
[2] берәүне үз биләвенә алып, аның өстеннән үзе теләгәнчә хөкем йөртү
[3] нәүмизлек, өметсезлек

калдырылуын таләп итүе, әгәр бу таләп игътибарга алынмаса, тиешле тәдбирләрне үзе кыла башлаячагын аңлатуы монда әфкяре гомумиягә вә матбугатка бик начар тәэсир итеп, төрекләрнең Русиягә булган назарларын дәхи дә фәналаштырырга сәбәп булды. Юкса элек Русиянең үз кардәш вә диндәшләре булган славларга ярдәм итүен бер дәрәҗә мәгъкуль вә мәгъзур күрәләр, шул сәбәпле Русиядән зиядә Әнгелтерә илә Франциядән җәберсенәләр иде. Соң көннәрдә исә Русиянең Төркиягә каршы бигрәк алга чыгуы ике арадагы мөнәсәбәтне дәхи дә суытты.

Монда Төркиянең шундый уңайсыз вакытларында азмы-күпме булса да аңа ярдәм итеп, Русия аны моннан соң инде үз тарафына җәлеп итү сәясәтен тотар, чөнки буның өчен иң уңайлы форсат шушы вакыт дип исәпләүчеләр бар иде. Чамасы[1] Русия сәясиюне ул фикердә түгелдер. Шуның өчен монда тагын ук шул немец я инглиз сәясәтләре юл алсалар ихтималдыр.

*7 гыйнвар.*

## 36

*Сабикъ солтан Хәмид. Курд гаскәре. Назыйм паша. Прокламацияләр. Әнвәр бәк. «Бөек милли мәҗлес». Мисырлыларның иганәләре. Флот сугышы ихтилал ихтималы.*

Сабикъ солтан Хәмид Бугаз эчендәге «Бәкләр Бәге» сараенда тотыла иде. Кыш һавасында ул сарай «ротубәтле[2] булганлыктан», аны якында «Йолдыз» сараена күчерергә карар биргәннәр дия язылды. Соңра бу хәбәр тәкзиб ителде[3]. Нинди генә сәбәп илә булса да Габделхәмиднең Йолдыз сараена кайту хәбәре колакларга беркадәр тәэсир калдырып үтәдер.

Сугыш башлана калса дип Анатулыдагы курд хәмидия алаеннан (төрек атлы казагыннан) берничә мең гаскәрне Истанбулга китереп Хәйдәр паша мәхәлләсендәге Сәлимия казармасына җирләштергәннәр. Бунлар шәһәргә чыгып йөрегән вакытларында бераз уңайсызлыклар күрсәтә башлаганнар. Мәсәлән: кибетләрдән нәрсә алып, акчасын түләмиләр яки ашханәләрдә ашап-эчеп, хакын бирмиләр икән. Шул сәбәпле анларны казармадан чыгармый башладылар. Бу көннәрдә шунлар казармада да бераз тынычсызлыклар чыгарганнар. Безне ни өчен монда җыеп торасыз, тизрәк сугышка җибәреңез дигәннәр. Хәтта: «Хәзерге хөкүмәт сугыштан курка торган булса, эш башыннан чигелеп китсен!» дия бер такым гөрелтеләр ясаганнар. Ләкин тәдбирләр сәясендә бунларның чуалышлары тиз бастырылган. Сарайдан махсус мәэмүрләр барып үзләренә солтан хәзрәтләренең сәламен ирештерделәр.

«Иттихад вә тәрәккый» җәмгыяте хәрбия назыйре Назыйм пашаны үз ягына аударып алган, Камил паша урынына садырәгъзамлыкка аны мендермәкчеләр икән дип байтактан бирле сөйләнә иде. Назыйм паша бу көннәрдә шул хәбәрләрне газеталар аркылы тәкзиб итте: «Шул хакта миңа имзасыз мәктүпләр килә, мин гаскәремез, һич партиягә мәнсүб түгелмен, сәясәт илә шөгыльләнмимен. Бөтен максудым ватаныма вә мәмләкәтемә хезмәт итүдер, моннан соң юкка андый хатлар язып маташмасыннар», – ди. Мәсҗедләргә ябышытырылгын прокламациянең «Тасвире әфкяр» матбагасында басылган булуы аңлашылып, бу матбага печатьләнде. Иясе Әбүззыя Тәүфыйк бәкне истинтак өчен мәхкәмәгә чакырганнар икән. Ул, инде мине сөрерләр, яки хәбес итәрләр дип мендәр, юрган, кием-салымнарын бәйләп алып барган, ләкин аны бернәрсә дә эшләтмәгәннәр. Җавап алгач җибәргәннәр. Матбага вә газетасында хезмәт итүче угыллары Таләхә илә Вәлид әфәнделәрне полицә тәүкыйф итәчәк булса да, хәзергә кадәр таба алмаган диләр. «Тасвире әфкяр»нең берничә мөхәррирләре тәүкыйф ителделәр. «Иттихад вә тәрәккый» тарафдарлыгы итүче газета исә ялңыз ошбу «Тасвире әфкяр» иде. Гәрчә «Тәрҗемане хакыйкать» газетасы да иттихадчылар фикерен тәрвиҗ итү мәсләгендә исә дә, идарә кысынкылык сәбәпле аны белдерергә җәсарәт итә алмыйдыр.

Әнвәр бәк Истанбулда һәр җомга көн җомгадан элек үзе илә күрешергә килгән мөсафирләрне кабул итә. Бу көннәрдә Кадырга Һиляле Әхмәр хастаханәсенә килеп карап йөрде, үзен бик зур хөрмәт илә каршы алдылар. Әнвәр бәк хастаханәдә мәҗрухлар караучы безнең Гөлсем, Рукыя вә Мәрьям ханымнарны сорап үзләре берлән күреште вә шундый инсаният вә кардәшлек күрсәтүләре өчен аларга бик самими тәшәккерләр бәян итте. Әлегә яңа бер хезмәткә тәгаен ителгәне юктыр. Бу көннәрдә Траблустан мәшһүр каһарман Фәтхи бәк тә кайтты. Траблустагы төрек гаскәре аннан чыгарылып беткәнчегә кадәр Италия Төркиянең аталарына төшергән гаскәрен алмый тора икән.

[1] күпчелек
[2] дымлы
[3] кире кагылды



*Рәс. 30. Принц Сәгыйдь Хәлим паша*



*Рәс. 31. Сатыйг бәк*




*Рәс. 32. Сатыйг бәкнең кул язулары*

Яурупа дәүләтләренең ноталарына ни җавап бирергә тиешлеге хакында киңәшер өчен солтан сараенда иртәгә «Бөек милли мәҗлес» ачылачагы ихтимал тотыла. Бу хосуста министрлар мәҗлесендә берничә мәртәбә мөзакәрә булып, әле һәнүз карар биреп бетерә алмаганнар. Әгәр ачыла калса, бу мәҗлескә мәҗлесе әгъян, шураи дәүләт әгъзалары вә башка бөек хөкүмәт адәмнәре чакырылачактыр. Бәгъзе төрек газеталары парламентлы бер мәмләкәттә мондый гайре мәсъүл бер мәҗлес ачылуын муафыйк күрмиләр. Әгәр ачыла калса, мәсъүлиятне үз өстенә алудан бер дәрәҗә котылыр өчен бу эш Камил пашаның бер осталыгы булачактыр.

Сәланиктә утыз мең кадәр мөселман мөһаҗирләренең, ягъни Балкан вәхшиләре тарафыннан таланган мәзлумнәрнең фәүкылгадә сурәттә мохтаҗ вә фәкыйрьлектә булганлыкларын дикъкатькә алып, Мисыр Һиляле Әхмәр җәмгыяте шуларга ике пароход азык илтеп тараткан. Мисыр байлары күп акча вә сәдака җибәрәләр икән. Һолландиядәге «Твиде курант» атлы бер газета шулар файдасына иганә дәфтәре ачып, 12 мең флорин кадәр акча җыйган вә шуны Сәланиктәге Һолландия Салибе Әхмәр җәмгыятенә шул мөһаҗирләр файдасына тотарга дип биргән.

Мисыр мөселманнары солых мәсьәләсендә Төркиягә җәбер ителмәвен таләп итеп Әнгелтерә хөкүмәтенә мөрәҗәгать иткәннәр. Һиндстан мөселманнары тарафыннан да шундый мөрәҗәгатьләр була тора икән.

Траблус вә Балкан сугышларында Мисырлылар тарафыннан ителгән иганәләрнең хисаплары басылып чыкты. Бундан аңлашылдыгына күрә, Мисырлылар Траблус сугышы вакытында бер миллион 23 мең сум, Балкан сугышы вакытында исә ике миллион 291 мең сум иганә биргәннәр. Һиляле Әхмәргә иткән иганәләр монда дахил түгел, анысы аерымдыр. Гомумиятлә читтәге мөселманнар тарафыннан Төркиягә изһар ителгән хөрмәт, күрсәтелгән ярдәм бик зур булып, мөселманнарда хиссияте кальбия барлыгыны исбат итәрлек дәрәҗәдәдер.

Соң вакытларда Төркиянең флоты Чанаккальга тышына чыгып юнан флоты берлән сугышкалый торды. Хәзергә кадәр булганнарында яхшы ук муаффәкыятьләр булганлыгын, Хәмидия крейсерының Ширага барып, искеләне тупка тоттыгын яздылар. Моннан ике-өч көн элек булган бер сугышта ике якның көймәләренә дә бераз зыяннар булганлыгы, ләкин Төркия флотының сәламәт көенчә кайттыгы рәсмән игълан ителде. Шуның илә бәрабәр шушы сугышта төрек гаскәреннән 95 кеше яраланып, «Рәшид паша» исемендәге хастаханә пароходы илә Истанбулга китерелделәр. Солтан үз тарафыннан хастаханәгә кеше җибәреп хәлләрен соратты. Каһарманлыклары өчен рәхмәт әйттерде. «Хәмидия» крейсерының «Порт Сәгыйдь»кә киткәнлеге ишетелгән вә бу да юнан флотыннан качып киткән булырга кирәк дия зан ителгән иде. Бүген исә порт Сәгыйдьтән алынган телеграфка бинаән, шуннан чыгып Бәхре Әхмәргә[1] киткәнлеге аңлашылмактадыр. Төркия көймәләренә килгән зарарлар бик җөзьи[2] вә әһәмиятсез улып, биш-алты көн эчендә бик җиңел төзәтеләчәк бер хәлдә икәнлекләре, хәтта төзәтелмәгән көенчә дә сугышырга яраганлыклары бәян ителмәктәдер.

Юнан флотын ныгытып җиңә алмаса да, Төркия флотының бераз хәрәкәткә килүе вә үзенең барлыгын күрсәтүе төрекләрнең хәйли мәмнүниятьләрен муҗиб булды.

Нотага җавап бирү бөек мәҗлесе миллиянең киңәшеннән соң булуы көтелә. Мәҗлесе миллинең иртәгә тугызында, яки берсе көнгә – унында булыр дип исәплиләр. Мәҗлескә йөз кадәр кеше чакырылырга хисап ителә. Мәҗлес солтан тора торган «Долмабахча» сараенда булачак. Дәгъвәт запискасы садырәгъзам паша исеменнән җибәреләчәктер. Мәҗлескә төрле диннәрнең рәисе руханилары, элек министр булып торган кешеләр, коры вә диңгез гаскәрләренең башлыклары һәм зур сәүдәгәрләр дә чакырылуы фарыз ителә икән. Бәгъзеләр мәҗлесне өч көн дәвам итәр, диләр. Мәҗлес җыелгач, кабинет аңа хәзерге әхвәле гаскәрия, сәясия вә малияне аңлатачак, соңра шундый бер хәлдә нишләргә тиешлеге хакында фикерләрен сораячактыр. Мәҗлес Камил пашаның рисясәте тәхетендә[3] булыр диләр. Хәзерге китешкә, ягъни югары даирәләр вә матбугатның әфкяре гомумияне хәзерләвенә күрә, мәҗлес хәзерге әхвәлгә буйсынудан башка чара юклыкка карар бирер дип исәплиләр.

Сугышсыз-нисез шул тәклифләр барсы да кабул ителеп Әдернәдән дә ваз кичелсә, дахили ихтилал чыгар, хәзерге хөкүмәтне төшерерлек дип исәпләүчеләр дә зә түгел. Шәрык – гаҗәеп бер мәмләкәттер. Монда һич көтелмәгән вөкугатлар бик еш булгалыйдыр.

*8 гыйнвар.*

[1] Кызыл диңгезгә
[2] аз
[3] җитәкчелегендә

## 37

## Бөек мәҗлеснең карары

Яурупа нотасына җавап бирү өчен 9 нчы гыйнварда солтан сәраенда җыелган «Бөек мәҗлесе милли»нең карары газеталарда игълан ителде. Вә шуның илә бергә үк хөкүмәт үзе дә рәсми бәяннамә нәшер итте.

Бунлардан аңлашылдыгына күрә, хөкүмәт үзе электән нотаны кабул итәргә вә солых ясарга карар биреп куйган, мәҗлесе миллигә бары шуны әйтеп тәсдыйкъ иттереп үтәргә генә тиеш тапкан икән. Мәҗлес көндез сәгать 2 дә ачылып 4 кә кадәр дәвам итте. Газета мөхбирләрен кертмәделәр. Мәҗлескә чакырылган кешеләргә садыр әгъзам исеменнән запискалар җибәрелде. Мәҗлескә Кәмал паша риясәт иткән. Мәҗлес ачылганда садыр әгъзамның махсус мәэмүрләре тарафыннан бу мәҗлес җыелуның сәбәпләре бәян ителеп бер доклад укылган. Соңра сугыш министры хәзерендә гаскәрнең әхвәле хакында, малия министры Төркиянең хәзерге әхвәле малиясе хакында мәгълүмат биргәннәр. Бераз мөзакәрә дәвам иткән. Мостафа Гасыйм әфәнде, Газиәхмәд Мохтар паша, вакыйга нәвис Габдеррахман Шәрәф бәк, дәфтәр хаканы назыйре Мәхмүд Әсгадь әфәнде, Рәшид Гакеф паша, хариҗия назыйре Нурадунгиян әфәнде вә башка берничә кеше бәгъзы нәрсәләр сөйләгәннәр. Баш мөддәгый[1] гомуми Исмәгыйль Хаккы әфәнде бундый шартлар илә солых ясау тиеш түгеллекне сөйләгән. Ниһаять, мәҗлес әгъзалары әксәрият илә хөкүмәтнең фикеренә кушылырга карар биргәннәр. Сәгать дүрттә алар таралгач та министрлар шул сарайда калып үзләренең киңәш мәҗлесен ясаганнар вә нотага электән хәзерләп куелган җавапны бер кат укып, карарга кул куйганнар, һәм шундук Австрия илчесе Паллавичинигә хәбәр җибәреп, нотаның кабул улынганлыгын вә иртәгә рәсми җавапны тапшырылачагын белдергәннәр.

Шулай итеп Төркия Әдернәнең болгарларга калуына вә аталарның Яурупа дәүләтләре карарына тапшырылуына рәсмән разыйлык бирде. Яурупа дәүләтләренең аталарны Төркиягә кайтармаячаклары, юнанга бирәчәкләре яки автономияле ясаячаклары мәгълүмдер. Төрекләрнең бик күбесе Әдернәне бирелүенә һич ышанмыйлар, аны бирергә солтан катгыян кул куймаячак, диләр иде. Бөек мәҗлеснең карарыннан соң бу актык өмидләр дә җимерелде.

Бөек мәҗлеснең җыелуыннан ике көн элек садырәгъзам Камил паша «Сабах» баш мөхәррире Диран Келекян әфәнде илә «Икъдам» мөдире Нуреддин бәкне үзенә чакыртып, сугыш башлау тарафын куәтләп язмаска, әфкяре гомумияне солыхка хәзерләргә кушкан. Шул сәбәпле анларның һәм башка газеталарның язуларына караганда хөкүмәтнең ни фикердә булганлыгы бөек мәҗлеснең нә карар бирәчәге алдан ук мәгълүм иде.

Мәҗлеснең карарын бүгенге газеталар бик яратып, гакыллы вә тәдбирле бер хәрәкәт дип язалар. Яурупаның нотасын кабул итүдә хөкүмәтне мәгъзур күрсәтер өчен бөек дәүләтләрнең Төркияне кысуын, Русиянең сугыш башларга хәзерләнеп куркытуын, яңадан сугыш башлаганда дүрт Балкан хөкүмәте белән генә түгел, алар өстенә Русия берлән дә сугышырга ихтыяҗ төшәчәген, бу исә ватан өчен бөек бер фәлакәт булачагын озын-озады тәфсилләп язалар.

Нотаны кабул итү хакында хөкүмәтнең вә мәҗлеснең карары нәшер ителгәч тә югарырак даирәдәге бер төрек сәясиенә юлыгып, фикерене вә бу эшкә ни күз берлән караганлыгыны сорадым.

– Бик яхшы иттеләр, бик сөендем, утыз елдан бирле һич булмаса бер мәртәбә Төркия хөкүмәте вә төрек әгъзамы гакыл вә хөкүмәткә муафыйк бер эш эшләделәр, – диде.

– Ни өчен? – дидем. Буңа каршы яңадан сугыш башлаганда, Төркиянең бөтенләй харап булачагыны, дахилдә акча вә милли рух юклыгыны, харидҗә һичбер дуст калмаганлыгыны, файдалары өмид ителгән вә Русия илә араларында һәр көн сугыш башлануы көтелгән, Австриядән һәм Румыниядән дә соңгы минутларда һичбер файда килмәгәнлегене вә килер дип өмид итеп торуның электән дә мәхз фәлакәткә төшкәнлегене бәян итте вә:

– Мәсьәлә Кырык Килисәдә, Лүлә Бургазда хәл ителде, аннан соңгы өмидләр барсы да шәрык хыяллары иде, анларга алданып тору ватан вә мәмләкәт өчен җинаять иде, эшкә тугры карый алучылар бу хакыйкатьне күптән үк күрергә мөмкин иде, фәкать мәгаттәәссеф безнекеләргә моны аңлар өчен Лондоннарга барып йөрү, Яурупалылардан ноталар бирдереп, үземезне тагын бер кат хәкарәт иттерү, мәҗлесе кәбирләр җыеп курчак уеннары ясау лязем күрелде, инде һич булмаса моннан соң күземез ачылса да Анатулыны саклый алсак, ләкин өмидем юк, без гафиләт вә хыяллар эчендә буылып үләргә разый буламыз, әмма тугры сүз ишетергә, эшкә тугры карарга вә һәрнәрсәне

[1] дәгъвалаучы

үз исеме илә атап йөртергә разый була алмыймыз, менә безнең шәрык халкының иң зур косуры да шулдыр, – диде.

Хөкүмәтнең вә мәҗлесе кәбирнең карарына халык артык ятсынмады. Чөнки шулай булачагы алдан ук сизелеп килә иде. Һич шөбһәсез, каһарман төрек гаскәре тарафыннан хәзергә кадәр мөдафәга ителеп килгән Әдернәнең Төркиянең икенче пайтәхете, иске солтаннарның карарглһы вә анларның асәре мөкатдәсә, гүзәл җәмигъләр вә мәдрәсәләрен хави булган бу шәһәрнең дошманга тәслим итәргә карар бирелүенә фәүкылгадә тәәссеф итүчеләр вә үксеп-үксеп еглаучыларны үзем күрдем.

Хөкүмәтнең карарын укыгач, бер бөек зат:

– Моның шулай булачагын вә шулай итүдән башка чара юклыгын мин электән үк белә идем, ләкин шулай рәсми бер карар сурәтендә басылып чыгуы күңелгә шулкадәр авыр тоела ки, һим тәгъриф мөмкин түгел, – диде. Күздән яшьләр килде, сүздән кисте. Миңа да шул ук тәэсирләр хасил булган иде.

– Allah'a ısmarladık, – дидем дә яныннан аерылдым.

*9 гыйнвар.*

**38**

**Инкыйлаб**

Истанбулда бер-ике сәгать эчендә һич адәм ышанмаслык зур вә мөһим бер инкыйлаб ясалы: төшүе вә төшерелүе мөмкин түгел зан ителгән Камил паша кабинеты чирек сәгать эчендә үзенең истигъфасын биреп урыннан чигелде. Аның җиренә мәшһүр Мәхмүд Шәүкәт паша кабинеты эш башына килеп, мәмләкәт идарәсе яңадан «Иттихад вә тәрәккый»челәр кулына кичте вә шул арада төшкән хөкүмәтнең иң моктәдир вә иң намуслы бөек бер адәме булган хәрбия министры Назыйм паша да бу дөньядан мәңгелек юк булды. Могҗиза яки сихер куәте берлән булган шикелле тизлектә эшләнгән бу эшнең каршысында һәркем дә шашып калды.

Филхәкыйкать, Камил паша кабинетыннан хошнудсызлык[1] галәмәтләре вә иттихаде тәрәккыйчеләрдә бәгъзе бер хәрәкәт әсәрләре бар итде, ләкин бу кадәр тизлектә мондый зур вә мөһим бер үзгәреш ясалуны бер кеше дә көтми иде.

9 нчы январьдә чәһәршәмбе көн солтан сараенда ясалган бөек мәҗлестә хәрбия, малия, хариҗия министрлары хөкүмәтнең ни хәлдә икәнлеген аңлатып дошманнар илә килешүдән, Яурупаның тәклифен кабул итеп Әдернә илә атарлардан ваз кичүдән башка чара юклыгын белдергәннәр. Мәҗлестәге кешеләр дә буңа игътираз итә алмаенча хөкүмәтнең фикеренә кушылганнар. Ошбу карар шул 9 нчы январь көне кичке газеталарда хөкүмәт тарафыннан рәсмән игълан ителде. Электән дә мәэюс вә мөкәддир булган халыкның кайгысы вә күңелсезлеге дәхи дә артты. Ләкин бу кайгы вә хәсрәтләр һичбер төрле изһар ителә алмаенча эчкә җыела барды. Тик бәгъзе бер кешеләр үзара сөйләшкәндә генә шәрәф вә хәйсияте миллиянең бу дәрәҗә аяклар астына тапталуын, мәкаме хиләфәтнең бу кадәр хәкарәт иелүен, Төркиянең Яурупада соңгы көннәре килгәнлеген, бөтен җиһан халкы төрекләрне кимсетеп, хурлап мәсхәрә итүләрен исәпләп күзләреннән кайгылы яшьләр тамызалар; дахилдә исә дәүләт хәзинәсенең тәмамыйлә буш булып, мәэмүрләргә мәгашь бирергә дә акча юклыгын, һичбер җирдән карыд[2] алу мөмкин түгеллеген, дошман гаскәренең пайтәхеттән кырык чакрым җирдә генә тордыгы, бөтен Яурупа дәүләтләренең берләшеп Төркияне кыскан саен кыса бардыгын күз алдына китереп бу хәлләрдән котылыр өчен һичбер чара табылмавына кайгыралар иде.

Ихтимал, сугыш... Күңеле төшкән, хөкүмәтләренең мәтанәт вә фидакарьлегеннән өмидләре өзелгән халык, бунларны гакылга да китерә алмый, ни генә эшләнсә дә, зарар гына булачак, Яурупаның кысуын арттырып мәмләкәтемезнең калган кыйсемнәре дә тизрәк бүленүгә сәбәп булачак дип исәплиләр иде.

10 нчы январь пәнҗешәмбе көн иртәнге газеталарда хөкүмәтнең карары тагын ук басылып чыгып халыкның йөрәгендәге җәрәхәтне янә арттырды. Яурупаның нотасына каршы хөкүмәтнең җавабы бүген өлгермәсә иртәгәдән калмый биреләчәге дә шунда язылган иде. Каһвәханәләр тулы халык. Газеталарны укыйлар да укыйлар. Ләкин дөнья әүвәлгечә үк. Һичбер ихтилал-фәлән галәмәтләре юк. Һәрнәрсә үз хәлендә бара. Өйләгә кадәр байтак кешеләр белән күрешеп

[1] канәгатьсезлек
[2] бурычка

сөйләшкәләдем. Каһвәханәләрдә утырдым. Халыкта кайгы бар. Ләкин галәян юк. Газеталар исә хөкүмәтнең карарын, бөек мәҗлеснең әда кушылуын бик гакыллы бер эш булганлыгын, әгәр Әдернәне биреп солых ясарга разый булынмаса Русиянең дә Төркиягә каршы сугыш игълан итәчәге мөхаккак булганлыгын, хәлбуки Төркиянең бер юлы биш хөкүмәт илә сугыша алуы мөмкин түгеллеген озын-озады исбат итеп язалар. Табигый, бу язулар халыкның фикеренә тәэсир итә, кайгысын бетермәсә дә, галәянга китермәүгә сәбәп була: шулай инде, ни хәл итмәк кирәк, Яурупаның шулкадәр кысуына каршы ничек итеп каршы тора аласың, бичара Камил паша әл дә бар куәтен сарыф итеп каршы торып карады инде, әл дә ул бар, юкса Истанбул да киткән булыр иде, диләр. Бәгъзеләре исә: инде моннан соң бездә куәт калмады, юкка каршы торып маташуда да файда юк, Истанбул да китәр, Анатулы да китәр, бездә кеше юк, мәмләкәтне идарә итә амыйммыз, гаеп үземездә, диләр иде.

Өйлә үтте. Һәр тараф тыныч. Бабы Гали тирәсендә дә ят бернәрсә юк. Минем фатирым Бабы Галинең түбән ягында гына. Тәрәзәмнән Бабы Галинең капкасы вә ишек алды күренеп тора. Сәгать ике булды, бер иптәш илә рус пароходына берәүне озатырга төштек. Сәгать өч ярымнарда пароходтан чыгып Галата ягына рус почтаханәсәенә бардык, Бәк Углында азрак йөредек. Шунда иптәшемнең таныш бер офицеры очрап: Бабы Галидә ихтилал бар, Назыйм пашаны үтерделәр. Камил паша кабинеты истигъфа бирде, садырәгъзамлыкка Мәхмүд Шәүкәт паша куелачак, диде. Ышанырга да, ышанмаска да белмәдек, алай да тизрәк Истанбул тарафына киттек. Юлда һичбер ят әхвәл юк. Күпердә, урамнарда гаскәр хәрәкәте, каравыл-фәлән бернәрсә юк. Әүвәлге шикелле үк һәркем үз эшендә. Каһвәханәләр тулы төрекләр утыралар. Гаҗәбән ихтилалның шундые да була микәнни? дип исәпләдек. Истанбулга чыккач, иптәшемнән аерылдым. Бабы Гали җаддәсенә килдем. Бер генә дә үзгәреш юк. Хәбәр алыр өчен «Сабах» матбагасына килдем. Ишек төбендә өч полицейский тора. Эчкә кертмиләр. Кем кирәк, син кемсең? – диделәр. Мөхәррирләрдән фәлән затны күрергә телим, дидем. Гаять нәзакәт белән: аз гына көтеңез, хәзер югары мендереп соратыйк, монда булса, күрерсез, диделәр. Малае төшеп: монда юк, диде. Полицейскийләргә: ни бар, ни саклыйсыз? – дидем. Бер шәй юк әфәндем, мәрак этмәеңез. Саглык, диделәр. «Икъдам» матбагасына киттем. Эш анда да шулай ук, ишек төбендә полисләр тора. Һичкемне кертмиләр, чыгармыйлар. Тугры Бабы Галигә киттем. Аның ишек алдында вә каршысындагы урамнарда инсан дәрьясы. Аяк басар урын юк. Җитмәсә, тагын өсттән дә коеп яңгыр ява, мең бәла илә Бабы Галинең ишек алдына кердем. Халык дулкынлы. Бабы Галинең баскычы өстендә хатыйплар нотыклар сөйлиләр. Халык һич туктаусыз: «Яшәсен “Иттихады тәрәккый”, яшәсен Мәхмүд Шәүкәт паша, каһәр улсын ватанны харап иткән Камил кабинеты, бирмимез Әдернәне, бирмимез Рум илене, ватан өчен һәрнәрсәмез фида әдилсен!» дип кычкыралар. Рум илендә болгарлар, серблар тарафыннан таланып куелган мөһаҗирләрдән ике кеше баскыч өстенә менеп, бик просто вә ачык кына андагы мөселманнар башына килгән фәлакәтләр вә хурлыкларны аңлаттылар: «Әгәр дә сез мөселман кардәшләремез андагы туганнарыңызның интикамнарын алмасаңыз, дөньяда яшәргә мөстәхак түгелсеңез, сез дә безнең шикелле фәлакәтләр вә хурлыкларга төшәчәксеңез, Балкан залимнәре тарафыннан үтерелгән, таланган, гыйффәтләренә тиелгән ике йөз мең дин вә кан кардәшләреңезнең күз яшьләре сезләрне буып үтерәчәктер, хәбәреңез булсын!» – диделәр.

Моны тыңлаган әллә никадәр кеше кычкырып еглап җибәрделәр вә шундагы гаскәрләрдән бәгъзеләре: «Иске хөкүмәтнең тәртипсезлеге йөзеннән без дә сугыш вакытында өчәр-дүртәр көн ач калдык, каһәр улсын ватан хаиннәре, саттылар безне, саттылар ватанны, Аллаһ бәлаләрен вирсен!» дип кычкыралар иде. Ул да булмады, хуҗа әфәнделәрдән берсе чыгып, ватанның кодсиятенә[1], аны саклау өчен һичнәрсәдән тартынмау тиешлегенә даир атәшле бер нотык сөйләде. Артыннан да кычкырып тәкбир итә башлады. Бөтен халык шуңа кушылып тәкбир илә һаваны яңгыраттылар. Аның артыннан «Һиляле Әхмәр» хезмәтенә килгән һиндлы ике әфәнде берсе артыннан берсе чыгып, инглизчә нотыклар сөйләделәр. Бер төрек анларны төрекчәгә тәрҗемә итеп халыкка аңлатты. Бу әфәнделәр төрекләргә: «Һиндстан мөселманнары вә гомумиятлә дөньядагы өч йөз миллион мөселман бүгенгә көн дә сездән хәрәкәт көтә, сездән хәмият, фидакарьлек көтә, хиләфәт мөкатдәсәнең намус вә шәрәфен саклавыңызны таләп итә, әгәр намусыңызны сакларга тырышсаңыз, бөтен дөнья мөселманы сезгә хәерхаһтыр, бөтен дөнья мөселманы сезгә ярдәмгә хәзердер, курыкмаңыз Яурупадан, сезне мәхв итәләр икән, намусыңыз вә гәрәфеңез илә мәхв улыңыз, хаклык сезнең тарафта, әгәр кальбеңездә иман куәте булса, һич шөбһәсез, галәбә дә сезнең тарафта булачактыр, моңа әмин булыңыз», – диләр икән. Әхмәд бәк Агаев вә башкалар да сөйләделәр.

[1] изгелегенә

Хатыйплар нотык сөйләгәндә, халык арасында кочак-кочак хитабнамә (прокламация) таратыла иде. Бу прокламациядә иске кабинетның хаталары, ватан тәһликәдә булуы, шул сәбәпле халыкның аны төшереп, ватанны коткарачак яңа кабинет ясарга теләве бәян ителмештер. Һәм дә хитабнамәдә: «Төркия хөкүмәте шималь Африка (Траблус) вә Арнавыдта муаффәкыять илә сугышкан бер чакта берничә офицер үзләренең хезмәт вазифаларын онытып, таулар арасына качтылар вә ихтилал чыгардылар. Сәгыйдь паша кабинеты эчке ихтилал чыкмасын өчен, истигъфа кылды. Аның урынына менгән Әхмәд Мохтар паша кабинеты йомшаклык күрсәтеп, арнавыдларның Өскепкә[1] керүләрен, андагы төрек мәэмүрләрен куалауларын муҗиб булды. Бу тарика Төркия хөкүмәтенең нөфүз вә игътибарын төшерде. Төркия министрларының бөйлә йомшаклыгын Балкан хөкүмәтләре Төркия дәүләтенең зәгыйфьлеге итеп күрделәр. Мохтар пашаның сәясәте Балкан хөкүмәтләрен үзара берләштерде; шул рәвештә безгә дошман бер иттифак ясалуга карамыйча, Мохтар паша Рум иледә җыелган иң мөкәммәл 120 мең гаскәремезне таратты. Русия хөкүмәте Балкан сугышын язгача кичектерү тарафында булган. Ләкин болгар чаре[2] Фердинанд: “Без һичбер вакыт Мохтар паша кабинеты кадәр йомшак вә көчсез бер кабинет очратмабыз бит”, – дип сугышны ашыктырды» диелгән.

Хитабнамәнең бер урынында бөйлә диеләдер:

«Мохтар вә Кәмал пашалар үз планнарын генеральный штаб планнары илә муафыйк йөртмәделәр, истигъдадсыз вә яраксыз генералларны өсткә мендерделәр. Сугышасы урынга үзләренең шәхси сәясәтләрен йөреттеләр, бу кабинетлар халыктагы ватанпәрвәрлек вә сугышчылык хисен үтерделәр. Ясаган мосаләхәләре Балкан иттифакы өчен генә файдалы булды. Ниһаять, мосаләхә вакытында бөтен Руми илене дошманнарга бирделәр. Хәтта «Бөек шураи дәүләт» ризалыгы илә Әдернә илә аталарны да биреп мәмләкәтне тәмам һәлакәткә җиткерделәр».

Сәгать алтылар булган иде. Бабы Гали җаддәсеннән килә торган бер автомобильгә һәркемнең күзе төште вә дәрхаль «Яшәсен Әнвәр бәк!» дип кычкырыша башладылар. Автомобиль Бабы Гали ишек алдына килеп керде. Эченнән Әнвәр бәк илә сарайдан солтан тарафыннан килгән Халид Хөршид, Гали Фоад бәкләр чыктылар. Буннарны күргәч, халык тагын: «яшәсен», «каһәр улсын» дия кычкырыша башлаганнар иде. Әнвәр бәк бармагын авызына куеп шаулашмаска ишарәт итте, вә үзләре эчкә кереп киттеләр. Арасы озак та үтмәде, бер автомобиль илә Бабы Галигә Мәхмүд Шәүкәт паша килеп керде. Аны күргәч, халыктагы сөенечне әйтеп бетерерлек түгел иде, «яшәсен» тавышлары тагын һаваны яңгыратты.

Бер чирек сәгатьтән соң сарайдан килгән сәркатип Гали Фоад бәк, Бабы Галинең ишек төбенә чыгып баскыч өстеннән солтанның фәрманын укыды. Бу фәрманда Камил паша кабинетының истигъфасы кабул ителеп садырәгъзамлыкка Мәхмүд Шәүкәт пашаны тәгаен ителгәнлеге бәян улынмакта иде. Халык гөжли, сөенечтән сикерешәләр, яшәсен дия кычкыралар, хәтта бәгъзе әҗнәби газеталарының мөхбирләре дә шундагы галәяннан мөтәэсир улып, үз телләренчә шатлык галәмәте изһар итәләр, эшләпәләрен һавага күтәрәләр.

Фәрман укылгыннан соң яңа садырәгъзам Мәхмүд Шәүкәт паша чыгып кыска гына ошбу нотыкны сөйләде:

«Падишаһымызның әмеренә бинаән, садарәтне шушы мөшкил заманда кабул иттем. Кабинет тәшкил иткәннән соң кулымыздан килгәнчә тырышачакмыз. Сездән ярдәм көтәмез. Инде тыныч кына моннан таралуыңызны үтенәмен».

Кич сәгать 9 лар булган иде. Халык тыныч кына таралып китте. Шулай итеп өч-дүрт сәгать эчендә һич көтелмәгән вә нәтиҗә игътибарыйла фәүкылгадә мөһим булуы ихтимал тотылган бер үзгәреш булды.

Инде вакыйганың башына киләчәк булсак, эш болай булган: инкыйлабның асыл рухы өч кеше булып – Әнвәр, Тәлгать, Гомәр Наҗи бәкләрдер. Бөтен план вә карарларны бунлар өчесе эшләгәннәр. Соңра бу планны фәгалияткә чыгарыр өчен, кемнәргә күпме нәрсә белдерергә вә ничек аңлатырга кирәк, шулай иткәннәр. Планның икътизасына бинаән, шул пәнҗешәмбе көн сәгать 2-3 ләр тирәсендә Бабы Гали тирәсендәге вә «Шәрәф» сокагындагы каһвәханәләрдә өчәр-бишәр кеше, ни дә булса берәр мөһим вакыйга чыгачагын көтеп утырганнар.

Каһвәханәләрнең тышында урам почмакларында берәр кеше күзәтеп торган вә мөгаен сәгать (дүртенче ярты) җитү берлән ул кешеләр каһвәханәләргә хәбәр биреп: бер вакыйга бар, чыгыңыз, дигәннәр. Чыккан кешеләр бергә кушылып Бабы Галигә юнәлгәннәр. Алдан баручылар кулларына флаглар күтәргәннәр. Бабы Галигә килеп кергәндә барлыгы 50-60 кеше булганнар. Араларында төрле сыйныф халык вә хуҗалар да булынган. Бунлар Бабы Гали ишек алдына килеп керәсе

[1] Скопье шәһәре
[2] царе

вакытта гына бер бүлек гаскәр дә шунда килеп кергән. Ул да булмаган, шул минутта ук ат өстендә Әнвәр бәк тә килеп кергән. Теге 50-60 кешелек һәйәтнең башында Тәлгать вә Гомәр Нәҗиләр булган. Бабы Гали капкасы төбендәге икешәр-өчәр полис, жандарм вә пожарный команда офицерлары бунларга бер нәрсә дә димәенчә эчкә таба үткәрә биргәннәр. Шулай итеп барсы да ишек алдында җирләшкәч, Гомәр Нәҗи бәк сүзгә башлап ватанның тәһликәдә булганлыгын, буны коткарыр өчен кабинетны төшереп башканы куюдан башка чара юклыкны вә милләт шуны таләп иттеген сөйләгән. Соңра: әгәр бу сүзләр хыянәт вә җинаять булса, менә минем күкрәгем, атып үтерегез мине дип гаскәрләргә таба күкрәген ачкан. Тегеләр, әлбәттә, атмаганнар. Без үземез дә шул фикердәмез, дигәннәр. Соңра шундагы халык билиттифак Әнвәр бәктән бу кабинетка истигъфа тәклиф итәргә, яңасын тәгаен итәр өчен солтанга мөрәҗәгать кылырга үтенгәннәр.

Бунын үзәренә ул үзенең адъютанты вә искедән бирле хөррият хәрәкәтләрендәге дусты вә мотәфикы булган отставной офицер Мостафа Нәҗиб, Гомәр Нәҗи әфәнделәр вә Тәлгать бәк илә Бабы Гали эченә кереп киткәннәр. Бу вакытта инде Бабы Гали ишек алдына ике-өч мең халык җыелып алган. Соңра бунлар 7-8 меңгә җиткән.

Әнвәр бәкләр эчкә керү илә хәрбия министры Назыйм пашаның адъютанты Нафиз, Тәүфыйк вә шәехелисламның хадиме Җәлал бәкләр бунларны туктатканнар. Бунлар каршы тора башлагач, Нафиз тоткан да Әнвәр бәк өстенә аткан. Ләкин Мостафа дәрхаль Әнвәр илә Нафиз арасына кергән. Шул сәбәпле ядрә аңа тиеп, шундук егылып үлгән. Бунын үзәренә Әнвәр бәкнең иптәшләре дәрхаль эчкә кереп, Нафизне вә каршы торырга маташкан Тәүфыйк илә Җәлалны атканнар. Алар да шунда егылып үлгәннәр. Эчке бүлмәдә министрлар мәҗлесеннән Назыйм паша килеп чыккан икән. Ядрәләр аңа да эләгеп, ул да шунда егылып үлгән. Соңра Әнвәр бәк бер-ике иптәше илә эчкә, министрлар мәҗлесенә (ул вакытта Бабы Галидә министрлар мәҗлесе булып, әлеге нотага кул куярга җыелган булганнар икән) кереп истигъфа кылуларын тәклиф иткән. Министрлар һич игътиразсыз истигъфанамәгә кул куеп биргәннәр.

Әнвәр бәк истигъфанамәне алгач, һәммә ишекләргә гаскәри каравыллар куеп, үзе сарайга солтан хозурына шуны тәсдыйкъ вә яңа садырәгъзамны тәгаен иттерергә киткән. Бу арада инде Истанбул вә бөтен Төркиядә хөкүмәт юктыр. Шул вакытта Тәлгать бәк Бабы Галидәге дахилия министрлыгы бүлмәсенә кереп утырганда үзен мөвәкъкать дахилия назыйре игълан итеп әмерләр бирә башлаган. Берничә әмере Истанбул полицәсе башлыгын төшереп, аның урынына иттихад вә тәрәккыйче Газми бәк дигән кешене кую булган. Ул шундук әмернамәне алып барып тегене куып чыгарган вә үзе утырып, полицәгә яңа хөкүмәт мәнфәгатенә муафыйк әмерләр бирә башлаган. Мәсәлән: дәрхаль иттихады тәрәккыйгә мохалиф газеталарның (Икъдам, Гыйлемдар, Яңа газеталарның) ишекләрен печатьләп алганнар. Башкаларныкына да полицә куйганнар. Яңа хөкүмәт өчен тәһликәле күренгән кешеләрне тәүкыйф итә башлаганнар, бундан мәгадән, Тәлгать бәк дахилия назыйре исеменнән дәрхаль Төркиянең бөтен губернаторларына хөкүмәтнең үзгәрүе хакында ашыгыч телеграм илә рәсми тәблигат җибәрткән.

Халыкның бик күп җыелган вакытында Бабы Галигә Әнгелтерә сәфиренең тәрҗеманы килгән иде. Хәзер министрлар мәшгульдерләр, сезне кабул итә алмыйлар дия аны кертмәделәр. Халык таралганда, иске министрлар һәм җеназалар Бабы Галидә калганнар иде. Иртән аңлашылды ки, җеназаларны төнлә сәгать икеләрдә Гөлханә хастаханәсенә илткәннәр. Министрлардан дахилия назыйре Рәшид бәк илә малия назыйре Габдеррахман бәкләрне тәүкыйф итеп полицәгә алганнар. Калганнарын гаскәр илә саклатып өйләренә илткәннәр, кайсыларын ирекккә куйганнар. Бер икесенең өйләре тирәсенә каравылга полицә куйганнар. Ошбу беренче көнне кичке газеталардан ялңыз «Тәрҗемане хакыйкать» кенә чыкты. Башкалары ябылган иде. Беренче көннең хисабы шуның илә тәмам булды. Һич көтелмәгән бу вакыйга һәркемгә фәүкылгадә нык тәэсир итте. Чөнки бөтен мәмләкәтнең язмышы мәйданга куелган, моннан соң я намус, я үлем генә бар, ватан я котылачак, яки бөтенләй һәлак булачак, ярты юлда калу һич тә мөмкин түгел вә әхвәл гаять нечкә иде. Төнлә берлән Истанбулда тагын әллә нинди көтелмәгән вакыйгалар, фәлакәтләр чыгуы вә Яурупаның сугыш пароходларыннан гаскәр чыгарылып Истанбулның забит ителүе, провокацияләр булып, үтереш вә янгыннар башлануы һәркемнең күңеленә килгәнлеге, шуларны вә истикъбальне исәпләп бик күп кешеләрнең төн буенча йоклый алмый чыкканлыклары иртән торып бер-берсейлә сөйләштекләре вакыт аңлашылмакта иде.

*12 гыйнвар.*

## 39

## Инкыйлаб көннәре

11 нче январьгә каршы төн бик тыныч үтте. Һичбер җирдә туп вә мылтык тавышлары ишетелмәде. Хәтта һәр төнне «янгын вар!» дип әллә ничә мәртәбә кычкырыла торган тавышлар да бу төнне булмады. Иртән тору берлән һәркем газеталарга сарылды. Бер генә көн элек матбагасы вә идарәханәсе иске хөкүмәт тарафыннан печатьле булган вә мөхәррирләре хәбестә булынган «Тәфсире әфкяр» газетасы чыккан. Искедән «Иттихад вә тәрәккый»нең нык дошманы булган «Сәрбәсте» газетасы да чыккан. Ул инде хәзер бик нык иттихад вә тәрәккый тарафдары булган. «Сабах» матбагасы янында берничә йөзләп малайлар газетаның басылып чыгуын көтәләр. Ишеге төбендә полицә юк. Димәк, ул да чыгачак. Хәлбуки, бу да Камил паша кабинеты вакытында гел аны мактый, иттихадчыларны яманлый, Әдернәне болгарларга калдырырга карар бирүне бик бөек тәдбир вә гакыллыктан саный иде. Икъдам, Яңа Газета, Гыйлемдарлар юк. Анларның ишекләре төбендә полисләр тора.

Газеталар кичәге вакыйганың тәфсыйләте белән тулы. Сөенеч әйтеп бетерерлек түгел. Кызукызу мәкаләләр: ватан тәмам ярның читенә җиткәндә генә, тотып калдык бит, госманлыларда рух бар шул. Алар сабырлылар, түзәләр, ләкин кирәк вакытында үзләрен күрсәтә алалар дип язалар.

Урамнарда полицә вә жандарм әүвәлге шикелле үк аз. Һичбер җирдә чуалыш-фәлән юк. Яурупа сугыш пароходларыннан гаскәр-фәлән чыгарылмаган. Газеталарда яңа министрлар списогы[1] игълан ителгән. Сәгать 3 тә сарайдан Бабы Галигә кабинет (садырәгъзам илә шәйхелислам) киләчәк. Бу бик тантаналы була. Шул сәбәпле, сәгать уннан ук буны сәер итәргә Бабы Гали җаддәсенә халык җыела башлады.

Яурупа сәфарәтләре тарафыннан тәрҗеманнары Бабы Галигә килеп рәсмән яңа хөкүмәтне тәбрик итә башлаганлыклары да күрелде. Яңа хөкүмәт үзе вакыйганы кичтән үк һәркайсына рәсмән хәбәр биреп чыккан вә тынычлык бозылмаячакны тәэмин иткән икән. Ләкин хәрбия министрының үтерелүенә вә Яурупа нотасына кабул җавабы бирелгәндә генә бундый бер вакыйга эшләнүенә ачуланып Яурупа хөкүмәтләренең бу яңа хөкүмәтне тәсдыйкъ итми маташулары бәгъзеләр тарафыннан ихтимал тотылып куркыла иде. Димәк, бу да булмады, халык рәхәтләнеп бер сулыш алды.

Әдернә команданы Шөкри пашаның иртәнге газеталарда басылып чыккан телеграмы да халыкның хиссиятен кабартып, күп кешеләрнең күзләренә яшь китерде. Ул телеграмында:

«Әдернә шикелле дөньяның иң нык мөстәхкәм урыннарыннан булган бер шәһәрне дәне, хунхур бер дошманга тәслим итәчәк алчак бер командан шанлы госманлы тарихында күрелгәне юктыр. Мин дә, әлбәттә, мондый җинаятьне эшләмәячәкмен, соң солдатымны үз мылтыгым илә үземне дә соң ядрәм илә үтерәчәкмен. Әгәр дә Әдернәне сакларга һич тә котым калмаса, ул вакыт шәһәрдәге хатыннар вә сабыйларны шәһәр тышына чыгарып, консулларга тапшырачакмын, бөтен тупларымны шәһәр өстенә юнәлтеп, аны бер хәрабәгә әйләндергәннән соң болгарларны ярып чыгып каһарман гаскәрем илә Истанбул өстенә йөриячәкмен. Истәрсә тышкы якта бер миллион болгар гаскәре булсын, минем фидакарь каһарман гаскәрем анлардан куркачак түгел, намус өчен җан фида итәргә һәрвакыт хәзерләрдер. Без я каһарманчасына үләчәкмез, яки бабаларымызның мөкатдәс пайтәхетене шан вә шәрәф илә тәрек итәчкәмез», – диядер.

Иртәнге газеталарда игълан ителгән министрлар списогы бөйлә иде: садырәгъзам вә хәрбия нызыйре Мәхмүд Шәүкәт паша, шәйхелислам – фәтвә әмине Мәхмүд Әсгадь әфәнде, шураи дәүләт рәисе – принц Сәгыйдь Хәлим паша, дахилия назыйре – хаҗи Гадел бәк (иттихады тәрәккыйче вә иске дахилия назыйре), хариҗия назыйре вәкиле – әүвәлге Афина илчесе Мохтар бәк, бәхрия назыйре – Мәхмүд паша, гадилия назыйре – әүвәлге Истанбул губернаторы Ибраһим бәк, малия назыйре – диван мохасәбәт рәисе Рифгать бәк, нафига назыйре – Бисария әфәнде (румын), әүкаф назыйре – Хәйри бәк (иттихадчы вә әүвәлге әүкаф назыйре), тиҗарәт вә зирагать назыйре – әүвәлге Измир губернаторы Җәлал бәк, почта вә телеграф назыйре – малия мөфәттише Остан әфәнде (әрмәни), мәгариф назыйре – Шөкри бәк, хариҗия назыйре юк әле. Хаккый паша, әүвәлге Нурадунгиян әфәнде, принц Сәгыйдь Хәлим яки Хәлми паша булуын ихтимал тоталар.

Бу министрлар арасында хәзергә кадәр үзләрен халыкка таныткан вә үзләренең эшлекле булганлыкларын күрсәткәннәре Мәхмүд Шәүкәт паша илә Хәйри бәк, анлардан кала хаҗи Гадел бәктер.

[1] оригиналда *“ыспискасы”* дип бирелә

Кичә 11 ндә җомга көн Назыйм пашаның җеназасы булды. «Гөлханә» хастаханәсеннән илтеп Сөләймания җәмигы янындагы зияратка күмделәр. Җеназаны озатырга ике бүлек гаскәр, гаскәре музыка, падишаһ исеменнән Салих паша, дахилия назыйре исеменнән Нури бәк, чит дәүләтләрнең гаскәри агентлары, байтак генераллар, офицерлар вә шунлар җөмләсеннән Әнвәр бәк тә килгән, халык яхшы ук күп иде. Бик хөрмәтләп күмделәр. Адъютантлар Нафиз, Тәүфыйк илә Җәлал бәкләрнең дә җеназалары шул көн булды. Әнвәр бәкнең иптәше Мостафа Нәҗибнең җеназасын мәзкүр хастаханәдән «Иттихад вә тәрәккый» җәмгыяте клубына китерделәр вә аны иттихадчылар бик зурлап бүген дәфен иттеләр.

Бүген хәбесханәләрдән, әүвәлге хөкүмәт вакытында сәяси җәһәттән ябылып та хөкүмәткә бирелми торган иттихады тәрәккыйчыларны чыгардылар. Әүвәлге Измир мәбгусы мәшһүр Хатыйп Габидуллаһ әфәнде: мин чыкмыйм, мөхакәмә итсеннәр, гаебем булса, җәза бирелсен, булмаса, юк җиргә мине төрмәгә ябып өч ай асраучылар хөкемгә бирелсен дип тора икән. Анлар урынына хәзер әүвәлге хөкүмәт тарафдарларын тәүкыйф вә хәбес итәләр. Бүген кичкә кадәр тәүкыйф ителгән кешеләрнең саны сиксәнләп бар диделәр. «Хикмәт» газетасының мөхәррире Хәлми бәк тә шунлар арасындадыр. «Икъдам» баш мөхәррире Гали Кәмал бәк Бәк Углында Русия тәбәгасе булган Токатлиан номерына кереп котылмакчы булган икән. Русия сәфире үзен аннан чыгарткан. Чыккач та төрек полицәсе тотып алган. Иске хөкүмәт вакытында Яурупага качкан иттихады тәрәккыйчеләрнең кайту хәбәрләре алынды. Җаһид вә Җәвид бәкләрне бүген-иртәгә көтәләр. Инде алар урынына иэтиляфчылар вә иттихады тәрәккый дошманнары качтылар вә һәр көн качалар. Шулай итеп: Румания пароходларына Көстенҗәгә илтергә вә аннан килтерергә юлчы һәрвакыт булынып торадыр!

Бүгенге газеталарда күп мәэмүрләр алмаштырылып, яңалар куелганнары күрелде. Яңаларның иттихадчылар булачагы мәгълүмдер. Яңа хөкүмәтнең әсәре уларак идарәи горфинең кич сәгать уннан соң йөрергә ярамый дигән кагыйдәсе бүген бетерелде. Моннан соң урамнарда теләгәнчә соңга калырга ярыйдыр. Үткән төнне сәгать 4 тә Истанбулда яхшы ук каты зилзилә булды. Бүлмәләрдә нәрсәләр селкенде, өстәлләрдәге нәрсәләр төште, йокысыннан сикереп уянып тышка атылучылар күп булды. Ләкин хәмед улсын, зарарсыз үтте. Бу зилзиләне дә «Иттихады тәрәккый» хөкүмәте ясалуга Ходайның ачулануы галәмәте дип караучылар бар! Бундан элек тә алар эш башына килү берлән шундый зилзиләләр, янгыннар чыга иде... диләр.

Кичә 11 ндә җомга көн көндез сәгать өчтә солтан сараеннан садырәгъзам Мәхмүд Шәүкәт паша илә шәйхелислам рәсми уларак Бабы Галигә килделәр. Бабы Гали җаддәсендә биш-ун меңнәр халык үзләрен каршы алдылар. Гаскәр музыка уйнап торды. Шәйхелислам бик карт бер адәмдер.

Вакыйганың заһири ягын вә урам халкының аны ничек каршылап алуын яздык. Инде башка ягына да бераз күз салып карыйк. Югарырак даирәләр вә җитдирәк кешеләр бу вакыйганың булуына ничек карыйлар?

Иттихадчылар сөенделәр, анларның мохалифләре көенделәр. Бу мәгълүм. Партия ихтилафларыннан читтәрәк торучылар арасында исә ике фикер бар. Берсе: бу инкыйлабны ясап бик зур хата иттеләр, ватанны бөтенләй тәһликәгә куйдылар. Яурупалыларны ачуландырдык, бу эш гадәтән Иэтиляфе мөсәлләскә каршы зур бер нәмаеш булды, алар бездән ачу алмый калмаслар, Рум иле китү өстенә инде калган җирләремезне дә коткару өмидләре бетте, бу эш бары безнең үлемемезне тизләтте генә, бер файдасы да булачак түгел, диләр. Буңа дәлил итеп тә: 9 январьдә булган бөек мәҗлестәге мөзакәрәне искә төшерәләр. Анда Назыйм паша: каршымыздагы дошман гаскәре безнекеннән көчле, ләкин безнең гаскәрнең дә куәте мәгънәвиясе бик яхшы, әгәр сәяси вә мали җәһәтләрдән манигъ булмаса, сугышырга мөмкин, ул җәһәтләрне исә мин белмим, дигән. Хариҗия назыйре Нурадунгиян әфәнде сәяси җәһәтне бәянга керешеп: безне кысу хакында Яурупаның иттифакы заһири генә түгел, бәлки чын-чыннан. Хариҗдә безгә дуст һичбер дәүләт юк, Русия исә сугыш берлән куркыта, бинаән галәйһи, минем фикеремчә, сәяси җәһәтемез сугышка мөсагадә түгел, дигән. Малия назыйре Габдеррахман бәк (татар) малия җәһәтене бәянга керешеп: бу яктан эшемез бик начар, һичбер банкадан[1] бурыч бирмиләр, банкадагы текущий счётлагы өч миллионны да алып бетердек, мәэмүрләргә декабрь жалованиесен һәнүз бирә алганымыз юк, бинаән галәйһи, минемчә, әхвәл малиямез сугышка катгыян мөсагадә түгел, дигән. Менә шуңа карап бөек мәҗлес сугышмаска вә Яурупа тәклифен кабул итәргә карар биргән.

Юкарыда мәзкүр фикер сахибе адәмнәр: инде эшләр шулай булгач, кабинет алмаштыру сәбәпле генә ни файда итәчәкмез, бары Яурупаның ачуын китереп дошманлыкларын арттырырга гына сәбәп булачакмыз, диләр.

[1] банктан

Икенче бер фикердәгеләр исә: намуссыз яшәмәктән намус илә үлмәк мең мәртәбә артыктыр, Рум илене коткара алмасак, хәтта бөтенләй бетсәк билә, соң нәфәсемезгә кадәр гайрәт күрсәтү бурычымыздыр, суелган вакытта куйлар да тиберченәләр, Камил паша кабинеты безгә тиберченергә дә ирек бирми иде; ватан өчен, намус өчен барымыз бер кеше булып аякка калкамыз, соң горышларымызга кадәр ватан өчен, гаскәр өчен фида итәмез, әгәр аннары да бернәрсә эшләп булмаса, ни хәл итмәк кирәк, без вазифамызны үтәгән булырмыз, диләр.

Бу соңгыларының фикеренчә: Яурупа Төркияне бетерергә катгыян карар бергән. Никадәр аның хәтерен табарга, аңа яхшы күренергә тырышылса да, ул ихтыяр берлән шул карарыннан ваз кичәчәк түгелдер. Рум иле мәсьәләсе бетү берлән әрмәни, Сүрия, Басра мәсьәләләре кузгатылачак, Камил паша кабинеты исә уступка вә бирү юлына кергән. Мәмләкәт бүленеп беткәнчәгә кадәр ул шул юлдан чыгычак түгел. Яурупа дигән нәрсә аның башында бер куркулык булып торачак. Бу хәлдә бу фәлакәтләрне өч-биш елларга кичектереп вә тәдриҗән эшләтеп торуда төрекләр өчен бер файда да юк, ни дә булса менә хәзер булсын, күрик, диләр.

Хариҗдәге дустлык ягына килгәндә, «Иттихады тәрәккый» җәмгыяте шундый зур эшне алай тиз генә эшләмәс, ул Германия, Австрия, Руманияләр илә аңлашкандыр, аларның ни фикердә булганлыкларын белгәндер, диләр һәм инкыйлабтан ике-өч көн элек Мәхмүд Шәүкәт паша илә Әнвәр бәкнең Германия вә Австрия сәфарәтләрендә берничәшәр сәгать торып сөйләшеп чыкканлыкларын искә төшерәләр. Акча ягына килгәндә: кинә эш башында «Иттихад вә тәрәккый» булганда, рухлы җанлы бер хөкүмәт булганда акчага аптыралмас, рәте табылыр, диләр. «Иттихады тәрәккый»нең үзенең дә өч-дүрт миллион лира акчасы барлыкны сөйлиләр. Дөюн[1] гомумиядәге сугыш вакытында алырга мөмкин булган өч миллион лира бар, диләр. Бундан мәгадән, Истанбулдагы милекләрдән алыначак ике миллион ярым лира налог бар, бунларның күбесе байларда, теләгәндә бик тизлек илә җыеп була, диләр. Гәрчә беренче фикердәге кешеләргә каршы игътираз итәрлек куәтле дәлилләр юк исә дә, монда булынып, әхвәлгә караганда бу соңгы фикердәгеләргә кушылмый мөмкин түгелдер. Чөнки Камил паша кабинеты халыктан, милләттән тәмам аерылган, тәмамыйлә Яурупа нөфүзенә төшеп, ялңыз аның әмерен үтәп торучы бер һәйәт сыйфатына кергән, бинаән галәйһи аның Төркия хөкүмәте диярлек җире калмаган иде. «Иттихады тәрәккый» хөкүмәте эш башына килү берлән халыкта бер рух күтәренкелеге хасил булды. Без әле үлмәгәнмез икән, коткарырга тырышучыларымыз бар икән, дия хәят галәмәте күрсәтә башладылар. Яурупа назарында да төрекләрнең бөтенләй җансыз түгеллекләре, лөзүме вакытында анларда да фидакарьләр, каһарманнар чыгарга мөмкин икәнлеге, бөйлә бер милләт илә шаяру мөнасиб түгеллеге беленде.

Хәзерге хәлдә яңа хөкүмәтнең нишләячәге монда ачык мәгълүм түгелдер. Ике-өч көн эчендә Яурупа дәүләтләренең мәгъһуд[2] ноталарына җавап биреләчәк. Эшләр шуннан соң аңлашыла башлар. Төрекләр бу җавапта Әдернәдән вә аталардан ваз кичәргә разый түгеллек бәян ителер. Әгәр дошманнар шуңа күнмәсәләр, матлуб сугыш булыр, диләр. Хөкүмәт үзе исә газеталар васитасыйлә үзенең биһәммә хәл сугыш тарафдары булмаганлыгын, ләкин ватан вә милләтнең әәрәф вә намусын мотлак сакларга карар бирдеген аңлата тора.

Һәр ничек булса да, әхвәл бик нечкә. Хәзер хәят вә мәмат мәсьәләсе тора. Әгәр төрекләр шуны лаекыйлә аңлап хәрәкәт итсәләр, бик яхшы булыр иде, телеграм хәбәрләреннән аңлашылдыгына күрә. Читтәге мөселманнар төрекләрдә мондый бер җан әсәре күренүгә фәүкылгадә шатланганнар. Бөтен көчләрейлә матди вә мәгънәви ярдәмгә карар биргәннәр. Мәсәлән: Һиндстан мөселманнарында Төркиягә сугыш иганәсе өчен дип электән хәзерләнеп куелган, ләкин Кәмал паша вакытнында барыбер юкка әрәм була дип җибәрелми калган 16 миллион франк акча бар икән. Алар хәзер шуны җибәрәмез дип телеграм биргәннәр. Мисыр мөселманнары да зур иганә җибәрәчәкләрен хәбәр биргәннәр. Кабинет алмашыну берлән ике көн эчендә Кара диңгез буендагы төрек шәһәрләрендә 50 мең лира сугыш иганәсе җыйганнар. Соңра яһүдиләр «Иттихады тәрәккый» тарафдарыдыр. Банкаларда исә яһүдиләрнең күп доходлоры бар. Шундый төрле чаралар илә акчаның рәтен табылачагы аңлашыладыр.

Шундый авыр вә чуалчык бер заманда Мәхмүд Шәүкәт пашаның мәсьүлиятне үз өстенә алырга җәсарәт итүе, ватанның шундый ихтыяҗы вакытында аның эш башына килүе әллә никадәр кешеләргә гайрәт, җәсарәт вә рух кертте. Бик күп кешеләр йокыдан уянган шикелле сискәнеп киттеләр. Бу да аз бер нәрсә түгелдер.

---

[1] бурыч
[2] билгеле

*12 гыйнвар.*

## 40

## Морад бәк янында

Кафкасияле[1] Морад бәк монда искедән бирле мәшһүр бер адәмдер. Гомум тарихлары, «Торфамы, торфандамы» атлы бер романы, соң заманнарда Родос атасында сөргендә вакытында язган «Тарихе Әбелфарук»ы вә «Иттихады тәрәккый» җәмгыяте галәйһенә язган бәгъзе бер әсәрләре барсы да укырлык вә укучыларга бер тәэсир калдырырлык нәрсәләрдер. Морад бәк солтан Хәмид заманыннан бирле хөррият тарафдары булып мәйданга чыга. Ләкин кинә шул вакыттан бирле һичбер төрле хөкүмәт илә килешә алмый. Ул солтан Хәмид заманында да хөкүмәт галәйһендә иде. Аның идарәсе бетерелеп, Яшь Төрекләр идарәсе корылгач та хөкүмәт галәйһендә булынды. Солтан Хәмид вакытында ул сәяси гаеп илә, ягъни хөкүмәтне бозарга тырышучылар җөмләсеннән табылып мәхкәмә тарафыннан үлем җәзасына хөкем ителгән, ләкин Төркиядән качып китеп Мисырда, Яурупада үзенең мөҗаһәдәсенә[2] дәвам иткән вә «Мизан» газетасын дәвам иттергән иде.

Идарә алмашынып, эш башына Яшь Төрекләр килгәч, Морад бәк анлар илә дә таныша алмады. Анларга каршы язды вә сөйләде. Ниһаять, Истанбулда искелеккә кайтыр өчен ясалган 31 март вакыйгасында Морад бәкнең зур дахиле барлыгы аңлашылып, Яшь Төрекләр тарафыннан ул Родос атасына сөргенгә җибәрелде. Бераз мөддәттән соң аны кайтардылар. Хәзер ул Бугаз Эчендә, Анатулы хисары дигән урында, үзенең вилласында тора. Аның өе Босфор буенда таш койма илә әйләндереп алынган, зур бер бакча эчендә бездәге иске байлар йортлары шикелле әллә ничә коридорлы вә бик күп бүлмәле иске агач бер бинадыр.

Морад бәк күп язучы, ачык төшенүче, үткен фикерле, тирән мәгълүматлы бер заттыр. Вакытыйлә Истанбулның берничә мәктәпләрендә дәресләр укыткан вә шәкертләргә үзен гаять яраттыра белгән иде. Хосусән, Морад бәк сәясәт илә шөгыльләнүне бик ярата. Сәясәт белүдә үзенә зур ихласы барлыгы язган әсәрләренең һәр кайсында күренеп тора. Морад бәк хәзерендә дә сирәк-сирәк кенә газеталарга сәяси мәкаләләр язгалый тора. Язган нәрсәләрендә башкалар тарафыннан әйтелмәгән яки әйтелергә җәсарәт ителмәгән фикерләр бәян ителә. Шул сәбәпле аның мәкаләләре мотлака күзгә төшә вә һәркем тарафыннан укыла. Ләкин ул күбесенчә әфкяре гомумиягә хилаф бер нәрсә бәян итә. Шул сәбәпле аның язган нәрсәләрен яратучылардан бигрәк яратмаучылар күп була.

Мәсәлән: кичәннәрдә «Икъдам» газетасына язган озын бер мәкаләсендә Төркиянең Әнгелтерә яки Русия химаясенә керүе яхшы булачагын бәян иткән иде. Аның бу мәкаләсенә каршы рәддияләр язып, үзен сүктеләр. Гомумиятлә, монда Морад бәкнең игътибар вә хөрмәте әүвәлгедән күп кимегән. Аны иске заманның гакыллы вә галим бер адәме, ләкин вакыты үткән бер кеше дибрәк карыйлар: «Яхшы ук картайган да инде, шул сәбәпле сөйләгән сүзләрендә вә бәян иткән фикерләрендә мәгъзур[3] күрелеп мөаҗәза ителмәскә дә ярый», – диләр.

Һәр нә, Морад бәк Төркиядәге бөек затларның берсе икәнлегендә яки булганлыгында шөбһә юктыр. Шуның өчен дә мин аның илә күрешергә теләп моннан элек ике мәртәбә өенә киттегем хәлдә муафыйк була алмаган идем: кәефсез, авырый, кеше кабул итә алмый, үзе дә чыкмый, дигәннәр иде. Ниһаять, 14 нче январьдә бу соңгы баруымда күрештем.

Беренче бүлмәләрне үтеп, залына барып кергәч, өстенә кичәлек озын антары, аның өстеннән озын тула чикмән кигән, ап-ак сакаллы, урта буйлы, гүзәл генә йөзле бер зат мине каршы алып утырырга урын күрсәтте. Бу зат Морад бәк иде.

– Моннан элек килүләреңездә кабул итә алмадым, авыру идем, гафу итеңез, берничә айлар һичбер җиргә чыкканым юк, хәзер инде Ходайга шөкер, бераз яхшымын, диде.

Безнең газетаны вә Русия мөселманнарының әхвәлене, Истанбул әхвәлен минем ничек тапканлыгымны сорашты. Мөнасибенчә җаваплар биргәннән соң сүзне соңгы кабинет алмашыну вакыйгасы өстенә күчереп, бу хакта аның ни фикердә булганлыгын сорадым.

Буңа каршы Морад бәк:

– «Иттихады тәрәккый» фиркасе хөкүмәте инде яңадан бер кат үз кулына алды, әгәр дә әүвәлге хаталарын төзәтеп, мәмләкәткә канун вә мәшрутиять дәвере кертсә, хөкүмәтне үз кулында тота алыр вә мәмләкәт өчен файда да китерә алыр. Әгәр кинә әүвәлге шикелле мәшрутиять намына

[1] кавказлы
[2] тырышуын
[3] гафу

идарәи кәйфиягә[1] юл бирсәләр, озакка бармас, тагын ук җимерелер, аның («Иттихады тәрәккый»нең) бөтен косуры мәшрутиять канунын татбикъ итә алмауда, бер такым вак шәхси эшләр вә ихтирасат илә маташудадыр, юкса әгәр мәшрутият вә хөррият кануннары татбикъ ителмеш булса, мәмләкәттә әллә кайчан мәгълүм вә мөгаен мәсләкле бер идарә булыныр, дахилдә дә, хариҗдә дә иминият казанылыр, бу чуалышлар, бу сугышлар берсе дә булмаган булыр иде, – диде.

– Бундый нечкә вакытта бөйлә бер инкыйлаб ясау сәбәпле Яурупа мөдахәлә итмәсме икән? Бу хакта ни фикердәсеңез? – дидем.

– Эш Германиядә, әгәр дә ул мөдахәлә иттермәскә теләсә, шуны булдыра ала. Хәтта бу хосуста аның бер ишарәте кяфидер. Чөнки Яурупа дәүләтләренең арасында тәмамыйлә иттифак булмаганда бәгъзеләре генә аерылып мөдахәлә итә башласалар, үз араларында ихтилаф чыгару лязем буладыр, алар исә моны бер дә теләмиләр. Германиянең разыйлыгы булмаганда Русиянең Анатулыга тәҗавез итү ихтималыннан да куркырга урын юктыр. Телеграм хәбәрләренә күрә, Германия хөкүмәтенең Төркияне кысарга теләмәгәнлеге аңлашыла, бу исә безнең өчен сөенечле хәбәрдер, – диде.

– Соң яңадан сугыш булса, төрек гаскәре җиңәргә муафыйк булырмы икән? Буңа ничек карыйсыз? – дидем.

– Әгәр яңадан сугыш башланса, безнең гаскәрнең җиңүенә мин йөздә йөз әминмен, монда аслән шөбһә итмим, – диде. Соңра:

– Аһ углым, әгәр сез ул Кырык Килисә, Лүлә Бургаз вакыйгаларында булган хыянәтләр, дәнаәтләрне[2] белсәңез, шашар идеңез. Аларны сөйләргә инсанның теле бармый, андый зур хыянәт вә иһанәтләр[3] госманлы тарихында күрелгәне юктыр, һәм моннан соң да күрелмәстер. Шуның өчен дә муаффәкыять, һич шөбһәсез, безнең тарафта булачактыр, диде вә бу фикердә булынуына дәлил йөзеннән: дошман гаскәренең бик арыганлыгын, сугыштан туйганлыгын, хәлбуки төрек гаскәренең хәле хәзер һәр җәһәттән мөкәммәл улып, азык вә корал җитеш булганлыгын, мәгълүбият вә Рум иле золымнары сәбәпле гаскәрнең хәмияте миллиясе галәянгә килгәнлеген, бинаән галәйһи, нык сугышачагын, Кырык Килисә вә Лүлә Бургаз хыянәтләре яңадан булуы мөмкин түгеллеген зикер итте.

Соңра үтәдән-биредән бераз сөйләшкәч, сүзне үзенең мәгъһуд мәкаләсе өстенә китереп: Төркиянең Әнгелтерә яки Русия химаясенә керүен ни өчен тиеш таптыгын вә бундый сугыш вакытында андый һәяҗан бирә торган мәкаләне язарга ни өчен лөзүм күрдеген сорадым.

Буңа каршы Морад бәк:

– Минем максат протократ[4] түгел, бәлки протекция, ягъни химаягә керү түгел, бәлки бу ике дәүләттән берсенең мөзаһәрәт[5] вә дустлыгын тәэмин итү иде. Мин моны шул мәкаләдән соң икенче көнне тәсхих иттем[6], ләкин аңларга теләмәделәр, юкка һөҗүм иттеләр. Инде безнең өчен бу ике бөек дәүләттән берсенең яки һәр икесенең дустлыгын тәэмин итәргә ихтыяҗ барлыгы көн кебек әшкярдыр[7], юкса безне ямшәтмәячәкләрдер. Германиядән хәзергә кадәр файда күрелмәгәнлеге дә һәркемгә мәгълүмдер. Хәтта мин химаягә керүне чын үз мәгънәсендә истигъмаль итсәм дә, буңа тәгаҗҗеб итәр урын юк; солтан Мәхмүд заманында ясалган «Ханкяр искеләсе мөгаһәдәсе» буенча Төркия рәсмән Русиянең химаясенә кергән. Бу бер хакыйкатьтер, буны яшереп булмый. Фәкать бәгъзе бер сәбәпләр өчен вә хосусыйлә Яурупа рәкабәте уянмасын өчен, бу могаһәдәнең әхкяме гамәлгә куелмый гына тора (1 – филвакыйга, мондый бер могаһәдә ясалмыш исә дә, соңра 1840 та булган Лондон могаһәдәсе илә буның хөкеме бетерелмштер). Химаягә керү дә истикъляльгә мөнафи[8] түгелдер. Балкан слав хөкүмәтләре Русия химаясендә яшиләр, әмма аңа карап истикъляльләрен гаеп итмәгәннәр. Без дә шундый бер химаягә кермәсәк, башымыз сугыштан чыгачак түгел, тәрәккый вә тәмәдденгә вакытымыз юк, шулай сугыша-сугыша бетәргә мәҗбүрмез.. Минем язганым шуның өчен иде, минем назарым да бу бер хакыйкатьтер, хакыйкатьне һәрвакытта сөйләргә ярый, бәлки аны кичектерергә ярамый. Шуның өчен дә мин ул мәкаләне яздым, диде.

Кинә үтәдән-биредән бераз сөйләшкәннән соң авыру кешене озак борчу булмасын дип, китәр өчен мөсагадә сорадым. Зияратым өчен мәмнүниятен изһар илә, тагын килсәм, мәмнүн булачагын бәян итте. Үзенә гарыз хөрмәт итеп янынннан аерылдым. Киткән вакытта:

[1] чикләнмәгән хакимияткә
[2] түбәнлек, кешелексезлек
[3] кимсетүләр
[4] *протекторат* мәгънәсендә
[5] яклау, ярдәм итү
[6] төзәттем
[7] ачык
[8] каршы

– Русия мөселманнары арасында минем «Тарихе Әбелфарук»ымны укучылар бармы? – диде. Шаять булса кирәк, берничә кешенең укыганлыгын беләмен, дидем.

Теләсә ничек булсын, бөтен гомерене каләм хезмәтендә, фикер иҗтиһадында үткәргән вә үзенең истикъляле фикрисене[1] саклар өчен һәртөрле фәлакәтләргә күкрәк киергән бер кеше бик мөхтәрәмдер. Аның фикере, мәсләге сиңа хуш килсен, килмәсен, күңел аңа хөрмәт итә вә шундый кешеләрнең күбрәк булуын телидер.

* * *

Морад бәктән чыккач сәгатькә карадым, Күпергә кайтыр өчен пароход килергә бер сәгатьтән артык вакыт бар иде. Морад бәк тора торган Анатулы хисары дигән мәхәлләне йөрергә киттем. Бу җир Босфорның Анатулы ягында, текә бер тау буенда, иске румнардан калган крепость баганалары булынган бер җирдер. Тауның иң башына менеп, кырга чыгып әтрафыны карау нияте илә югары таба киттем. Урамнар шулкадәр тардыр ки, бәгъзән өч кеше бер рәттән сыеп барырлык түгел. Барсы да кәкре-бөкре, ләкин таш түшәлгән. Таза. Хосусән, һәр көн яңгыр явып тәмизли тора. Биналар барсы да мөселман өйләре һәр урамда гаять гүзәл ясалган мәрмәр ташлы чишмәләрдән көмеш кебек саф вә татлы сулар шарлап агып тора. Өйләренең ишек алларында зур бакчалар бар. Аларның бик күбесендә әле дә ямь-яшел яфраклы агачлар вә җирдә ямь-яшел үләннәр күренеп тора. Шуларның кайсыларында бозаулар, кәҗәләр кәмале хозур илә үлән ашап, агач яфраклары кыркып йөриләр. Шул тар урамнардан югары таба әллә никадәр киттем. Урамнарда һичбер кеше юк вә һичбер бала-чага юк; каберлек өстендәге шикелле сөкүнәт. Сәгатькә карадым. Пароход килер вакыт җиткән. Мин инде искеләгә кайтып җитешә алачак түгелмен һәм әле тауның башына да чыга алмадым. Зарар юк, икенче пароходка калырмын, дидем. Ике сәгатьтә тагын бер пароход бар.

Югарыга таба китә-китә, ниһаять, авылның яки шәһәрнең тышына барып чыктым. Иң актык өйләрне үтеп агачлыклар арасына барып кердем. Бер генә дә җан иясе, хәтта әүвәлге заманның этләре дә юк. Азрак куркып та алдым. Әгәр берәр усал килеп чыгып, шундагы тирән очырымга[2] төртеп төшердейсә, бетте бит эш, дим. Аллаһка тапшырдым. Урманны үтеп чыгып тауның иң башына менеп утырдым. Гадәтән мәсҗед манарасына менеп, бер авыл өстенә караган шикелле һәрьяктан һич булмаса унар чакрымлык җир күренә. Бер тарафта әмсальсез дәрәҗәдә гүзәл манаралары илә бөтен Истанбул күренә. Икенче якта Бугаз Эче җәелеп ята. Анда чип-чибәр пароходлар, лодкалар йөреп тора. Бугазның ике ягындагы гүзәл күшәкләр, сарайлар, виллалар панорамадагы шикелле латыйф манзара тәшкил итәләр. Сәгатьләрчә карап торганда да туярлык түгел. Шул утырган җиреңдә ябешеп каласың килә, мәңгелек шунда торырга телисең.

Төшкән вакытта килгән юлдан түгел, бәлки бер тар сукмактан төштем. Түбән таба киткән бер тар сукмак бар иде, кайда булса да, бер җиргә илтеп чыгарыр әле, дидем дә шуның илә киттем. Ул мине әллә ничә төрек йортларының ишек алларына илтеп кертте. Берничә бакчалар аркылы үтеп, ярлар аркылы сикереп чыгарга тугры килде. Шулай да булса, искеләгә төшә торган тугры юлга илтеп чыгарды. Урамнарда вә ишек алларында кеше вә бала-чаганың бу дәрәҗә юклыгына хәйран калдым. Истанбулның башка җирләрендә, рум, әрмәни мәхәлләләрендә урамнарда, мәйданнарда һәрвакыт балалар уйнаганы, кешеләр йөреп торганы күренә. Кибетләр була, хасыйл: җан вә хәрәкәт әсәре күрелә. Бундан исә бигрәк артык сөкүнәт вә бушлык иде...

*15 гыйнвар.*

## 41

### Һәяҗанлы көннәр

Кичәдән бирле Истанбул тагын һәяҗан эчендә. Бер тарафтан яңа хөкүмәтнең Яурупа нотасына каршы биргән җавабы халыкны бик мәмнүн итмәде: аталар Яурупа дәүләтләренең каравына калырга вә Әдернәнең яртысы Болгариягә бирелеп, анда крепостьлар җимерелергә булгач, моның ни мәгънәсе бар? Әүвәлге кабинет вакытындагы җаваптан бунның ни фәркы бар? Бары Яурупаның ачуын кабарттырдык вә Назыйм паша кебек мәшһүр бер иремезне корбан гына иттек, диләр.

Икенче тарафтан кичә кичке газеталар Болгариянең мөтарәкәне бозып рәсмән сугыш башлаячагы хәбәре басылып чыгып, халыкны җитди сурәттә төшенчәгә калдырды. Болгариянең рәсмән

[1] фикер бәйсезлеген
[2] тирән чокырга

игъламына бинаән, 21 нче гыйнварда дүшәнбе көн кич сәгать 7 дә сугыш башланачактыр. Хәзер моны кәмале мәтанәт илә каршы алудан, «я намус, я үлем!» дип сугыштан башка чара юк. Икенче яктан караганда, сугышырга акча юк, Яурупалылар бурычка бирмиләр. Хөкүмәт әллә ничә банкалар илә сөйләшеп карады. Һич кабул ителмәслек шартлар куялар. Мәсәлән: Төркиянең Анатулы кыйтгасын берничә дәүләтнең даирәи нөфүзенә[1] аерып бүлмәкче булалар, әллә нинди имтиязлар сорыйлар, малиясен контроль астына алуны, гаскәрен киметүне, ягъни Төркияне Иран ясап калдыруны шарт итәләр. Табигый, Төркия ирекле көннән мондый хәлләргә разый була алмый. Ләкин акчасызлыкка да бер чара табуы кыен. Мәэмүрләргә декабрь аеның жалованиесе һәнүз бирелмәгән. Аларның хәлләре дә мөшкил. Хөкүмәтне жалование сорап йөдәтәләр. Траблус Италиягә китү сәбәпле, аннан кайткан төрек мәэмүрләре дә ике-өч айдан бирле жалование алмаганнар, гаиләләре ач калган, үзләре эшсез вә урынасыз торалар. Өч-дүрт көн элек шунлардан берничә йөз гаилә Бабы Галигә җыелып бер демонстрация ясадылар. Жалованиеләрен сорыйлар. Урын сорыйлар. Хатын вә бала-чагалары ач калдык дип еглашалар. Мәхмүд Шәүкәт паша ничек булса да тәмле сүзләр, җылы вәгъдәләр илә бунларны Бабы Гали ишек алдыннан чыгарып озатты. Рум илендә балканлылар кулына кичкән җирләрдән кайткан төрек мәэмүрләренең саны да егерме меңнәргә җитә. Бунлар да урынсыз, бунлар да эшсез, бунларга да жалование бирергә, урын табарга кирәк, мәсҗедләргә вә Истанбул тышындагы баракларга җирләштерелгән вә Сәланиктән Анатулыга пароход-пароход ташыла торган мөһаҗирләрне дә туйдырырга һәм җирләштерергә акча кирәк. Мәмләкәттәге даими тынычсызлыклар вә хариҗи сугышлар сәбәпле сәүдә вә тиҗарәт туктаган, алыш-биреш юк. Шул сәбәпле налоглар рәтләп җыелмый. Менә шундый бер вакытта ике-өч йөз мең гаскәрне кузгатып сугышып кара. Бу җиңел эш түгелдер.

Телдә һәркем намус, ватан ди. Һәркем соңгы бер тынын бирергә разый төсле кылана, әмма эшкә килгәндә, элек тә алай булмаган. Хәзерендә инде ничек булыр, анысын алдагы көннәр күрсәтер.

Болар өстенә әхвәле сәясиянең мөсагадәсезлеген дә кушарга кирәк. Иэтиляфе мөсәлләс дәүләтләре бөтен куәтләре илә Балкан союзниклары ягында. Һәр җәһәтчә аларга ярдәм итәләр. Яурупаның иң нөфүзле газеталарыннан булган «Таймс» вә «Тан»нар бөтен әфкяре гомумияне Төркия галәйһенә хәзерлиләр. Төркиядәге соңгы инкыйлабны бик начар каршы алдылар. «Яурупаның тимер кебек куәтле ирадәсе бер кечкенә майорның (Әнвәр бәкнең) шаяруы илә һичвакыт сыначак түгелдер; Төркиядәге бу хәрәкәтләр үлем алдындагы җан чигешү кабиленнән генә бер нәрсәдер, Төркиянең яңа министрлары һич әһәмиятсез кешеләр улып, Истанбулдагы Яурупа сәфирләре өчен алар арасында көрешерлек кеше юктыр», – диләр.

Дөрест, бунлар барсы да дошман сүзләре, дошманлык берлән язалар. Ихтимал ки, Балкан союзникларыннан бу газеталар күп акча да алалардыр. Әгәр Төркия көчле булса, мондый сүзләрнең бер тиенлек тә әһәмияте булмас иде, тик эт шикелле һауласыннар дияргә мөмкин иде. Алты бөек дәүләт янына ошбу җиденче бөек дәүләт тә кушылгач, Төркиянең каршысында дәһшәтле бер куәт хасил буладыр. Германия, Австрия вә Румания тарафларыннан Төркия файдасына әһәмиятле бер сүз ишетелгәне вә хәрәкәт күрелгәне юк. Германия тарафыннан Анатулы хакында бер-ике сүз ишетелсә дә, мәгаттәәссеф, ул да Төркия өчен өмидле вә җылы бер сүз түгелдер: Анатулыга Русия кул сузмасын, ул җирләрне киләчәктә мин үземә билгеләп куйганмын диюдән генә гыйбарәттер. Руманиянең исә Болгария илә берләшеп Төркиягә каршы сугышу ихтималын билә язалар. Дахилдә төрекләр һәрникадәр гарәпләр илә әрмәниләрне тәбәгаи садыйка, госманлы-фәлән дип сөйләсәләр дә һәм төрек газеталары шулай язсалар да, шулай сөйләүче вә язучы кешеләр барсы да Сүрия гарәпләренең Төркиядән аерылыр өчен хәзерендә бик нык хәрәкәттә булындыкларыны, анда әҗнәби интригалары бик нык хөкем сөрдегене вә әрмәниләрнең бөтен максадлары үзләренең автономия алудан гыйбарәт улдыгыны бик яхшы беләләр һәм озакламый бу эшләрнең шулай булачагына да ышаналар.

Төрекләрнең үзләренә килгәндә, Анатулы халкы җәһаләт вә фәкыйрьлек эчендә, юллар юк. Авыллар пәришан. Мәгариф юк. Мәктәпләр коры исемнән генә гыйбарәт вә вәйранханәләрдер[2]. Бичара төрек солдатлары ихтилаллар, сугышлар эчендә йөри-йөри хәлдән тайган, билләре бөкрәйгән, ябык вә боеклар. Чәһрәләре кызганыч бер хәл кәсеб иткән. Миңрәүләнеп беткәннәр. Анатулы халкы арасында әллә нинди мөһлик[3] авырулар хөкем сөрә, төрекләрне елдан ел киметә бара. Табиблар юк, хифзе сыйххәт кануннарын иҗраэ итү юк. Истанбулдагы ике-өч йөз зыялы вә сәяси бәк әфәнделәр һич туктаусыз фирка уены уйныйлар. Әле бер фирка өсткә чыгып, хөкүмәтне үз кулына ала, әле икенчесе. Өсткә чыккан фирка вәлиләрне вә бөтен мәэмүрләрне үз

[1] йогынты өлкәсе
[2] ташландык хәлдә
[3] үлем китерүче

кешеләреннән куя. Алар бер нәрсә эшләргә, бер нәрсә исәпләргә өлгергәнче, икенче фирка өсткә чыга да әүвәлге мәэмүрләрне барсын да куа вә алар урынына үз кешеләрен куя. Хәзерендә Истанбулда урам ташы санынча сабикъ министрлар, сабикъ вәлиләр, сабикъ мөтәсаррифләр бар. Сәргәрдан булып[1] йөриләр.

Камил паша садырәгъзам булгач та Җаһид, Җәвид, Исмәгыйль Хаккы, Гасыйм, Әхмәд Риза кебек бәкләр барсы да тизрәк Яурупага шылганнар. Милләтнең арасында булынып, аның кайгы вә фәлакәтләрен уртаклашырга теләмәгәннәр. Эш башында Камил паша вакытында һәркем шул Җаһид, Җәвид вә Әхмәд Ризаларны сүгәләр, алар котыртып милләтне харап иттеләр, диләр иде. Инде кичә Җаһид бәк Яурупадан кайтканда, аны каршы алырга мең биш йөз кеше төшкән. Хаҗи кебек аны кочаклап күрешәләр, пальто чабыларын үбәләр. Чөнки бүген эш башында «Иттихады тәрәккый»челәрдер. Бүгенге көндә икмәк вә мәэмүриятләр шул Җаһидләр, Тәлгатьләр кулындадыр. Төркиянең хакиме, садырәгъзаме-фәләне барсы да шунлардыр. Шуның өчен һәркем аларга тәрилкә тота[2]. Әгәр иртәгә Иттихады тәрәккый эш башыннан китә икән, шушы кешеләр тагын ук Җаһидләр, Тәлгатьләрне яманлап, Гали Кәмал вә Лотфи Фикри яклы булачакларында һич шөбһә юктыр. Чөнки барсы да мәэмүр, барсы да хөкүмәткә мохтаҗ. Хөр кәсеп илә туенып торган вә башында хөр вә мөстәкыйль фикер тота алу шәрәфенә малик булган кешеләр монда, мәгаттәәссеф, юк диярлек дәрәҗәдә аздыр.

Әхлакы бозылган, табигате черегән, иске Бизанс батаклыгындагы Истанбул халкының, Истанбул бюрократларының һиммәтсезлегенә бөтен Рум иле төрекләре, бөтен Рум иле кыйтгасы корбан китте. Бичара өч йөз мең төрекләр шул Истанбул мәэмүрләренең черегәнлеге сәбәпле, Балкан христианнары тарафыннан дөньяда күрелмәгән золым вә хәкарәтләргә дучар булдылар. Инде килгәннәр дә Истанбулдагы берничә бәкләр вә шагыйрьләр «Нәшер вә саикъ җәмгыте» ясап, Рум иле мөселманнарына ителгән золымнарны рисалә шәкелендә итеп бастырып чыгару берлән шөгыльләнәләр. Моны хәзер кем тыңлый, моңа хәзер кем колак аса! Бу бәкләр Анатулы авылларына таралсалар да, шунда ибтидаи мәктәпләр ачтырырга, халкының икътисади җәһәтләрен күтәрергә, зирагать җәһәтләрен төзәтергә, сыйххәтләрен карарга керешсәләр, әллә ничә кат файдалы булыр иде. Ләкин бу көяз бәкләр үзләренең мыекларында ничә йөз төк кыл барлыгын белә торганнардыр, әмма Анатулыда нинди авыллар, нинди халыклар, нинди хәлләр барлыгын вә анлар өчен нинди истикъбальләр хәзерләнгәнлеген, һич шөбһәсез, белмиләрдер. Чөнки боларда халыкка хезмәт фикере, халык мәхәббәте, ватан кайгысы, истикъбаль әндишәсе юк: сез, чит дәүләтләр кул астындагы мөселманнар, бездән рәхәтрәк торасыз бит, без дә шөйлә торырмыз, нә улачак әфәндем, диләр.

Берсе көнгә сугыш башлануы көтәләр. Була калса, бу сугыш ялңыз Төркия өчен генә түгел, бөтен мәкаме хиләфәт өчен хәят вә мәмат мәсьәләседер. Гүя шуны аңлаган төсле итеп инкыйлаб ясалды. Инде бер минут үткәрми бөтен халык бер кеше төсле итеп аякка калкырга, һәркем кулыннан килгәнчә ватан мөдафәгасе хезмәтенә керешергә, байлар акчаларын, хатын-кызлар алтын-көмеш, энҗе-мәрҗаннарын чыгарып сугыш файдасына бирергә тиеш иде түгелме? Юк. Һичкемнең дә исе китми. Каһвәханәләрдә шул әүвәлге шикелле үк лыгрым тулы халык. Карта вә таула уйнап утыралар. Хуҗа әфәнделәр дә әүвәлге шикелле үк каһвәханәләрдә аяк бөкләп утырып наргилә эчәләр, әлеге сары кягыдлы кыйль-каләле[3] китапларыны моталәга итәләр.

Ватан тәһликәдә, ватан очырымның читендә булса да, монда берлектә хезмәт итешергә тиешле булган «Икъдам» мөхәррире Гали Кәмаллар, сабикъ малия министры Габдеррәхман, дахилия министры Рәшид бәкләр, Камил паша углы Сәгыйдь вә шәйхелислам углы Мохтар бәкләр, сабикъ депутат Риза Нур бәк вә саир бәгъзеләр, эш башына иттихад вә тәрәккыйчеләр килүенә үпкәләп Яурупага качтылар. Анда Төркиянең дошманнарына юллар күрсәтәчәкләр. «Тан» вә «Таймс» газеталарына хәзерге министрларның косурлары, кайсының Бәк Углында кайсы ресторанда комар уйнадыклары вә саирләр хакында мәгълүмат бирәчәкләр. Мәшһүр Шәриф паша хәзерендә Парижда шул хезмәтне эда итеп торадыр.

Менә мәмләкәт вә халык шундый бер әхвәл эчендә булган соң сугышның яңадан башлануында да башланмавында да күп хикмәт юк. Башланса, болгарлардан да төрекләрдән дә, тагын байтак күп кеше кырылыр. Тагын бөлгенлек булыр. Эшнең ахыры кинә төрекләр зарырна бетеп туктар. Намуссыз яшәүдән исә намус илә үлмәк мең мәртәбә артыктыр. Ләкин үлә белергә дә кирәк. Бу соң мөһим дәкыйкаләрне төрекләр бихак тәкъдир итә алырлармы вә намусларын мохафәзә итеп

[1] нишләргә белмичә
[2] ялагайлана
[3] “әйтелә-әйтте”

үлә белерләрме, эш шунда. Хәзергә кадәр Балкан сугышында, мәгаттәәссеф, моны эшли алмаганнар. Моннан соң нишләрләр. Киләчәктә күрелер.

* * *

Һәрникадәр рух сүнек булса да, сугышка хәзерлек бара. Кичә Болгария тарафыннан сугыш башланачагы игълан ителү берлән Мәхмүд Шәүкәт паша Чаталҗага караргяһ гомумигә диңгез министры Мәхмүд паша Чанаккальгага киттеләр. Рөхсәт берлән таралган офицерлар вә солдатларга егерме дүрт сәгать эчендә үзләренең бүлекләренә барып кушылырга әмер булды. Төрек флаглы һәммә пароходларга Истанбулдан китми торырга кушылды вә һәммәсе дә идарәи гаскәрия распоряжениесендә икәнлекләре игълан ителде. Баш командан вәкиле итеп Йәмән команааны мәшһүр Әхмәд Гыйззәт паша тәгаен ителде. 21 ндә сугыш башланачагы һәммә вәлиләргә вә чит мәмләкәтләрдәге сәфирләргә белдерелде. Солых мөзакәрәсе өчен Лондонда булган вәкилләр кире Истанбулга чакырылдылар. Караргяһ гомумигә һич туктаусыз азык, корал җибәрелеп тора. Яурупадан бик күп яңа ысул пулемётлар китерелеп, гаскәргә җибәрелде. 30 меңлек гаскәр фиркасе башында Әнвәр бәк сугыш мәйданына китәчәк, диләр.

Иттихадчылар партия низагысыннан бик сакланырга тырышып маташалар. Күпкәме барыр. Инкыйлабтан соң тәүкыйф вә хәбес ителгән кешеләрнең күбесен һичбер нәрсәсез чыгардылар. Электән иттихадчыларга хилаф булган «Икъдам» да чыга башлады.

Бу көннәрдә Төркиянең мәшһүр әдипләреннән Әбүззыя Тәүфыйк бәк Истанбулдан үзенең шәһәр тышындагы йортына кайткан вакытта пароход пристанендә кисәктән вафат итте. Бер чок әсәрләре, мәҗмугасы, матбагасы вә тәтбигате илә мәшһүр Мидхәт әфәнде вә Кәмал бәкләрнең иптәш вә гасырдашларыннан иде. Әхмәд Мидхәт әфәнде шикелле моның да җеназасы гади генә рәвештә дәфен ителде.

Бүген көндез сәгать бердә дарелфөнүн бинасында «Иттихад вә тәрәккый» җәмгыятенең тәшәббесе илә «Мөдәфагаи миллия» җәмгыяте тәшкил итәр өчен зур бер җыелыш булды. Җыелышта берничә меңләп вә һәр сыйныфтан адәмнәр бар иде. Җыелышны сабикъ дахилия министры Тәлгать бәк ачып, максадны бәян итте. Соңра маршал Фоад паша вә Шәриф Гали Хәйдәр бәк рәис сайландылар. Яңадан сугыш башлану мөнәсәбәтейлә җәмгыять иганәләр җыярга, хастаханәләр ачарга, күңелле фиркаләре тәшкил итәргә, халыкның фикерен ачарга тиеш табып һәр кайсы өчен махсус комитетлар вә комитетларның эшләрен юлга куеп тәртип илә йөретү өчен аеручы бер һәйәт сайланды. Бундый комитетлар вилаятьләрдә дә ачылачактыр.

Истанбулдагы шимали Африка гарәпләре Франция сәфарәтенә, Һинд, Мисыр кеби инглиз мөселманнары Әнгелтерә сәфарәтенә барып, бу ике дәүләтнең Төркиягә бу кадәрле зарарлы сурәттә хәрәкәт итмәүләрен үтенгәннәр. Һиндстан мөселманнары монда телеграмнар биреп, мәкаме хиләфәтнең намус саклар өчен соң дәкыйкагә кадәр сугышуны тәүсыя итәләр, иганәләр җибәрергә вәгъдәләр бирәләр.

Сугыш рәсмән булырга тиеш. Түбән вә урта сыйныф халык мотлак була дип торалар. Югары сыйныф һәнүз дә булуына ышанып бетмиләр. Яурупалылар уртага керер, безнекеләр тегеләрнең шартларына күнәрләр, ниһаять эш кинә сугышсыз бетәр дия зан итәләр. Ни булып калыр. Хәзерге дәкыйкадә бернәрсә дә әйтеп булмый.

*18 гыйнвар.*

**42**

*Сугыш алдындагы хәлләр. Фикерләр вә манзаралар.*

21 нче гыйнвар, дүшәнбе көн, өйләдән соң сәгать 3 тә мин бу мәкаләне язарга утырганда, рәсмән сугыш башланырга бары дүрт кенә сәгать калган иде. Кич белән сәгать җидедә Әдернәдә, Келибулыда, Чаталҗада туп гөмбертеләре ишетелә башларга тиештер.

Минем бу хат Оренбургка барып җиткәнче, телеграм чыбыклары, сугыш башланып, әллә нинди мөһим вакыйгалар булганлыкны анда күптән ишеттергән булыр вә, ихтимал ки, сугыш вә солых мәсьәләсе тагын ук берничә көннәргә кичектерелгәнне хәбәр бирер. Шуның өчен ул яктан минем бу мәкаләмнең әһәмияте калмаячактыр. Шуның илә бәрабәр, яңадан сугыш башлануы көтелгән минутларда монда нинди хәлләр булганлыкны, төрекләрдә нинди уй вә фикерләр барлыкны вә сугышны каршы алыр өчен нинди хәрәкәтләрдә булынганлыкларыны язып үтсәм, ихтимал ки, соңга калса да, укырлык бер нәрсә булыр.




*Рәс. 36. Әдернә мөдафәга баһадиры Шөкри паша*



*Рәс. 35. Җәвид бәк*



*Рәс. 34. Әхмәд Риза бәк*



*Рәс. 33. Хөсәен Җаһид бәк*

Моннан дүрт көн элек Болгария тарафыннан рәсмән игълан ителүенә күрә, бүген кич сугыш мотлак башланырга тиеш. Буңа манигъ булырлык һичнәрсә барлыгы беленми. Хөкүмәт сугышка нык хәзерләнә: һәммә офицерлар вә солдатлар 24 сәгать эчендә үзләренең бүлекләренә барып кушылдылар, Истанбул урамнарында офицерлар тәмам сирәкләнеп калды. Тимер юлдан кичә көндез сугыш мәйданына азык вә корал җибәрелеп тора. Иганә җыю, хастаханәләр ачу, күңелле вә фидаи фиркаләре тәшкил итү вә халык арасында агитация ясау өчен «Иттихад вә тәрәккый» җәмгыяте тарафыннан «Мөдафәга миллия» җәмгыяте ясалды. Бу җәмгыять берничә шөгъбәләргә аерылып эшкә кереште. Дарелфөнүн залында халыкны сугышка, ватан сакларга, иганә бирергә, күңелле язылырга өндәп конферанслар бирелә. Хатыйплар, мәдрәсәләр шул ук нәрсәләрне бәян итеп ике көннән бирле җәмигъләрдә вәгазьләр әйтәләр. Каһвәханәләрдә, мәхәлләләрдә нотыклар сөйләп халыкны кузгатыр өчен студентлар вә мәдрәсә шәкертләренә тәгълимат бирелде. Анлар да үз хезмәтләренә керештеләр. Чаталҗада ике як гаскәре арасында вак-төяк бәрешүләр булганлыгы, хәтта берничә яралының Истанбулга китерелгәнлеге дә ишетелде вә күрелде. Шуның илә бәрабәр менә хәзер шушы дәкыйкагә кадәр сугышның билфигыль башлануына һичкем чын күңелдән ышана алмыйдыр: булмас, уртага Яурупа керер, тегеләрнең сораганнарын бирергә Төркияне мәҗбүр итәр, затән аларның сораганнары бирелеп бетәргә бик аз калган бит инде, диләр вә шуның артыннан ук: безнең бит акча юк, акчасыз ничек сугышасың. Һәм дә Болгария илә Румания арасында килешү булганлык сәбәпле сәяси әхвәл безгә дәхи дә зарарлырак рәвешкә әйләнгән, ягъни сугышны яңадан башларга безгә Яурупа да ирек бирмәс, вә үземезнең дә кулдан килерлек түгел, диләр.

Әмма хәзерге сәгатькә кадәр Яурупаның катнашуына даир һичбер ачык хәбәр ишетелгәне юк. Төркиянең Яурупа нотасына биргән җавабын килешү хакында яңадан мөзакәрә башларга ярарлык табып, союзникларга ихтар иттеге[1] риваять улынса да, моның дөрестлеге вә дөрест булган тәкъдирдә билә тегеләрнең аны тыңлаулары бер дә мәгълүм түгел. Союзниклар сугышны башласалар, безнең акчамыз юк дип торырга да мәҗал[2] калмый. Каршы тора башламый тугры килми.

Әгәр «Иттихад вә тәрәккый» хөкүмәте союзникларның барлык сораганнарын биреп килешергә разый булса, ул вакыт аның үз хәле мохатарәдә[3] калачак. Әдернәнең яртысын бирергә вә аталарны Яурупалылар каравына калдырырга разый булуы өчен дә халык күзеннән хәйли игътибарлары төште. Каһвәханәләрдә бу хактагы сүзләр киткән саен куера вә өсткә чыга бара.

Менә шуларны исәпләгән кешеләр: сугыш булыр, сугышсыз эш бетәчәк түгел, диләр. Һәм дә Яурупа хөкүмәтләре (хосусән, Иэтиляфе мөсәлләс дәүләтләре) Төркиядә инкыйлаб ясалуга ачулары килгәнлектән вә «Иттихады тәрәккый» хөкүмәтенең ни дә булса бер муаффәкыятьсезлеккә очрап җимерелүен үз мәнфәгатьләренә муафыйк күргәнлектән, анлар хәзер сугышны башлатмау хосусында бер мөдахалә ясамаслар, безне битараф дигән булып торырлык, ләкин союзникаларга матди вә мәгънәви ярдәм итеп Төркияне тагын бер кат җиңдерерләр, тагын бер кат хәкарәт иттерерләр вә ниһаять: безнең сүзне тыңламадыңыз дия ачуланып Әрмәнстан, Сүрия, Басра мәсьәләләрен кузгатырлар, Төркиягә бурычка акча бирдертмәсләр, шулай итеп Төркияне бөтенләй харап кылырлар дип уйлыйлар да сугышның булмавын телиләр. Ләкин булмый калырга бер дә юл күренмәвенә дә аптырыйлар.

«Мөдафәгәи миллия» җәмгыятенең иганә җыю, хастаханәләр ачу, күңелле вә фидаи фиркаләре тәшкил итү шөгъбәләренең барсының заседаниеләре Бабы Гали җаддәсендә «Флот җәмгыяте йорты» бинасында буладыр. Кичәдән бирле бу бина эчендә Истанбулның һәр сыйныфка мәнсүб бөек адәмнәре ватанны коткару хакында киңәшәләр вә һәр төрле тәдбирләргә тәшәббес кылалар. Мин шунда кичә дә, бүген дә ике-өч мәртәбә кереп чыктым. Мәхмүд Әсгадь, Мостафа Гасыйм, Нәҗмеддин менла, Әнвәр бәкнең атасы Хаҗиәхмәд, шәех Габделгазиз Чавыш, Тәлгать, Җәвид, доктор Әсгадь паша, сабикъ Сәланик губернаторы Хөсәен Казыйм, сабикъ Бәйрут вәлисе Хазим, иттихадчыларның башлыкларыннан Гомәр Нажи, Габидуллаһ әфәнделәр, Агаев, Йосыф Акчура углы, Мөхәммәд Әмин, Хөсәен Сәгад, сабикъ вәли Сөләйман Назыйф, доктор Габдуллаһ Җәүдәт, Тәхсин паша, маршал Фоад паша, Фәрид бәк вә башка бер чок мөхәррирләр, әдипләр, газетачылар, зур сәүдәгәрләр шунда булыналар.

Форсат тугры килгән саен мин бунлар илә күрешеп танышырга вә газета мөхбире сыйфатыйлә сугыш вә солых хакындагы фикерләрен аңларга тырышам. Мәхмүд Әсгадь вә Мостафа Гасыйм әфәнделәр: «Без сәяси кеше түгел, ни әйтергә дә белмимез инде, үземез дә аптырап калдык бу хәлләргә», – диләр. Габделгазиз Чавыш: «Аллаһ бирсә дә сугыш булса гына иде, Рум иле

[1] кисәтүе
[2] мөмкинлек
[3] куркынычта

кыйтгасындагы мәзлум кардәшләремезнең интикамнарын алмый калсак, Ходай орыр безләрне», – ди. Агаев кичә: «Зан әдәрем ки, сугыш булмастыр, мөдахалә итәчәкләрдер», – дигән иде. Бүген исә: «Белмим, әфәндем, эшләр җитдигә әйләнеп бара», – ди. «Соң акча ягы ничек, бирмәделәрме?» – дидем.

– Аванс уларак ике миллион кадәр акча табылырга охшый, иртәгә–берсе көнгә буның эше бетсә кирәк, диде. Бүген шул бинада «Иттихад вә тәрәккый» башлыгы вә хәзерге көндә бөтен Төркиянең хакыйкый хакиме булган Тәлгать бәк илә күрешеп сөйләштем: «Хәзерге минутка кадәр сугышның булмавы тарафына һичбер галәмәт юк, шуның илә бәрабәр мин кинә өмид итәмен ки, иншаллаһ сугыш булмастыр», – ди. «Алай өмид итүеңез нәрсәгә мөстәнәд соң?» диюмә каршы: «Сугыш хәзер бер як өчен дә файдалы түгел, без аларның сорганнарын биреп бетерә яздык бит инде, әгәр гакыллары булса, алар шуңа разый булып килешергә генә тиеш иде», – ди.

Сөләйман Назыйф вә Хазим бәкләр илә сөйләшеп тордым. Бунлар да ачык бер фикер бәян итә алмыйлар. Хазим бәк: «Без дә, балканлылар да гадәтән Яурупалылар кулында уенчык кебек яшимез. Теләсәләр килештерәләр, теләсәләр сугыштыралар, сугыштырырга теләсәләр, акча да табып бирәләр, безнең мондагы сәясәт, һавамыз шикелле бер көн эчендә әллә ничә мәртәбә үзгәрәдер, шуның өчен алдан бернәрсә дә әйтеп булмый», – ди.

Инде килик сугышның булуын телиләрме, юкмы мәсьәләсенә: дәүләтнең әхвәле сәясиясеннән, әхвәле малиясеннән, Яурупа дәүләтләренең вә Балкан мөттәфикъләренең хәлләреннән рәтләп хәбәрдар булмаган кешеләр мотлака сугыш башлануы телиләр, сугышны башлау хакында ачык хәрәкәт итмәве өчен, хөкүмәтне вә зур мәэмүрләрне гаеплиләр. Әгәр сугыш башланса, тегеләрне җиңеп Әдернәне кайтаруымызда, хәтта бөтен Рум илене дошманнардан кире алуымызда шөбһә юктыр; хәзер гаскәремез свежий, азык вә кораллары камил җитү, халыкта хәмият кабарды, инде галәбия өмиде йөзгә йөз артты, барымыз да һәртөрле фидкарьлеккә хәзермез, диләр. Бу фикер югары таба киткән саен йомшый вә бетә бара. Мәмләкәтнең әхвәле сәясиясеннән, өмур малиясеннән, халыкның вә гаскәрнең әхвәле рухиясеннән һәм дошманнарның хәленнән хәбәрдар адәмнәр сугыш башлануны бер дә теләмиләр. Мәҗбүрән башланган тәкъдирдә дә үзләренең җиңә алуларына да зур ышанмыйлар. Чөнки сугыш башландыйсә, болгарлар Әдернәгә һөҗүм итеп, аны алырлар, соңра Келибулы тарафыннан һөҗүм ясарлар, Чаталҗада һөҗүм итмәенчә тәдафәгый хәлдә генә булынырлар, без исә бу җирләрнең берсендә дә тәҗавези[1] хәрәкәттә булына алачак түгелмез, тәдафәгый[2] хәлдә торудан исә дошманнарга бер зарар да тидерә алмамыз, алар үзләренә кирәк җирләрне забит итәрләр вә шул вакыт Яурупа мөдахалә итеп безне солыхка мәҗбүр кылыр, диләр.

Ни өчен соң сезнең гаскәр тәҗавези хәрәкәт ясый алмас икән дигән сөальгә каршы: дошман гаскәре безнекеннән котлы, һәм безнең гаскәрнең рухы төшкән, аны яңадан рухландыру ансат эш түгеллер, шуның өчен безнең гаскәр истихкямнәрдән чыгып һөҗүм итә алмаячак, бәлки истихкямнәр аркасында мөдафәгадә генә булына алачактыр, диләр.

Гаскәр үзе сугышны телиме, юкмы? Бу хакта дөрест дип әйтерлек бер сүз дә белеп булмый. Тели, юкса гыйсъян чыгарырга хәзер торалар дип сөйләүчеләр булганлыгы шикелле; теләми, әгәр сугыш башланса, Истанбулга һөҗүм итеп аны талаячакмыз, электә дә безне өчәр көн ач тоттылар. Офицерларымыз үзләре чатырлар эчендә сыйланып шәраб эчеп яттылар, безне кырдырдылар, тагын ук шундый бер хәлгә төшәргә теләмимез, барыбер Рум илене бездә калдырмаячаклардыр диярләр икән дип сөйләүчеләр дә бар. Ихтимал ки, күп гаскәр арасында тегеләй сөйләүчеләр дә, болай сөйләүчеләр дә булыр. Ләкин гомумият вә әксәрият игътибарыйлә хәзерге хәлдә төрек гаскәрендә итагать вә дисциплина бозылганы юк. Әгәр хөкүмәт карар бирсә, гаскәрнең нык сугышачагында шөбһә юктыр. Бу кадәресе күп галәмәтләрдән мәгълүмдер.

* * *

Менә кичке газеталар чыга башлады. «Ифһам» газетасы газетаның башына бик эре иттереп: «Бөек дәүләтләр болгарларга килешергә тәүсыя итәләр. Болгария сугышу илә килешү арасында мөтәрәддид[3] тора» дип язган. «Тәрҗемане хакыйкать» исә «Сугыш башлады...мы?» дия зур сәрләүхә куйган вә өстенә дә «Бүген бер-берсенә хилаф ике телеграм алынды: берсендә Болгариянең Яурупа дәүләтләренең мөдахаләсене көтәчәге вә икенчесендә дәүләтләрнең тәүсыясеннән һичбер сәмәрә чыкмаганлыгы бәян ителә, бинаән галәйһи, бүген кич туплар шартлый башлаячактыр», – ди.

[1] басып керү
[2] саклану
[3] шикләнеп

Шәһәрдә вә урамнарда һич ят әхвәл юк. Һәрнәрсә гадәттәгечә. Тик урамнарда газета сатучы малайлар гына күбәя төште. «Ифһам, Ифһам, Ифһам язьюр!», «Тәрҗемане хакыйкать – икенче тәбыгъ!» дия дөньяны яңыраталар. Үзен биш-алты яшьлек кызыннан җитәкләткән газета сатып йөрүче сукыр бер төрек тә бүген бик ашыгып йөри вә тротуарларда күбесенчә башкаларга килеп бәреләдер. Бабы Гали җаддәсендә бүген малайлар Балкан вә Әдернә хариталарын да йөгерә-йөгерә сатып йөриләр. Башта бу харита биш горыш булган икән. Хәзер бер горышка бирәләр. Эшнең ахырга таба барганлыгы, бундан соң бу хариталарның әһәмияте калмачагы шуннан да билгеле.

Кичәле-бүгенле һавалар җылы. Эскәмияләр каһвәханәләрнең тышына чыгарылдылар. Тротуарларга вә мәйданнарга тезелгән шул эскәмияләрдә төрекләр бик хозурланып кына каһвә эчәләр вә наргилә чигәләр. Тик кичкә таба яңгыр ява башлагач кына азрак рәхәтләре бозылды.

Ни хәлләр бар икән дип бүген Кадырга хастаханәсенә киттем. Анда терелә башлаган авыруларны тизрәк чыгару тәдбиренә керешкәннәр. Сугыш башлана калса, яңадан киләчәк авырулар өчен урын хәзерләгәннәре аңлашыла. Безнең хаста караучы туташларымыз бик исәннәр. Һич армый-талмый эшлиләр. Хастаханә идарәсе вә табибләре үзләреннән фәүкылгадә мәмнүннәр, бушлай бу кадәр тырышып эшләүче адәмнәр булыныр дип безнең гакылымызга килгәне юк иде, афәрин Русия мөселманнарына, диләр. Әгәр сугыш башлана калса, туташларымыз сугыш мәйданына якынрак җирдәге Һиляле Әхмәр хастаханәсенә китәргә вә мәҗрухларга беренче ярдәм бирeләчәк урыннарда булынырга телиләр.

Аннан кайтышлы «Һиляле Әхмәр» мәркәз идарәсенә кереп андагы хәлләрне күреп чыгарга теләдем. Һиляле Әхмәр җәмгыятенең рәисе доктор Бәсим Гомәр паша берлән бераз мосахәбәт иттеп, ул әйтә: «Дарелфөнүн залында конферанслар биреп лаф илә вакыт кичерәләр, күңелле фиркаләр тәшкил итәргә телиләр, хәлбуки күңелле фиркаләрнең кирәге дә юк, файдасы да юк, безгә шул бар гаскәремезне генә яхшы туйдырырга кирәк, әгәр дә һәр көн аларга берәр кисәк шоколад илә икешәр-өчәр кисәк шикәр бирелсә, хәл алырлар, күңелләре күтәрелер, хасиятләре кабарыр иде; ит ашап яшәүче 30 миллионлык инглиз кавеменең үлән ашап яшәүче өч йөз миллион Азия вә Һинд халыкларын забит итеп торулары бушка түгелдер, аның хикмәте бар, менә шул хикмәттән без гафилмез», – ди. Бәсим Гомәр паша Һиляле Әхмәрнең хәрбия идарәсенә никадәр хастаханә әсбаплары биргәнлеге, сугыш мәйданында беренче нокталары, мөвәкъкать хастаханәләр ничек тәшкил ителгәнлеге вә аннан авыруларны вагоннарга асылган бишекләр илә шәһәр хастаханәләренә ничек ташылганлыгы хакында бераз мәгълүмат бирде. Соңра мине югары катка «Һиляле Әхмәр»нең ханымнар шөгъбәсенә алып чыкты. Анда берничә ханымнар эшләп вә бәгъзеләре язып-сызып торалар икән. Бу яңа башланачак сугыш вакытында мәҗрухларга ярдәм хакында хатыннарда үзләре тарафыннан байтак тәдбирләр вә хезмәтләр төшенгәннәр. Паша анлар илә шул тугрыда сөйләште вә Кадырга хастаханәсендәге безнең туташларымызны зикер итеп, менә ничек яхшы эшлиләр, кәшкә бездә дә шундый һиммәтле ханымнар күбрәк булсачы, диде. «Һиляле Әхмәр» хатыннар шөгъбәсенең рәисәсе, Мохтар паша рәфикасы прәнсәс[1] Нигъмәт ханым улып, хәзер ул анда юк иде.

Флот җәмгыяте йортында бер җирдә күңелле гаскәр каед итеп торалар. Ишек алдында вә урамда байтак яшьләр җыелган. Язылырга нәүбәт көтәләр. Бер бүлмәсендә иганә кабул итәләр. Истанбулда агач остасы Хәлил углы Мостафа исемендә 42 яшьлек бер кеше үзенең өстендәге сәгатен, йөзеген, янындагы өч лира акчасын шунда китереп иганә биргән. Үзе күңелле гаскәр булып язылган. Өе бар икән, аны да сугыш файдасына сатарга яздырган. Төрек хатыннарыннан бәгъзеләре йөзек, алка, муенсаларын иганә итеп җибәргәннәр. Садырәгъзам Мәхмүд Шәүкәт паша иганә итеп мең лира биргән. «Һиляле Әхмәр»дә хезмәт итүче дүрт мөслимә биззат үзләре шул «Мөдафәгаи миллия» җәмгыяте мәҗлесенә килеп, үзләренең өст башларындагы көмеш вә бөтен зиннәт әсбапларын иганә итәчәкләрен белдергәннәр вә хатыннар арасыннан иганә җыю һәм дә хатыннар арасына фикер тарату өчен махсус комитетлар ясарга, хатыннардан фиркаләр төзеп сугыш мәйданына җибәрергә, хатыннар һәйәте солтанның үзенең сугыш мәйданына китүен үтенергә кирәклеген тәклиф иткәннәр. Сугыш мәйданына барган хатыннар иске ислам хатыннары кеби мәҗрухларның яраларын сарырлар, ашларын карарлар, куркакларын җәсарәтләндерерләр, әгәр кача башласалар, аларның мылтыкларын алып дошман берлән үзләре сугышырлар, дигәннәр. Бу тәклифләрен алар язып биргәннәр; җыелышта вә ханымнарның үзләре хозурында бу укылган вакытта мөтәэсир булып һәркем үксеп еглаган. Бу ханымнарга җыелыш бик күп тәшәккерләр бәян итеп, тәклифнамәләренең хатыннар җәмгыятенә җибәреләчәген белдергәннәр.

[1] принцесса

Дарелфөнүн залында кичә вә бүген әллә ничә мәртәбә конферанслар бирелде. Агаев, Гомәр Нажи, Йосыф бәк Акчура углы, Хәмидуллаһ Сабхи бәк, Ака Кундыз, Мөхәммәд Әмин бәк кебек бөек хатыйплар вә шагыйрьләр гаять мөәссир нотыклар ирад итәләр, халыкның хәмиятен уятачак шигырьләр сөйлиләр. Залда берничәшәр мең халык була. Сыеша алмаенча бөтен ишек алды тула. Мәсҗедләрдә вә җәмигъләрдә мәшһүр мөдәррисләр, хуҗалар вәгазь сөйлиләр.

Шулай итеп, соңгы берничә көн эчендә Истанбул хәйли рухланды. Ләкин никадәр рухланса да, эшнең зурлыгына, мәсьәләнең әһәмиятенә нисбәтән бунлар гаять аз вә гаять сәтхи шәйләрдер. Бундый хәрәкәтләр илә генә ватанны коткара алуны өмид итеп алданырга урын юк. Чөнки бөтен Анатулы, бөтен халык караңгылык, фәкыйрьлек, җәһаләт, рухсызлык эчендә изелеп торган бер мөддәттә пайтәхеттәге берничә мең кешеләрнең генә чабалануларыннан күпме генә файда килер. Хосусән, Истанбулның байлары, пашалары иганә бирергә бер дә ашыкмыйлар. Күбесенчә фәкыйрь-фокара үзләренең соң горышларын биреп мәмләкәттәге фәкыйрьләрнең санын гына арттыралар.

Йосыф бәк Акчура углы үзенең конферансында, хәзерге заманның сугышы ике гаскәр арасында гына түгел, бәлки ике милләт арасында вә ике милләтнең сәүдәгәрләре, мөгаллимнәре, мәктәпләре, шәкертләре, хатыннары, фикерләре, ат вә арбалар, юллары, сабаннары арасында буладыр; бунларның барсы да, мәгаттәәссеф, бездә дошманнарымызга караганда зәгыйфь, начар вә күпсездер, шуның өчен дә җиңелдек, әгәр шушы якларга әһәмият бирмәсәк, әгәр шушыларны төзәтер өчен авылларга таралып, халык хезмәтенә керешмәсәк без һәнүз җиңелермез, Рум иле шикелле кулымыздан Анатулы да китәр, диде. Ачы, ләкин дөрест сүзләрдер.

Дахилия назыйре бер циркуляр таратып, авыл халыкларыннан үзләре солдат хезмәтендә булынган кешеләрнең гаиләләрен карашырга, җирләрен сөрергә, ашлыкларын сачарга ярдәм итүләрен үтенде.

Шәйхелислам бер циркуляр таратып, голәмадан мәсҗедләрдә ислам гаскәринең җиңүе өчен дога кылуларын үтенде.

«Иттихады тәрәккый»челәр бик тырышып эшлиләр. Халык арасында иттифак вә иттихад хасил итәргә, партия низаглары кузгатмаска бик иҗтиһад итәләр. Үзләренең мохалифләренә дә мөрәҗәгать итеп эшкә катнашуларын, бергә эшләүләрен үтенәләр. Тегеләр бөтенләй ышанып бирелеп бетәселәре килми. «Иттихады тәрәккый»челәр тарафыннан махсус һәйәтләр җибәрелеп чакыртылсалар да, принц Сабахеддин бәк, Лотфи Фикри бәкләр җыелышларга килмәделәр.

Иэтиляфчыларның башлыгы Садыйк бәк инкыйлаб вакытында Әнгелтерә сәфарәтханәсенә качып кергән иде. Әле дә шунда тора, чакырсалар да, тиелмәячәк, дип тәэминәт бирсәләр дә, чыкмый.

Хәзер Истанбул урамнарында күзгә аерым вә күп күренүчеләр Мисыр вә Һинд якларына кызыл ярымай галәмәте куйган, гаять пәкъ вә пөхтә киенгән бу кешеләр һәр җирдә күкрәкләрен киереп, башларын күтәреп үзләренә игътимад[1] илә йөриләр. Җиргә басканда безнең татарлар яки төрекләр кеби алга яисә артка табамы атлыйм икән дия исәпләп тормыйлар. Бәлки дынык-дынык басып алга таба баралар. Йөзләрендә хәят вә фәгалият галәмәте күрелеп тора.

Кадырга хастаханәсендәге Һинд Һиляле Әхмәр һәйәте кичәннәрдә Чаталҗага барып хастаханә ачтылар вә үзләре шунда торып хезмәт итә башлаганнар иде. Берничәсе үзләре авырып, мәзкүр хастаханәгә кайтканнар.

Минем фатирның өстке катында «Мисыр Һиляле Әхмәр» һәйәтенең мәркәз идарәседер. Соң көннәрдә бунларда да искиткеч фәгалият күрелмәгә башлады. Бу мәркәздә күп кешеләр эшлиләр. Әллә ничә җирдә азык вә әсбап складлары бар. Хастаханәләр тоталар вә мөһаҗирләрне туйдыралар. Соңгы көннәрдә сугыш башлану ихтималы булгач: «Истанбул илә Хадимкөй арасында Мисыр Һиляле Әхмәр җәмгыяте тарафыннан ачылачак хастаханәләрдә мәҗрухлар карау хезмәтенә кешеләр кирәк, жалование айга өч лира (25 сум)» дия ишеккә игълан ябештергәннәр иде. Шуңа языларга дип шукадәр күп кеше килде ки, хәтта өйгә һөҗүм итә башладылар. Аптырагач, йорт хуҗасы грек хатыны полицә чакырып, тегеләрне өй алдыннан чыгартырга мәҗбүр булды.

Халыкның бу кадәр күп килүенең сәбәбе исә, һич шөбһәсез, фәкыйрьлек вә ихтыяҗның зурлыгыдыр. Сугышның озаюы сәбәпле алыш-бирешләрдә ифрат дәрәҗә торгынлык бар. Сәүдәгәрләр зар еглыйлар, хәтта кем генә җиңсә дә, тизрәк җиңсен дә, урталык бераз басылсын, эшләр тәртипкә төшсен иде, диләр. Хөкүмәт мәэмүрләре мәгашь ала алмыйлар. Шул сәбәпле һәр якта да ихтыяҗ бар.

[1] ышану

Бу яңа башланачак сугыш вакытында кирәк Болгариянең вә кирәк Төркиянең сугыш мәйданына газета мөхбирләрен җибәрмәскә карар биргәнлекләре аңлашылды. Әгәр рөхсәтсез качып керсәләр, каты җәзага дучар ителәчәкләр икән. Төркия бу хосусны Истанбулдагы әҗнәби сәфирләренә хәбәр бирде дия газеталарда күрелде.

*Истанбул, 21 гыйнвар.*

**43**

**Сугыш яңадан башланды**

Сугыш яңадан башланырмы икән, юкмы икән дия меӊ төрле тәрәддедләр вә шөбһәләр эчендә торылган көннәр үтте: сугыш башланды. 21 гыйнвар дүшәмбе көн кичке сәгать 7 дә мөтарәкә мөддәте тулып чирек сәгать үткәч тә болгар туплары Әдернә өстендә яңгырый башладылар. Хөкүмәт моны монда рәсмән игълан итте. Менә хәзер инде өченче көн, болгарларның Әдернәне тупка тотканлыклары вә Әдернә кальгасеннән аларга каршы торылганлыгы аңлашыла. Әмма шуннан башка, монда хәзерге һичбер тәфсиләт беленми. Газеталарда да, телеграф хәбәрләрендә дә шуннан артык мәгълүмат бирелми.

Өченче көн вә кичә Чаталҗада һәм Килебулы тарафыннан да сугыш башланган дия бәгъзе газеталар язсалар да, буның дөрест түгеллеге, бу тарафларда хәзергә бер нәрсә дә юклыгы вә шуның илә бәрабәр хәзерге сугышны вә гаскәр хәрәкәтене хөкүмәтнең бик яшерен тотарга теләгәнлеге аңлашыладыр. Сугыш мәйданына газета мөхбирләрен җибәрмиләр. Чит дәүләтләрнең гаскәри агентларын да җибәрмәскә телиләр.

Хөкүмәтнең болай итүен хаксыз дип әйтер хәл юк. Үткән сугышларда да мөхбирләр вә агентлар йөзеннән байтак уңгайсызлыклар күрелгән. Моның бер мисалыны үз күзем белән дә күрдем.

Монда килеп бераз торгач та Чаталҗага караргяһ гомумигә (главный квартирага) барганымны вакытыйлә язган идем. Шулвакыт кичкә таба без берничә офицерлар илә канцелярия өчен тәгаен ителгән вагонда сөйләшеп утырган чакта, бер офицер шунда үзе белән өч кеше китерде. Фәсле, штатский киемдәләр. Офицер канцеляриядәге майорга: «Әфәндем, менә бу ике кеше үзләрен инглиз газеталарының мөхбирләре, диләр. Төрекчә, французча белмиләр. Яннарында фотографлары бар. Тегендә, монда үлгән ат үләксәләренең рәсемнәрен алып йөриләр. Яннарындагы кеше – переводчиклары, җирле бер гректыр. Монда главный квартирага кайдан, ничек килеп кергәннәрдер, рөхсәтнамәләре-фәләннәре юк», – ди.

«Рөхсәтсез монда ничек килеп кердеңез? Ни өчен ул үлгән ат ляшәләренең[1] рәсемен аласыз?» дип сораша башлагач, һич рәтле җавап бирә алмадылар: «Менә шулай атларга атландыкта йөрергә чыктык, килә торгач монда ук килеп җиттек, алган рәсемнәремез әгәр ярамаса, хәзер пластинкаларны күз алдыңызда ватып ташлыйк», – диләр. Ниһаять, яннарына бер офицер биреп, буларны Истанбулга хәрбия нәзарәтенә җибәрделәр. Тиешле мөгамәлә шунда иҗраэ ителер, диделәр. Мөхбирләрнең бәгъзеләре шундый тиешсез эшләрдә булыналар, соңра үзләре хакында канун иҗраэ ителә башласа, Төркияне, төрекләрнең идарәсен, гаскәрен вә һәрнәрсәсен яманлап бөтен Яурупа газеталарын тутыралар икән.

Икенче бер мисалда болай булган: Чаталҗа сугышында болгарлар җиңелеп биш-ун мең тәләфат биргәннән соң офицерлар вә гаскәри агентлар кич берлән чатырларга кайтканнар. Шулвакыт Япония атташе милитари төрек офицерлары янына килеп шатлыгыннан «Банзай!» (ура) кычкыра-кычкыра коньякны шешәсе берлән күтәреп эчкән, әмма инглиз атташе милитари кызарган, бөртенгән, ачуыннан нишләргә белми вә үз-үзенә: «Ни булды бу болгарларга, менә син ә, һич көтелмәгән эш!» дия сөйләнеп арлы-бирле йөргән, хәтта ашарга да утырмаган.

Мадәм ки, төрек лагеренда булындыклары хәлдә бәгъзе бер атташе милитариләрнең вөҗданнары шулкадәр ятсызлык итәргә мөсагадә кыла, ул хәлдә анларны ул тирәгә һич җибәрмәү тагын яхшырак булачагында шөбһә юктыр.

Мәхмүд Шәүкәт паша кичә Чаталҗага китте. Анда бер-ике көн калыр, диләр. Хәзерге дәкыйка мондагы игътикад бөйләдер: болгарлар Әдернәгә һөҗүм илә уграшачаклар. Әдернәне алмастан элек Чаталҗа вә Келибулы тарафларында һөҗүм башламаячаклар. Шөкри пашадан алынган мәгълүматка бинаән, **Әдернә апрель башына кадәр болгарларга тәслим ителми түзә алачак,**

[1] үләксәләренең

**шул вакытка кадәр җитәрлек анда азык вә корал бардыр.** Икенче тарафтан исә Яурупа дәүләтләре сугышны туктату хакында ашыгыч рәвештә үзара мөзакәрә итәләр. Бер атнага кадәр аларның бу хосуста мөдахалә итүләре көтелә. Шулай булгач, сугыш тиз тукталырга лязем буладыр. Әмма төрекләр үзләре Чаталҗа вә Келибулы тарафларыннан һөҗүм итәрләрме, Әдернәне коткарырга тырышырлармы? Бу хосуста монда бернәрсә дә беленми. Тәкфүр дагы[1] яныннан төрекләр яңа гаскәр төшереп, Әдернәгә таба барырга хәзерләнәләр дигән сүзләр бар исә дә, хәзергә бунлар ышанычлы түгелдер. Әгәр бурычка акча алынса, һөҗүм хәрәкәте ясалачак дип көтүчеләр күптер.

Акча һәнүз табылганы юк. Хәзергә «Иттихады тәрәккый»нең гайрәт вә иҗтиһады сәясендә эшләр йөреп торы. Хөкүмәттә җан әсәре күрелгәч, кирәк дахилдән вә кирәк Мисыр, Һиндстан кеби хариҗдән көллиятле иганәләр килә башлаган. Истанбулда инкыйлаб ясалып Камил паша төшерелгәннән иртәсе җомга көн бер көн эчендә ялңыз Мисырның үзендә генә Төркиягә сугыш иганәсе итеп уналты мең лира (160 мең сум) җыелган.

Әгәр дә акчага бик зур ихтыяҗ төшеп китсә, иске солтаннардан бирле калып, хәзинәдә сакланып килә торган мөҗәүһәратне вә кыйммәтле нәрсәләрне сатарга да исәпләре юк түгел. Төркиянең тимер юл тәхвиләте кягыдларыннан (выигрышный билетларыннан) солтанның вә принцларның һәркайсы берничәшәр йөз мең сумлык сатып алырга, шулай итеп хәзинәгә акча ясарга теләдекләрен дә сөйләнмәктәдер.

Сугыш башлану сәбәпле Истанбулда күп үзгәреш булганы юк. Һәрнәрсә әүвәлгечә. Иганә бирергә, күңелле язылырга тәшвикъ итеп конферанслар җәмигъләрдә вәгазьләр дәвам итә. «Мөдафәгаи миллия» җәмгыятенең шөгъбәләре һәр көн җыелып эшиләр. Төрек хатыннары да бикадир әл-хәл хәрәкәтләнәләр. Күптән бирле хәрәкәтсез торган «Тәгалие нисван» җәмгыятенең бүген беренче җыелышы булды. Бәязидтә кызлар рөшдиясе мәктәбенә 50-60 кадәр ханымнар җыелдылар. Бу җәмгыятьнең рәисәсе Халидә ханымдыр. Алар бүген шунда иганә җыеп Һиляле Әхмәргә ярдәмләшү хакында киңәштеләр. Йортларга кереп иганә җыеп йөрер өчен араларыннан берничә ханымнар тәгаен ителде.

Алдымыздагы җомга көн җомгадан соң **Солтан Әхмәд җәмигында хатыннар җыелышы булып, шунда хуҗа Хәсән Фәһми әфәнде аларга нотык ирад** итәчәк вә ватан склау юлында хатыннар хәрәкәтенең лөзүм вә әһәмиятләрен сөйләячәктер.

Вилаятьләрдә вә өязләрдә дә яхшы ук хәрәкәт кузгалганлыгы, Истанбул газеталарына килгән телеграмнардан аңлашылып тора. «Һиляле Әхмәр» җәмгыяте, үзенең хастаханәләрендә хезмәт өчен: табибләр, аптекарьләр, авыру караучылар вә саир хезмәтчеләр кирәк, теләгәннәр килеп язылсыннар, дип игълан кылды. Мисыр вә Һинд Һиляле Әхмәр һәйәтләре дә яңа хастаханәләр ачарга биналар эзлиләр. Хезмәткә кешеләр каед итәләр. Һиндстан мөселманнары хөкүмәткә телеграм биреп сугышка яңадан башлауны тәбрик вә соң ноктага кадәр ватанның намусын саклауны тәүсыя иткәннәр.

Яңа хөкүмәтнең идарәсе хәзергә тыныч кына бара. Халыкта рух яхшы ук күтәрелде. Дахилия назыйре: «Хөкүмәт һичкемгә тию вә кысу фикерендә түгел. Шул сәбәпле ватанны ташлап чит мәмләкәтләргә китәргә һичбер сәбәп юктыр, хөкүмәт һәркемнең хокукы шәхсиясен тәэмин итә» дип рәсмән игълан кылды.

Шуның илә бәрабәр, иске хөкүмәт тарафдары булган кешеләр берәм-берәм шуа торалар. Камил паша кичә Мисырга китте. Әнгелтерә вә Франция сәфирләренең баш тәрҗеманнары аны бик зурлап озатып җибәрделәр. Сабикъ хариҗия назыйре Нурадунгиян әфәнде гаиләсейлә берлектә берике көннән Франциягә китә икән. Инкыйлабтан соң Одессага качып киткән Истанбул полицәсенең башлыгы Васыйф бәк өченче көн монда кайтты. Үзенә бернәрсә дә эшләмәделәр. Иректә йөри.

*23 гыйнвар.*

## 44

## Истанбул тәэссораты*

*«Шура»да басылган мәкалә*

### II

Һәрникадәр Истанбулның һавасы җылы, көннәре һәйбәт булса да, кыш бабай кинә үзенең барлыгын искә төшереп куядыр. Декабрь ахырларына таба яхшы ук суык көннәр булды. Монда

[1] тавы

гомумиятлә ике яктан җил исә: шимальдән, җәнүбтән. Берничәсенә пойраз, икенчесенә лодоз диләр. Пойраз булдыйсә көн суыта, һава бозыла, күк йөзе сыек болытлар илә каплана, сулар дулкынлы, һавадан яңгыр, җепшек кар яки икесе бергә катнаш бер нәрсәләр ява башлый. Бу гадәттә ике-өч яки өч-дүрт көн дәвам итә. Соңра лодоз исә башлый. Инде бу вакыт һава сафлана. Кояшның якты нурлары бөтен Истанбулның манараларын кочаклап алып, гаять гүзәл манзара тәшкил итә. Йомшак вә ләтыйф җәнүб җиле инсанның битләреннән сөяргә тотына. Һәр җир якты, күңелле, җылы була. Хосусән, мондый көннәрдә Истанбулның җәнүб тарафындагы Мәрмәр диңгезе буенча төшеп яр буендагы кыялар өстенә утырсаң вә диңгез суларының акрын гына уйнаклап яр буена килеп китүләрен тәмаша кылып торсаң, бу дөньяның үзен дә, аның михнәтләрен дә онытасың, күңелдәге кайгылар да бетә, көннәрчә-атналарча шунда утырып торсаң да, туймас төсле буласың, бара торгач үзең дә шул суларга кушылып эчкә таба кереп китәсе вә мәңгелеккә барып кушыласы килә башлый.

Кыш килеп пойразлар күбәя башлагач «Мәсәррәт» отелендә тору уңайсызланды. Пиче юк, үзе бик югары, тәрәзәләренең күбесе пойразга каршы. Сугыш яки солых мәсьәләсе дә тиз генә бетәргә охшамый. Бер килгәч инде шул мәсьәлә бераз аңлашылганчага кадәр минем моннан китәсем дә килми. Шуңа күрә хосусый берәр өйдә, җылырак, уңайлырак бүлмә табылса, отельдән чагарга булдым. Бүлмә бик тиз табылды: Бабы Галинең түбән ягында гына бер өйдә иде.

Бу өй дүрт этажлы[1] бер нәрсәдер. Өченче катында Мисыр «Һиляле Әхмәр» һәйәтенең мәркәз идарәсе. Минем бүлмә шуның астында икенче этаждадыр. Дүртенче этажда кем барлыгын белмим. Анда шулай минем шикелле җәяүле фатирчылар бар шикелле. Землянка катында хуҗа әби – Грек карчыгы – үзе тора. Шуны да әйтеп үтим: мондагы өйләр бездәге шикелле җир өстендә җәелмәгән. Бәлки күккә таба үскәннәр. Мисал: икенче ятажда бары ике генә бүлмә бар. Берсендә мин торам. Берсендә бер төрек чиновнигы тора. Өченчедә «Һиляле Әхмәр»нең өч бүлмәсе бар. Землянкада исә бер кухня да, бер бүлмә. Дүртенчедә тагын ике генә бүлмә, ди.

Бу нәрсәләрнең, әлбәттә, безнең укучылар өчен кирәк җире юктыр. Бунларны язып торуым өчен ачуланырлар да. Ләкин әле минем сүз беткәне юк. Болар барсы да мөкаддимәсе генә. Мин азрак әбинең әкиятен язмакчы булам. Бу әкияттән бераз да гыйбрәт алырлык дип уйлыйм.

Бу әбинең кем вә ничек булганын, бу йортның кемнеке икәнен, күпме өҗрәт түләгәнен, үзе күпме алганын сораштым.

Әби вакытыйлә истанбуллы бер грек кызы булган. Австрия консулындагы галицияле бер кятиб аларда фатирдә торган. Соңра ул кятиб берлән бу кыз танышканнар вә бер-берсен сөйгәннәр. Ниһаять, никах булган. Кятибнең дәрәҗәсе үскән. Австрия сәфарәтханәсенә зуррак урынга күчкән. Бунлар яхшы гына бер гаилә тәшкил иткәннәр. Улдыкча бай, тук вә бөтен торганнар. Бер угыллары, бер кызлары булган. Ләкин бунлар үсеп адәм булганчага кадәр ир үлеп киткән.

Дөнья көтү, балаларны карап үстерү, аларны тәрбия итү хатынның үзенә калган. Менә мәсьәләнең ничек җире килеп җитте. Шулвакыт безнең мөселман хатыны булса, нишләр иде, бу хатын нишләгән? Бу хатын үз теле булган румча өстенә французча вә төрекчә дә белә икән. Ире үлгәч тә, бер рум мәктәбендә румча вә французча телләр укытып, акча табарга керешкән вә шул арада үзенең углы берлән кызын да укыткан.

Шулай итеп байтак еллар яшәгәч, углы берлән кызы да җитешә башлагач, бу хатын мөгаллимәлекне ташлаган да зуррак өйләр тотып фатирчылар кертергә башлаган. Ул бу эшкә күнеккән. Рәтенә төшенгән вә шул юлда байтак акчалар хасил иткән. Шуның илә кызына җиһаз хәзерләп, аны кияүгә биргән. Кияү Истанбулда яхшы ук зур бер сәүдәгәр, хәзер инде берничә балалары да бар, бик яхшы торалар, Ходайга шөкер, ди. Углы да укыткан. Соңра аны өйләндергән. Анысының да балалары бар. Яхшы торалар, Анатулы тимер юлында истансә[2] начальнигы икән.

Бу хатын инде яхшы ук картайган. Әби булган. Булган, әмма һич зәхмәтсез, мәшәкатьсез-нисез айга унике лира (йөз сум кадәр) доход алып тора. Кайдан? Һич юктан. Менә шушы без тора торган өй, тол бер төрек хатыныныкы икән. Әби аны айга ун лирадан өҗрәгә алган, үзе исә бүлмәләрне фатиргә биреп, айга егерме биш лира җыя икән. Өч лирасы йортның вак-төяк расходына китеп, унике лирасы үзенә кала. Аның өстенә үзе бушлай торадыр.

Өен фатирга бирү өчен әбинең һич мәшәкате юк. Чөнки бездәге шикелле монда пич ягылмый, фатирчыларга самавыр-фәлән бирелми. Аш-су ике баштан юк. Бары бүлмәне көн дә бер мәртәбә себереп чыгара. Шуның илә бар эш бетә.

Моның шикелле марҗа бездә тулып ятыр, моның кай төше гаҗәп, диячәксезңез түгелме? Шулай шул. Шундый марҗа бездә тулып ятыр. Мондый марҗалар монда да аз түгелдер. Әмма

[1] оригиналда *ятажлы* дип бирелә
[2] станция

менә шундый мөселман хатыннары бармы? Бездә нә исә дә, ихтимал ки, азмы-күпме бардыр. Әмма монда бер дә юк, берәү дә юк. Менә эшнең хикмәте шунда. Әүвәлән, монда мөселман мәхәлләсендә хатынсыз кешене асыл фатирга кертмиләр. Мөселман хатыннарына исә христиан мәхәлләләрендә, базар урамнарында торырга мөмкин түгел. Аны гаеплиләр, аннан шикләнәләр. Хәтта шуның өчен аны полицәгә чакырталар.

Инде фарыз итеп караңыз, шушы әби җирендә бер мөселман хатыны булган булса, нишли алган булыр иде. Үзе ничек итеп көн күрер, балаларын ничек итеп тәгълим вә тәрбия итәр вә башлыкүзле ясый алыр иде. Шөбһәсез фәкыйрьлек вә сәфаләткә төшәр, балалары да кеше күзенә карап калыр иде. Әгәр мондый хәлләр милләт эчендә ялгыз биш-ун кеше башына гына килсә, әлбәттә, әһәмияте юктыр. Ләкин һәр көн йөзләрчә, меңнәрчә гаилә башына шундый вә шуңа охшашлы хәлләр төшеп тора. Мәгыйшәт мәйданы бик зур бер сугыш мәйданыдыр. Кырык Килисәдә, Лүлә Бургазда җиңелү никадәр дәһшәтле исә, бер милләт ифрадының мәгыйшәт мәйданында җиңелүе аннан да артыграк дәһшәтледер. Ләкин бу акрынлык берлән килгәнгә күрә, бердәнбергә күзгә күренми. Буның дәһшәтен һәркем сизмидер.

Бүгенге көндә тиҗарәт, сәнагать, икътисад җәһәтләренчә төрекләр Төркиядәге христиан милләтләрнең барысыннан да артталар, чөнки христиан милләтләрнең бөтен гәүдәсе, ягъни ир вә хатыннары барсы да җанлы, барсы да хәрәкәттә, барсы да эшли; төрек милләтенең исә яртысы гына – ирләр генә эшли, яртысы гына җынлы, гәүдәнең яртысы мәфлүҗ. Бер ирнең тапканын биш-ун кешедән гыйбарәт бөтен гаилә ялңыз ашап кына яталар. Үзләре һич акча таба белмиләр, таба алмыйлар. Чөнки шәригатьме диим, гадәтме диим, боларның юлын бикләгән. Боларны кара чаршауларга урап җибәргән, үзләренә саф һава керми, боларны рәшәткәле тәрәзәләр эчендәге дүрт стена арасына тыгып куйган, йөзләренә якты кояшның нурлары да төшми. Бунлар ирләре өстенә авыр йөкләр генәдер. Хәятнең ачы дәкыйкәләрендә бунлар ирләренең кайгыларын уртаклаша алмыйлар, ирләренә тәсәлли[1] бирә алмыйлар. Мең төрле тәзәллел[2] берлән хөкүмәт мәэмүриятләрендә хезмәт итүче ирләре, агалары, әтиләре бер ай авырып мәгаше киселсә, яки урыннан чыгарылса, яки үлеп китсә, бөтен гаилә башына кыямәт куба, бөтен гаилә сәфаләткә мәхкүм була.

Балкан сугышында төрекләрнең җиңелү сәбәпләрен сөйләгәндә, берәү миңа ошбуларны сөйләде:

Болгар солдатлары рәхәтләнеп сугыша, йорты, гаиләсе, кибете, сәүдәсе өчен аның күңеле тыныч. Үзе сугышта үлеп китсә, балалары өчен ул кадәр кайгырмый. Чөнки аның хатыны лязем булса, сука сукалый, сабан сөрә белә, игенен сачә, җыя, яки сачтерә, җыйдыра белә. Кибете булса, ире урынына аны бик һәйбәт кенә дәвам иттерә. Балаларын карый, укыта ала. Мәктәпләрнең рәтен белә. Низамнардан файдалана ала. Хасыйл: ир шикелле үк эшне алып бара ала. Әмма төрек солдатларының бар кайгылары өйләрендә, авылларында гына. Аларның хатыннары сукалый да белми, сачә дә, җыя да белми. Сәүдә итәргә дә кулыннан килми. Килсә дә, мөселман хатынына андый эш ярамый. Хөкүмәтнең канун вә низамнарыннан да файдалана алмый. Балаларын да кеше итә алмый. Ирсез калдымы, мөселман гаиләсе пәришан була. Менә шуның өчен дә төрек солдатлары үзләренең авылларын, гаиләләрен кайгыртып йөрәкләре көя, сугышасылары, үләселәре килми. Бинаән галәйһи, сугышта җиңү вә җиңелүнең сәбәпләре арасында туп, мылтык, пулемётлар гына түгел, бәлки хатыннар, гаилә мәсьәләсе, хатыннарның битләренә бөркәнгән чаршаулары да бик зур роль уйнамактадыр.

Әхмәд Риза бәкнең монда мөкәммәл бер кызлар мәктәбе солтанисе ачарга теләгәнлеген, ләкин бер такым мөтәгассыйблар аңа каршы төшеп, шул эш булмый калганлыгын, шул мәктәпкә дигән бинаның (Гадилә солтан тарафыннан һәдия ителгән дворецның) Бугаз эчендә Кандилле дигән җирдә моңаеп утырганын әүвәлге мәктүпләремнең берсендә язган идем бугай.

Бугаз эченнән үткән саен шул мәктәпнең бинасын күрергә күңелем төшә иде. Ниһаять, кичәннәрдә бер көн иртүк тордым да Бугаз Эче пароходларыннан берсенә утырып шул Кандилле искеләсенә киттем. Мәктәп бинасы искеләдән ерак түгел, биек тауның башында. Туп-тугры шул бина янына мендем. Таш җәйгән гүзәл генә юлы бар.

Бина тәрәзәләре зур таш койма илә әйләндереп алган. Капкасы төбендә каравылчы солдат тора.

– Нихәл, һәмшәһри, монда ни бар? – дидем.

– Истанбулдагы гаскәри «Калләле игъдади» мәктәбен монда күчерделәр. Эчтә шәкертләр торалар, – диде. Мәктәпнең мөдирен сорадым. Каимемәкам (подполковник) Ибраһим бәк исемендә бер офицер улдыгын өйрәндем. Капычыга карточкамны биреп кертеп, мөдир бәк илә күрешергә теләгәнемне белдердем.

[1] күңел күтәрү, юату
[2] хурлану

Тиздән мөсагадә булды. Мөдир бәкнең бүлмәсенә керттеләр. Һәр тарафы Бугаз Эченә караган гаять гүзәл манзаралы бүлмәнең эчендә үзен бер өстәлнең башында утырганы мәктәп мөдире, янында ике-өч офицерлар да аның могавин вә мәэмүрләре икәнлеге аңлашылды. Мөдир бәк мине хуш кабул итте. Дәрхаль каһвә китертте, сигара тәкъдим итте вә гаять нәзакәт илә генә монда килүемнең сәбәбен сорады. Бу мәктәпнең бинасын күрергә килгән идем, дидем. Мөдир бәк минем максадны яхшы аңлап җитмәде вә тиз генә:

– Хәзер шул, әфәндем, бу мәктәптә дәресләр укылмый әле, Истанбулдагы гаскәри мәктәбемез, хастаханә ясалгач, андагы Ләйлә Шагирдләрне һәм дә Рум илендәге Сәланик, Манастырь, Кусва гаскәри мәктәпләреннән килгән вә ватаннары Багдад, Басра кебек ерак булганнарын монда җыеп асрыймыз. Дәресләр укылмый әле, мөгаллимнәрнең күбесе гаскәр хезмәтендәләр, насыйп булса, безнең теге мәктәбемез ике айдан ачылыр, шунда рәхим итеңез, ул мәктәбемез бик тәртипледер, – дия җавап бирде.

Буңа каршы мин:

– Әфәндем, мин сезнең гаскәри мәктәпне күрергә килмәдем, бәлки минем күрәсем килгән нәрсә – кызлар мәктәп солтанисе ясалырга дип тәгаен ителгән шушы бинадыр, сез миңа шул бинаны күрергә мөсагадә итеңез, – дидем. Мөдир бәк буңа бераз ятсынды.

– Аны күреп ни була, аның ни әһәмияте бар, әфәндем, – ди.

Мин әйтәм:

– Безнең Русия мөселманнары соң елларда кызлар укытуга бик әһәмият бирә башладылар. Ходайга шөкер, авылларымызга кадәр кызлар мәктәбе ачалар, рус мәктәпләренә керүчеләр дә елдан ел арта бара. Фәкать бәгъзе берәүләр үзләренең кызларын менә монда Истанбулга җибәреп тә укытырга телиләр. Әмма сездә кызлар укытырга яхшы мәктәпләр юклыкка аптырыйлар, шуның өчен дә бәгъзе берләре, әнә шул сезнең каршыдагы американ колледж кызлар мәктәбенә җибәрә башладылар. Хәзер анда безнең Русия мөселманнарыннан ике-өч кыз укыйдыр. (Американ колледжының Рум иле хисарында, бугазның икенче ягындагы гаять мөкәммәл вә монтазам биналары без утырган бүлмәнең тәрәзәләреннән күренеп тора иде).

Сүземдә дәвам итеп: «Әхмәд Риза бәк шушы бина эчендә, шул американ мәктәбенә мокабил килерлек бер кызлар мәктәбе ачарга хәзерләнгән дип ишеткән вә шуңа сөенгән һәм шул мәктәп ачыла калса, мөселман кызларына милли тәрбия бирерлек бер урын булыр дия өмид итә идем. Шуңа күрә дә бу мәктәпнең бинасын мин кагъбә бинасы кеби газиз вә шәриф бер урын санап күрәсем килә, бәк әфәнде, – дидем.

Минем бу сүзләр үзәренә мөдир бәк кечерәк бер сулыш алды да сүзгә керешеп үзенең фикерен бәян итте. Ул әйтә:

– Әфәндем, – ди, – карап-карап торам да, сезнең сүзләрдән аңлашыла ки, сезнең андагы мөселманнар да безнең мондагылар шикелле халән җилкәләре өстендә буш кафа йөретәләр икән, исәпләп хакыйкатьне аңларга теләмиләр икән, юкса бер мөселман кызын американ колледж мәктәбенә яки шуңа охшашлы бер мәктәпкә биреп укытуның тиешсезлеген белмәсләр идемени! Бер мөселман кызы өчен алманча, французча, инглизчә, русча белү нигә кирәк? Ул бер алман илә, француз илә танцеватьмы итәчәктер, биһи хәриф[1], бу мөселманнарның гакыллары шуңа да ирешмиме? Менә шуның өчен шул без бу көннәргә калдык, менә шуның өчен без җиңелдек. Минем кызым, сеңлем, тутам, кем белә сөйләшәчәк? Үзенең агасы, ире, әнисе, атасы илә түгелме? Анлар илә алманча, французча, русча сөйләшәчәк түгел ә! Үз телендә: төрекчә сөйләшәчәк, шулай булгач, безнең кызларга чит телләр өйрәтү нигә кирәк? Фән, фән, диләр – мөселман хатыннары адвокатмы булырлар дип уйлыйсыз? Аларга фән: биш вакыт намаз, руза хөкемнәрен өйрәтүдер. Шуннан артыгының хаҗәте юктыр. Менә хәзер безнең монда бәгъзе мөселман хатыннары Һиляле Әхмәр хастаханәләрендә авырулар карыйлар. Мин анда үземнең хатынымны, сеңлемне, тутамны ничек итеп җибәрим. Шундагы докторларның, хәтта авыруларның анларга күзләре төшмәс дип уйлыйсызмыни? – ди. Хәтта мөдир бәк бераз кызыбрак киткәч: – Әфәндем, аналарымыз урамга чыкканда, анларга ирләр күзе төшмәс яки үзләренең күзләре ирләргә төшмәс дип уйлый аласызмы? Мин валлаһи ышанмыйм! – диде.

Ибраһим бәк ир уртасы бер кеше. Бәгъзе бер сүзләренә караганда яхшы гына тәгълим вә тәрбия күргән булырга да охшый, ләкин хатыннар тәрбиясе хакындагы фикере һич адәм ышанмаслык дәрәҗәдә түбән вә киредер. Сүзендә бераз дәвам иткәннән соң:

– Син, әфәндем, мине мөтәгассыйб дип исәпләмә, мөтәгассыйблар безнең хуҗаларымыздыр, шулардыр безне харап итүчеләр; берәү җомга намазын кылмаса, үз һәмширәсе илә җитмеш ел зина

[1] иптәш булып

иткән мәнзилендә гөнаһлы була дип гакылга сыймый торган сүзләр сөйлиләр. Сез мөхәррир булганлыктан, сезгә мин бу сүзләрне сөйлим. Ихтимал ки, газетаңызда язарсыз да әһле исламның фикере төзәлүенә хезмәт итәрсез, – ди.

Ходайдан мең төрле сабырлар теләп, тешләремне кысып мөдир бәкнең сүзләрен тыңлаганнан соң:

– Шулай инде, әфәндем, төрле кеше төрле фикердә була. Ләкин бу мәсьәләдә мин бөтенләй башка фикердәмен, шуңа күрә сүзләреңезне газетада куәтләп язачак түгелмен, гафу биреңез, әгәр мөмкин булса, сез миңа шул бинаны күреп чыгарга гына мөсагадә итеңез, – дидем.

Мөдир бәк бу хакта минем нинди фикердә булганымны белергә тели башлады. Фикеремне сөйләргә үтенә:

– Син мине тыңладың, мин дә сине тыңлап карыйм, – ди.

Мәсьәлә озаймасын өчен сүзне кыска кисәргә теләсәм дә, кат-кат тәклифенә бинаән бәгъзе бер нәрсәләр әйтергә мәҗбүр булдым: төрек пашалары, төрек сәфирләре вә төрек зыялылары арасында француз, немец, рус, яһүди вә рум кызлары илә өйләнүчеләрнең көннән көн күбәя баруы, төрек кызларының алар дәрәҗәсенә укытылмаганлыкларыннан килгәнлекне, бу хәл исә милләтнең истикъбале өчен, безнең фикеремезчә куркынычлы бер эш булганлыкны, әгәр төрек хатыннары әрмәни, рум, француз немец хатыннары дәрәҗәсенә җитешмәсәләр, төрек милләтенең дә алар дәрәҗәсенә җитешүләре мөмкин түгеллекне, Русиядәге мөселман хатын-кызлары рус хатын-кызларыннан түбән булдыйсә, татар милләтенең дә түбән калуы лязем булып килгәнлекне, милләтнең яртысы булган хатыннар җаһил вә гатил калса, ярты ягы мәфлүҗ булган гүдә шикелле ул милләтнең хәяте ярты гына булганлыкны, хатыннарның наданлыгы сәбәпле мәгыйшәт мәйданында никадәр мөшкиллекләр чыкканлыкны, хәзрәти Гайшәнең гаскәр илә сугышка барганлыгыны, иске ислам хатыннарының сугыш мәйданнарына барып хезмәт иттекләрене, әдәп вә гыйсмәт саклау хакында хатыннардан алда ирләр үзләрен тота белергә кирәклекне вә ниһаять хатыннары тәмәдден вә тәрәккыйгә малик булмаган бер милләтнең яшәве мөмкин түгеллекне, әсир аналардан туган балаларның да әсир булырга гына ярадыкларыны вә саир кеби бер такым нәрсәләр сөйләдем.

Мөдир бәк яхшы тыңлады. Ачуланмады вә:

– Элек заманнарда ирләр яхшы булган шул, хәзер исә күрәсең ирләр нинди азгыннар. Әгәр ирләр яхшы булса, хатыннарга хөррият бирүгә мин дә каршы килмәс идем, тел белүдә дә зарар булмас иде, әгәр дә аны гаилә эчендә, үз өеңдә өйрәтергә мөмкин булса, ләкин ул мөмкин түгел шул; кызларны әҗнәби мәктәпләренә җибәрергә исә мин хилафмын, – диде.

Мин шуның өчен дә менә шушы мәктәбе солтани тизрәк ачылса, яхшы булыр иде, дидем. Мөдир бәк үзенең асыл кафкасияле улдыгыны вә анда хатын-кызга бер дә ирек бирелмәенчә бик яхшы ителгәнлекне сөйләде вә, ниһаять, мәктәп бинасын күрергә миңа рөхсәт биреп яныма Нәҗиб исемле бер йөз башы офицерны бирде.

Офицер әфәнде миңа мәктәп бинасын күрсәтеп йөрегәндә, үзенең элек Германиядә укыганлыгын, соңра берничә еллар Әнгелтерәдә торганлыгын вә Һиндстан тарафына сәяхәт итеп килгәнлеген сөйләп:

– Мөдир бәк тә асыл укуга каршы түгелдер, тик ул миллият вә диянәт әсасларына зарар килүдән генә курка. Чит мәмләкәтләрдә йөрегәндә үземезнең мөселман хатын-кызларының никадәр түбән икәнлекләре бигрәк ачык күренә шул, – диде.

Мондый шау-шулардан соң мәктәп бинасын күрүнең күп кызыгы да калмады. Мәга ма фиһ, карап йөрдек. Бина солтанның кардәшләреннән Гадилә солтан тарафыннан кызлар мәктәбе ясалырга дип һәдия ителгән бер сарай (дворец) икән. Бәгъзе җирләре ике, бәгъзе җирләре өч катлы. Бинасы артык мөзәйен[1] вә матур түгел. Уртада зур заллар вә тирәләй бик күп бүлмәләр бар. Бүлмәләре гаять якты. Шул залларда вә бүлмәләрдә хәзерендә гаскәри шәкертләр тулган. Карават-фәлән юк; безнең татар мәдрәсәләрендәге төсле һәммәсе дә сырмаларын бер рәттән астларына җәеп баш очларына мендәрләрен куйганнар. Кайсы шунда яткан, кайсы утырып, шау килеп торалар. Минем янымдагы офицерны күргәч тә, барсы да сикереп торып честь бирделәр.

Нәҗиб әфәнденең сөйләвенә бинаән, бу бинада кызлар мәктәбе ачылырга карар бирелсә дә, мәктәп хәленә әйләндерелмәгән әле, бөтен һәйәте илә искечә тора. Тик паровой отопление илә водопровод ясалган.

Мәктәпнең бугазга таба балконына чыктык. Мондый гүзәл манзара дөньяда бик сирәк булыр, шулкадәр матур. Нәҗиб әфәнде дә:

[1] бизәлгән

– Мондый матур манзаралы җир Истанбулда өч кенә – берсе Американ колледж мәктәбе булган җир, каршымыздагы Рум иле хисары; икенчесе менә шушы мәктәп булган җир – Кандилле; өченчесе Өскедар тарафында Чамылҗа тәпәседер, – ди.

Киткәндә мөдир бәк янына кереп күрештем вә күрсәтергә мөсагадәсе өчен тәшәккер бәян иттем. Шулвакыт ул миңа:

– Иншаллаһ, бу бинаны без сугышта шаһит булган офицер балаларын укытыр өчен гаскәри мәктәп ясаячакмыз, – ди. Мин көлебрәк:

– Иншаллаһ, әүвәлге карар буенча бу бинада кызлар мәктәбе булыр, сезнең гаскәри мәктәпләрегез әле дә бик күп, кызлар мәктәбегез исә бик аз, бөтен Төркиядә бер данә кызлар гимназиягез юк, безнең Русиядә өязный[1] калаларга чикле кызлар гимназиясе бар. Офицерлар никадәр кирәк исә, укыган кызлар да шулай ук кирәктер, гаскәр сугышы әллә ничә елда бер була. Әмма икътисад, мәдәният сугышы һәр көн вә һәр сәгать булып тора. Бу сугышта галиб килер өчен, офицерлардан бигрәк мәгарифле вә мәгълүматле аналар кирәктер, дидем.

Кулымны кысып күрешеп калды, китмәсәңез, безнең гаскәри мәктәпне күрергә барыңыз, ул бик монтазамдыр, диде. Аллаһа ысмарладык, дип яныннан аерылдым вә үз-үземә: образование алган подполковниклар шундый фикердә булган мөддәттә минем хозяйка булган грек карчыгы төсле һич юктан айга 12 лира акча табып рәхәт-рәхәт кенә киченә алырлык төрек хатыннары җитешергә бик ерак икән әле, дидем.

Әлбәттә, төрекләрнең барсы да мондый фикердә түгелдер. Хатын-кыз тәрбиясенә тәмам Яурупа мәгънәсейлә карый торганнары вә хатын-кызга тәгълим-тәрбия бирмәенчә торып милләтне коткару мөмкин түгеллегене икърар итүчеләре дә күптер. Ләкин бунлар әксәрият тәшкил итә алмыйлар, бәлки бик азлыкта калалар.

Шураи дәүләт әгъзаларыннан вә малия шөгъбәсенең рәисе Тәүфыйк бәк намында бер зат илә танышкан иде. Ул безне үзенең гаиләсе илә дә таныштырды. Һиляле Әхмәр хезмәтендәге һәмширәләремез илә берлектә безне үзенә ашка чакырды. Бездән башка дәхи үзенең кардәш вә якыннарыннан да берничә кешеләрне хатыннары илә берәр чакырган, махсус җәнүб вә шималь төрекләренең ирләрен вә хатыннарын таныштырырга теләгән. Бергә утырдык. Таныштык. Гаять кибарлар, тәгълим вә тәрбиялеләр. Тәүфыйк бәкнең хатыны Наҗия ханым мәгълүмате өстенә яхшы бер рәссам да икән. Үзенең тәрсим иткән ләүхәләре күп, ире дә, хатыны да мөкәммәл пианино уйныйлар. Кызлар Истанбулдагы француз мәктәбендә укыталар вә алар төрекчәдән башка французчаны да мөкәммәл сөйлиләр. Тәүфыйк бәк вакытыйлә Йәмәндә зур мәэмүриятьләрдә булынган. Соңра Кодыста мөтәсаррыф вә хөррият игъланы вакытларында Брусада вәли булып торган. Ир вә хатын бер-берсен аңлыйлар, бер-берсенә иптәшләр, бала тәрбиясе вә мәгыйшәт юллары хакында икесенең дә фикерләре бертөрле төсле булып чыга. Бу гаилә бәхтиярдер, вә башка шундый бәхтияр гаиләләр дә аз түгелдер. Ләкин мәгаттәәссеф, гомумгә нисбәтән бик зур экаллият[2] тәшкил итмәктәдерләр.

Шуның өчен дә гаилә тәрбиясе әсасыннан ислах ителмәгәнгә күрә, гаскәри мәктәпләр күбетү илә генә төрек милләтенең әхвәле иҗтимагыясе төзәлми, хәтта әхвәле гаскәриясе дә алга бармый, киткән саен артка кала бара. Милләтне гаскәре, икътисады, дини вә фикри әсарәтләрдән коткарачак кешеләр хөр аналардан туган хөр балалар гына булырга мөмкиндер. Хөр ана балалары гынадыр ки башларын югары күтәреп, күкрәкләрен алга киереп йөри алырлар вә шунлар гынадыр ки калебләре газем[3] вә мәтанәт илә тулы булыр, үзләренә дә, милләтләренә дә файда китерә алырлар.

*25 гыйнвар.*

## 45

### Хатыннар митингы

Бөтен вөҗүде бер череклектән гыйбарәт булган Камил паша кабинеты төшеп, аның җиренә «Иттихад вә тәрәккый»челәр килү берлән Истанбул вә Төркия киң бер сулыш алды. Милләт, гүя өстенә өелгән черек тирес астыннан чыгып, саф бер һава иснәде вә якты кояш йөзе күрде: кабинет үзгәрү берлән Төркиягә җан керде, һәркем вә һәрнәрсә хәрәкәткә килде. Зан әдәрсең ки, милләт үзенең өстенә басып буарга хәзерләнгән бер кябустан[4] котылды.

[1] уездный
[2] азчылык
[3] җөрьәтлелек
[4] йокыда бастырылу

Камил пашаның 12 градуслы җылы көннәрдә авызына мамык шарф ураган, аякларына җылы инглиз одеяллары ябынган көенчә ябык арба эченә бөкрәеп йөрешеп утырып Бабы Галигә килгәнен күргәндә үк бик күп кешеләрнең ачулары килә: Аман йә Рабби, ни көннәргә калдык; үзенең җаны беткән шушы карттан Төркиянең котылуын өмид итү нә кадәр буш бер хыялдыр, диләр иде. Хәзерге садырәгъзам Мәхмүд Шәүкәт пашаның күренеше үк кешегә рух бирә: өстендә солдат шинеле, башы күтәренке, күкрәге киере, күзләре янып тора, мыеклары тырпайган, тиз-тиз йөри, ачык арбада гизә, арба туктаганчы, ул сикереп төшкән була, унсигез яшьлек бер егет дип испәләрсең.

Камил паша кабинеты вакытында милләт юк, бары Бабы Галидә җыелып үзара киңәшеп утыручы вә һәрнәрсәдә элек үзләренең күз алларында Яурупаның таләбен әсас итеп тотучы җидесигез карт бар иде, һәрнәрсәне шулар эшли, ләкин бөтен мәсъүлият, бөтен зарар вә хәкарәтләр милләт өстенә өелә бара, әгәр аз гына тавыш чыгаручы булса, аның урыны төрмә була иде.

Яңа кабинет килгәч, күп эшләр милләтнең үзенә тапшырылды. Министрлар халыкка әйтеп, халык илә бергә эшләргә керештеләр. Исрафилнең сурыннан өрелгән шикелле халыкка бер атна–ун көн эчендә рух керде. Урамнарда тулып йөргән, каһвәханәләрдә тулып утырган халыкның йөзәрендә үк җан әсәре күренеп тора. Кеше төсле сөйлиләр, кеше төсле көләләр. Элек һәммәсе дә кабер өстендәге күләгәләр төсле заһири калебләрдән генә гыйбарәт иде.

Дөрест, хәзерендә дә ватан вә милләтнең хәле гаять зур тәһликәдәдер. Кабинет алмашыну илә генә ул җәһәте күп үзгәрмәде. Аны үзгәртер өчен бер атна–ун көн үтү генә җитми; могҗизалар, кәрамәтләр кирәк. Ләкин хәзерендә халык бөтен көче, бөтен зиһене вә фикере берлән ватан вә милләт намусын коткарырга керешә. Һәркем кулыннан ни килә, шуны эшли: «Моннан соң бетсәк тә үкенеч түгел, чөнки кулдан килгән һәрнәрсәне эшләдек, тарихта исемемезне кара сәхифәләргә керүдән коткарачакмыз, бетсәк намусымыз илә бетәчәкмез, кулымыздан килмәгәненә мәсъүл түгелмез» дия тәсәлли табалар.

Төрек хатыннарының кичә дарелфөнүн бинасында ясалган митингы халыкта никадәр хиссият уянганлыкны күрсәтергә тәмамыйлә кяфи булса кирәк. Зан итәмен ки, Төркия хөкүмәте тәэсис ителгәннән бирле, төрек хатыннары арасында бу кадәр галәян, бу кадәр бер хәрәкәт беренче мәртәбәдер.

Һиляле Әхмәр хастаханәләрендә хезмәт итүче русияле дүрт мөслимәнең «Мөдафәгаи миллия» җәмгыятенә мөрәҗәгать илә: хатыннар арасында иганә җыю, хатыннар арасына фикер тарату, хатыннардан фиркаләр тәшкил итеп сугышка җибәрү, хатыннардан депутация җибәреп солтанның үзенең сугышка чыгуын үтенү хакында бер тәклифнамә бирелгәнлекне үткән мәктүпләремнең берсендә язган идем.

Ошбу мөселманнарның тәклифләре «Мөдафәгаи миллия» җәмгыяте тарафыннан бик тизлек илә дикъкать вә игътибарга алынып, тәклиф ителгән нәрсәләрнең мөмкин булганнарын дәрхаль эшләргә керешелде. Шунлар җөмләсеннән берсе: кичәге көн дарелфөнүннең конференс залында төрек хатыннары тарафыннан җыелган митингтыр.

Бу җыелыш Мәхмүд Мохтар паша (гази Мохтар пашаның углы)ның хатыны прәнсәс Нигъмәт ханым риясәтендә ясалды. (Һиляле Әхмәрнең хатыннар шөгъбәсенең рәисәсе дә ошбу ханым улып, зур иганәләрдә вә хезмәтләрдә булынмыштыр). Җыелыш көндез сәгать икегә тәгаен ителгән иде. Шуны да әйтеп үтим ки: Шаһзадә башында дарелфөнүн бинасының ишек алдында бездәге цирк биналары төсле итеп, җыелышлар вә конференслар өчен махсус бер бина ясалган. Эче якты, тәрәзәләре күп, утырырга цирктагы шикелле бер-берсеннән югары итеп тирәләй скамейкалар куелган. Бу залга берничә меңнәр кеше сыя торган булса кирәк.

Өченче көн җомгадан соң, Айя-София җәмигында да хуҗа Хәсән Фәһми әфәнде тарафыннан хатыннарга махсус вәгазь вә нотыклар ирад ителгән иде. Анда мең кадәр хатын килде. Ләкин газеталар яңлыш буны Солтан Әхмәд җәмигында була дип игълан иткәнгә күрә, бик күп хатыннар шунда барып эзләп йөргәннәр вә Айя-Софиядә булганын белми калганнар. Җомгадан соң Айя-Софиянең бер тарафында ирләргә махсус вә икенче тарафыннан ханымнарга махсус вәгазь вә нотыклар ирад иделде, ирләр вә хатыннар бер мәсҗед эченә тулып, ватан вә милләтнең хәл вә истикъбале өчен тәэсирләреннән еглыштылар. Бу вакыт таш йөрәкле кешеләрнең дә күзләреннән яшь чыкмый калу ихтималы юк иде.

Кичә дарелфөнүн залындагы хатыннар җыелышы бөтенләй башкача булды. Әүвәлән: монда хатыннар бик күп килгән. Саниян: бу җыелышка Истанбул ханымнарының бөек әдибә, мөхәррирә, шагыйрә, мөгаллимә вә саир могътәбәр барсы да хәзер булынган.

Монда килеп төрекләр әхвәле илә байтак танышканның соңында хасил иттегем фикергә күрә, минем назарым да төрекләрнең хәзергә кадәр терелә алмый торуларына иң зур сәбәпләрнең берсе

хатыннарына хокук вә хөррият бирелмәү, гаилә мәгыйшәте яңа ысулга куелмаудыр. Әгәр һичбер форсат үткәрмәенчә бу ике җәһәт фәүкылгадә сурәттә тизлек илә үзгәртелмәсә, теләсәләр генә нишләсеннәр, төрекләрнең инкыйраздан котылу ихтималлары юктыр. Шуңа күрә хатыннарның бу җыелышы минем назарымда бик мөһим иде.

Дарелфөнүн бинасындагы хатыннар митингында ирләр кертелмәдегеннән, табигый, анда кереп, сөйләнгән сүзләрне ишетеп вә әхвәлне күреп булмады. Шуның илә бәрабәр бу митингның гомуми бер манзарасы читтән булса да күрү өчен, таралыр вакытындарак, сәгать 4 ләрдә, дарелфөнүн тарафына киттем. Дарелфөнүн бинасының буенда урамда мылтыклы, кораллы ике солдат (каравыл) акрын гына арлы-бирле йөреп торалар. Дарелфөнүннең капкасы төбендә кинә бер полицейский илә бер солдат тора.

Төрекнең хатын-кыз хәрәкәтенә булган фикер вә назарларын белгән кешеләр өчен бу тәдбирләрнең бик табигый бер эш икәнлеге ачык мәгълүм иде. Чөнки хатыннарның урамнарга чыгып йөрүләренә, җыелышлар ясауларына яман күз берлән караучы фанатиклар монда бездәгедән дә күбрәктер. Төрекләрнең җиңелүләрен, янгын казаларын, зилзилә булуларны вә саир бәла вә казаларны да хатыннарга хокук вә хөррият бирелү шомлыгыннан күрүчеләр монда аз түгел, һәм бу
нларны «дин тәгассыбы» илә хатыннар җыелышына погром ясамаслар дип әйтеп тә булмый. Төрекләрнең зыялылары арасында да хатыннар мәсьәләсенә начар караучылар, хатыннар хакында үзләрен тота белмәүчеләр бик күптер. Шул сәбәпле бу митингны полицә берлән саклату гаять урынлы бер тәдбир иде.

Сәгать дүртләрдә дарелфөнүннән хатыннар бөркелеп чыга башладылар. Һәммәсе дә баштан аяк кап-кара киемдә. Битләренә кара пәрдә төшергәннәр. Һичбер җирләре күренми, битләрендәге пәрдәләр бездәге вуальләр шикелле сирәк вә нечкә түгел. Аның аркылы үзләре күрсәләр дә, анларны һичкем күрә алмыйдыр. Шуның илә бәрабәр бу кара киемнәрне бәгъзеләре бик гүзәл итеп Яурупа хатыннарының киемнәренә охшатканнар. Шундыйлары үткәндә урамда ирләр, хәтта кибарча киенгән вә зыялы булуы зан ителгән кешеләр билә тукталып, шуларга карап, шуларны гаепләп мөхакәмә итеп калалар. Менә бу бик ямьсез эштер. Хатыннар үзләрен гаять ару вә яхшы тоталар. Бунлар хакында аз гына да сүз әйтергә мөмкин түгел. Әмма шундый әдәп вә тәрбия илә йөрүче хатыннарны гаепләгән, анларга карап яки сүз дәшеп калган ирләргә ни әйтергә кирәк!

Хатыннар сәгать бишләргә кадәр чыктылар. Бөтен урамнар тулып калды.

Дарелмөгаллимат вә рушдия мәктәпләрендә укучы кызларны да мөгаллимнәре шунда алып килгәннәр икән. Аларны икешәр-икешәр тезеп алып чыктылар. Кечкенәләре алда, ялан башлар (һава җылы иде), зурраклары артта, алар хатыннар төсле киенгән иделәр.

Инде эчтәге җыелышның әхвәленә килсәк, бу нәмаеш[1] ватан вә милләт хисе илә йөрәге тибрәнгән бөтен Төркия мөселманнарын җитдән мөфтәхир итәчәк мәһабәт бер шәкелдә чыккан. Җыелышка килгән 4-5 мең ханымның хәйлисе зур залга сыя алмаганнар. Беразы коридорларда торганнар, бакчада калганнар, байтак кеше урын таба алмый кайтып китәргә мәҗбүр булганнар.

Гази Мохтар пашаның хәрәме прәнсәс Нигъмәт ханым кыска, ләкин бик рухлы бер нотык илә җәмгыятьне ачып хатыйбәләрне халыкка тәкъдим иткән.

Элек бөек әдибәләрдән Фатыймаи Галия ханым (мәшһүр мөәррих[2] Җәүдәт пашаның кызы) Рум иледә Балкан вәхшиләренең кылган җинаятьләрен бәян иткәч: «Инде читтән ярдәм юк, шул сәбәпле үземез һәммәмез берләшеп Мөдафәгаи миллия өчен тырышырга кирәк, тәһликәдә булган ватанымыз ирдән, хатыннан бөтен әвлядыннан ярдәм көтә, күптән авыру саналган ватанымыз, балаларыннан абхәят[3] сорый, һәрберемез берәр тамчы бирсәк, ватанга шифа бирәчәк бер савыт абхәят җыярмыз», – дигән вә төрек гаскәренең дошманнарны җиңүен теләп дога кылган.

Бундан соң Петербургта гали курсларда риязыят факүлтәсе шәкертләреннән булып Һиляле Әхмәр хастаханәләрендә хезмәт өчен барган Гөлсем ханым Камалова мөнбәргә чыгып бөйлә нотык сөйләгән:

«Ислам ватанының вә мөкатдәс хиләфәт мәркәзенең бу кадәр бөек тәһликәгә дучар булдыгы бер заманда, һәммәңезнең дә калебләре хәмияте миллия вә диния илә тулы булганлыкка, милли намусның коткарылуы өчен кулыңыздан килгән һәр төрле фидакарьлеккә хәзер икәнлегеңезгә аз гына да шөбһә итмим, шул сәбәпле мин мөнбәргә сезгә вәгазь итү, хәмият дәресе өйрәтү өчен менмәдем, бәлки сезгә, шимальдә, Русиядә булган миллионнарча тута вә сеңелләреңезнең сәламен ирештерү, бундагы карындашлары башына килгән фәлакәтләр өчен анларның да күзләре яшьле,

[1] демонстрация, тантана
[2] тарихчы
[3] терек суы

калебләре канлы уларак сезнең кайгыларыңызны уртаклаштыкларын белдерү өчен чыктым, туганнарым! Бүген ватан тәһликәдә, 300 миллион мөселманның мәкаме хиләфәте хәтәр астында, дошманнар һәр ягымызны камаганнар. Дошман ордулары Рум илендә йөз меңнәрчә карындаш вә диндәшләремезне кисәләр. Өйләрен ягалар. Тута вә сеңелләремезне тәхкыйрь итәләр. Меңнәрчә сабый вә картларның күз яшьләре, йөз меңнәрчә мәзлумнәрнең аһлары безне буадыр. Дошман аяклары астында изелгән газиз карындашларымызның сөякләре чатырдаганы колакларымызга ишетелә, анларның мәзлум күләгәләре төнлә төшләремезгә керә, өрәкләре күз алдымызга киләдер. Һәммәсе "Интикам, интикам" кычкыралар.

Шулай булгач, без ничек өйләремезгә бикләнеп вакытымызны сөкүт илә үткәрик? Буңа вөжданымыз ничек итеп түзсен!

Ватанның намусын коткару өчен ирләр кулларыннан килгән кадәр тырышалар. Ватан вә милләт өчен җан бирүне үзләренә шәрәф беләләр. Ханымнар! Бу шәрәфтән без дә мәхрүм калмыйк!

Ватан вә дин юлында ирләре илә сугышка китеп җан биргән, ирләрен батырайтып торган, анларга хезмәт иткән иске ислам хатыннарын, бөек анамыз хәзрәти Гайшәне хәтеремезгә китерик. Анлардан гыйбрәт алыйк. Дошманнарымыз безне читлек эчендә бикләнеп яткан әсирләр зан итмәсеннәр, ватан һәм намус мәсьәләсенә килгәндә, төрек хатыннары ирләреннән түбән түгеллекне күрсеннәр! Ханымнар! Бу көн гайрәт вә һиммәт күрсәтә торган көнемездер!

Кайберемез хосусый фиркаләр төзеп хөдүдкә гаскәр янына китик. Кайберемез гаскәр илә ватанга башкача ярдәмләшик. Зан итәмез ки, ватан вә милләт намусы бу кадәр бөек тәһликәдә булган заманда алтын йөзекләр, алмас алкалар, кыйммәтле муенсалар вә башка нәрсәләр илә зиннәтләнеп йөрүне, ефәккә чорнап капланууны һичберенезнең вөжданы кабул итмәс. Шул сәбәпле андый нәрсәләремезнең һәммәсен милләт һәм ватан юлына фида итик. Мөдафәгаи миллия җәмгыятенә иганә кылыйк. Белеңез ки, инсан зиннәтсез яши ала, намуссыз яшәү ярамыйдыр!

Тарихларда күренәдер ки, ватан вә милләтнең хәле тәһликәгә төшкәч, анларны дәфгаларча, хәмиятле хатыннар вә галиҗәнап аналар коткарганнар. Без дә анлардан гыйбрәтләник! Кулдан килгәнне эшлик вә киләчәк нәселләрнең ләгънәтләреннән котылыйк.

Газиз туганнарым! Шимальдәге миллионнарча сеңел вә апаларыңызның күзләре бүген сезгә юнәлгән. Сездән һиммәт вә мәтанәт көтәләр. Хатыннарыннан мәтанәт вә газем булган милләтнең ирләре һәрбер фидакарьлеккә барганлыкны анлар белеп, сездән һиммәт вә фәгалият көтәләр.

Анлар үзләре дә ярдәмнән кире тормыйлар. «Һиляле Әхмәр» башлыгы доктор Бәсим Гомәр паша, Петербургтан бер мөселман кызының «Һиляле Әхмәр»гә беләзеген җибәрдген сөйләде. (Орскидә бер хатын үзенең штоф камзолын җибәргән.) Үткән ел Траблус сугышы вакытында Петербургда бер мөселманның төрекләр өчен кайгырып үз-үзен үтердеге хәтереңездәдер.

Хатыннар милләтнең яртысы булып, бунлар кузгалса, бөтен милләт кузгалган буладыр. Бундый вакытта үз иркемез илә йөклап калу һич ярамас, дип исәплим. Шул сәбәпле һәммәмез кулдан килгән ярдәмне эшлик. Үземезнең барлыгымызны күрсәтик, намусымызны да коткарыйк, газиз һәмширәләрем!»

Ханымнар моны алкышлап бик нык кул чапканнар.

Фәһимә Нәзһәт ханым бәлигъ[1] хотбә сөйләп халыкны еглаткан. Ул бөйлә сөйләгән:

«Алты йөз еллык шанлы бер хәяткә мәлик булган милләтемезнең бундан соң яшәргә хакы булып-булмадыгы бу көннәрдә аңлашылачак. Милләт намус, ватан гыйшкы, йөрт өчен фидакарьлек, хөр вә мөстәкыйль тору илә, кичәге табигъләремезгә кол булу арасында аерма нәрсә? Төркиядәге миллионнарча ир вә хатыннарның шуны аңлап-аңламадыкларын бу көннәрдә беләчәкмез.

Бабаларымыз башлап Румелигә 42 кеше кичте. Бер заман булды ки Ауропада 40 миллион тәбәгамез бар иде, бабаларымыз никадәр фидакарь вә гайрәтле булсалар, шулкадәр мәрхәмәтле дә иделәр. Тарихымыз морадлык вә галиҗанәплек илә тулыдыр. Госманлы мәмләкәтенең вөҗүде мәгълүб Сәлчукы гаскәренә ярдәм илә башланды. Исвичнең тимер башлы короле Шарль кабереннән калыкса, иреннәрендә төрекләргә шөкран тәбәссеме илә карар иде. Ләкин никадәр бәхетсез икәнмез ки, егет бабаларның бичара балалары (без) бүген иң нәмрүд дошманнар каршысындамыз. Бер кулларына тәре, икенчесенә кылыч вә мылтык күтәреп, бөтен Рум илен харап итеп, намусларны ертып, хатыннарны бугазлап, улларны яндырып киләләр. Буны күреп калебләремез яна. Бабаларымызның түккән каннары йөземез алдында кызыл пәрдә булып күренеп тора. Дошманның 20 көндә пайтәхетемезгә җитүен күргәч, бөтен күргән күзләремездән ачы яшьләр түгелә. Ләкин аптырап еглап тору гаҗизлек галәмәтедер. Без хәзер тарихта шундый заман кичерәмез ки, гаҗиз

[1] мәгънәле

түгел, бәлки кодрәт күрсәтүгә мәҗбүрмез. Дошман безнең гаҗизлегемезне күреп, җөрьәтен арттырды, кодрәт күрсәтте; без кодрәт күрсәтсәк, ул гаҗиз калыр. Берничә көн элек бөтен пайтәхет дошман тупларын ишетеп үлем хәле кичерә башлаган иде; хәзер нинди могҗиза илә хәмият кузгалды вә алдымыз өмидләнде! Көчемезне һәм күземезнең нурын ватан өчен сарыф итик. Кул кушырып торудан файда чыкмас. Акчаларымызны, кыйммәтле нәрсәләремезне, болгар солдатлары талап алып зәвыкка тотсалар дип саклыйкмы? Үземезне болгар солдатлары җәберләсеннәр дип уйларга бикләнеп ятыйкмы? Үгезләр җигеп сәфил вә пәришан хәлдә һиҗрәт итәргә тугры килсен дип бүген тыныч торыйкмы?»

Бундан соң игъдади кызлар мәктәбенең мөдирәсе Нәкыя ханым мөнбәргә чыккан. Аның ноткы шулкадәр куәтле вә шулкадәр үткендер ки, күңел дулкынланмыйча нәкыль итү мөмкин түгелдер. Ул тарихтан күп мәмләкәт хатыннарының фидакарьлекләрен күчереп, төрек хатыннарының һәммә кыйммәтле нәрсәләрен ташлап, бундан соң зиннәт әсбабы алмауларын, бәлки барын да ватан өчен сарыф кылуларын тәклиф итмештер.

Кызларга махсус игъдади мәктәбе шәкертләреннән Зөһрә вә Фирдәвес ханымнар вә мөгаллимәләрдән Наҗия ханым нотыкларыннан соң, мөнбәргә Төркиянең иң олуг милли әдибәләреннән Халидә ханым менгән. Шундук бөтен залда кул чабу тавышы башланып, бөтен зал яңгыраган.

Халидә ханымның нәфис бер әсәр була алачак үзен ноткыннан бәгъзе бер урыннары бунлардыр: «Йөзләрчә ел элек, милләт өчен яшәгән бер төрек падишаһы ташка ошбу сүзләрне яздырмыштыр:

“Тәңремез, төрек кавеменең исем вә шаны силенмәсен өчен, мине хан итте, маллы бер кавемгә насыйп улындым. Өстендә киячәге, тешендә йиячәге[1] булмаган фәкыйрь вә мәхрүм бер милләткә тәгаен ителдем. Төрек милләте өчен кичләр йокламадым, көндез рәхәт итмәдем. Үлгәнче тырыштым; ялангач кавемемә кием бирдем, халык фәкыйрь иде, бай кылдым”. Һәммәмез дә шул иске хакан кеби тырышыйк. Һәрберемез фәкыйрь вә фәлакәтле төрек кавеменең фәкыйрь аналарымыз, һәммәмез милләт вә төреклек өчен тырышыйк, вөҗданымыз да: “Төрек милләте өчен кичләр йокламадым, көндез рәхәт итмәдем, үлгәнче тырыштым” сүзе тәкрар итәрлек булсын!»

Нотыклар вакытында хатыннарның бик күбесе мөтәэсир булып еглашканнар. Шималь төрекләреннән Гөлсем ханым мөнбәргә чыккан вакытында залдагы һәммә хатыннар кул чабып алкышлаганнар. Нотыктан соң янына килеп рәхмәтләр әйткәннәр вә маңгаеннан үпкәннәр. Шулай ук Халидә ханымны да бик алкышлаганнар.

Ниһаять, нотыклардан соң беркадәр мөзакәрә бәгъдендә ошбу нәрсәләргә карар бирелгән: 1) төрек хатыннары исеменнән сугыш мәйданындагы гаскәргә телеграм бирергә; 2) Һиндстан, Мисыр, Фас, Тунис вә башка җирләрдәге мөселман хатынннарыны Рум илендә балканлылар тарафыннан ителгән җинаять вә золымнарга каршы изһары нәфрәткә вә Мөдафәгаи миллия иганәсенә иштиракка дәгъвәт кылып телеграмнар бирергә; 3) Яурупа краличәләренә телеграм биреп, балканлыларның мөселманнарга иткән җәбер вә золымнары хакында протест ясарга вә шул золымнарның бетерүе өчен анларның ярдәмнәрен үтенергә.

Сугыш мәйданындагы гаскәргә биреләчәк телегранарының мәтне бөйләдер:

«Гаскәр кардәшләр! Динемез, йортымыз, намусымыз тәһликәдә. Әгәр дошманны җиңеп коткарсаңыз, шаһит бабаларымызның, олуг падишаһларымызның мирасыны, кызларның намусыны коткарган вә Аллаһның ризалыгызны, аналарыңызның догасыны алган булырсыңыз. Мөселман хатыннары бу юлы ялңыз мөселманлыкның, төреклекнең намусыны коткарган вә дошманны каһәр иткән гаскәрне генә каршы алыр. Әгәр дошманга аркаңызны түндерсәңез[2], дөньяның зилләтене мөселманлык вә төрекләк өстенә китерәчәксеңез. Әгәр дошманга аркаңызны түндерсәңез, үзләренең ватаннары, дин вә намуслары өчен үләргә хәзерләнгән һәммә мөселман хатыннарын таптамыйча үтә алмассыз. Аллаһ вә пәйгамбәр ярдәмеңез булсын».

Краличәләргә биреләчәк телеграмда да балканлыларның мөселманнарга иткән җәбер вә золымнары тасвир ителә вә анларның бу эшкә мөдахалә кылып, мәзлумнәрнең ярдәмнәренә җитешүләре үтенеләдер.

Ошбу карарлар тәмам булганның соңында иганә җыярга башланган. Акча салыр өчен ун кадәр ящик куелган вә электән хәзерләнгән ак чәчәк шикелле ярым ай галәмәтләре сатылырга башланган.

Башта бер ханым үзенең өстендәге алка, йөзек, беләзек, муенса, сәгать кебек һәммә кыйммәтле нәрсәсен чыгарып иганә иткән. Аның артыннан башкалар да шулай иткәннәр. Ящикларга акча салырга вә «ярым ай»ны сатып алырга тотынганнар. Ящиклар дәрхаль тулган. Башкаларны

[1] ашаячагы
[2] борсагыз

китергәннәр. Алка, беләзек, йөзек, сәгать шикелле нәрсәләр өстәл өстенә өелеп калган. Башка нәрсәсе булмаганлыктан, бер карчык үзенең алтын күзлеген салып биргән.

Бу ящиклар вә иганә ителгән нәрсәләр Мөдафәгаи миллия җәмгыятенә китерелеп, акчалары хисапланырга, нәрсәләренә кыйммәт куелырга башланды. Берничә мең сумлык акча вә нәрсәләр җыелганлыгы аңлашылмактадыр.

Матди җәһәттән бигрәк бу җыелышның мәгънәви җәһәте монда гаять зур тәэсир итте. Хатыннар арасында мондый хәрәкәт күрелүгә хатыннар үзләре дә сөенгәннәр, ирләр дә бик мөтәэсир булдылар. Бу вакыйганы газеталарда бик күтәреп яздылар. Җыелышта ханымнар тарафынан сөйләнгән нотыклар вә шигарьләрне Мөдафәгаи миллия җәмгыяте аерым бер рисалә шәкелендә бастырып чыгарырга карар бирде. Озакламый хатыннар дарелфөнүн залында тагын шундый бер җыелыш ясамакчы булалар. Алар артыннан Истанбул урта мәктәп шәкертләренең гомуми бер митинглары булачактыр.

Дошманнарга каршы тора алу, ватанны коткару өчен бу хәрәкәтләрдән файда килерме, юкмы, ансын хәзергә әйтеп булмый. Ләкин халыкта хәрәкәт кузгалу, анлар арасына идрак вә тәгаккыл керү, һич булмаса истикъбаль өчен бик зур файдадыр. Төркиянең Яурупа кыйтгасы китеп бетсә билә, аның әле Азия кыйтгасы бар. Яши белсәләр, анда да яшәргә мөмкин. Яши белер өчен төшенергә кирәк. Бик меңләп хатынның бергә җыелышып сөйләшүләре вә сөйләнгән сүзләрдән мөтәэсир булып агызган күз яшьләре шул төшенә башлауның мокаддимәләре саналырга яраса кирәк.

«Төрек юрду» мәҗмугасында Халидә ханымның солтан вә шаһзадәләргә язган бер хитабы да басылып чыкты. Гаять әһәмиятле булганлыктан, бераз кыскартып язып үтүне тиеш таптым.

«Падишаһым!

Бөек бабаларыңызның кылычы вә мөбарәк каны илә алынган Истанбулымызның капка төбенә дошман килде. Бөек Төркия, могаззәм тарихында мисалы күрелмәгән хаканнар (падишаһлар) җитештергән әл-Госманның таҗ вә тәхете вә шулай ук төрек милләтенең намусы вә истикъбале бүген һәлакәт астындадыр. Кичәге бакча каравылчыларымыз бүген балчыклы аяклары илә 600 еллык тарихымызның шан вә шәрәфен, дин вә гыйззәтен таптау өчен калыкканнар. Төрек гаскәренең туп вә мылтыгыны алалар. Үзләреннән бөек ордусын, 600 еллык егетлекне җиңәләр.

Төрек гыйззәтенең бөйлә төшүенә Аурупалылар элек хәйран калып сәер итә иделәр; инде безгә истихфаф илә[1] карыйлар, мазыйсыз[2] вә тарихсыз көчек болгарларның гыйззәтле вә җәсарәтле төрекләрне җиңүләренә кул чабып торалар.

Болгарлар яңа вә якты бер тарих ясыйлар, без исә тарихымызны күмәмез.

Падишаһым! Хатыннарымызга кадәр бу оят аркасында куркуны оныттылар. Тупракларымыз, йортларымыз еглыйдыр. Манараларымыз – ихтимал, иртәгә мөселманнарны Аллаһ хозурына чакыручы азан тавышы туктатылыр дип – еглашалар, балаларымызга киләчәктә һич җуеп булмастай бер гаеп – тап – төшә. Һәммәмез дөньяга күренмәс өчен җир тишегенә керергә телимез.

Падишаһым! Бүген үземезне албасты кеби басып торган ояттан вә өмидсезлектән котылу өчен без бер могҗиза көтәмез: тарих бөтен бара торган милләтләргә дә бундый могҗизалар биргәли. Хәлбуки, безнең туп, мылтык вә гаскәремез күптер. Бары гаскәрнең калебендә төреклек гыйззәтен саклый торган почмагы гына капланган. Буны ачу бары әл-Госманнан (солтан гаиләсеннән) көтеләдер.

Падишаһым, карачы! Төрек колларың ялварып кулларын әл-Госманга сузып тора. Гаскәремезгә солтан Фатихнең җәлядәтен[3], солтан Морадның фидакарьлек вә гайрәтен кертүне хәзер үк падишаһымыз илә шаһзадәләрдән көтәмез. Хәзер солтан Фатих Мәхмәднең рухы Истанбул өчен еглый вә сиңа: “Калык, әй солтан Мәхмүд (Ришад); яныңа әл-Госманның соң балалары булган яшь шаһзадәләрне җый, мылтыкларын җилкәләренә куеп атларын гаскәр уртасына таба сөрсеннәр. Дин өчен, мәмләкәт, гыйззәт вә намус өчен гаскәрне вазыйфысына чакырсыннар. Куркакларга ядрә илә камчы бирсеннәр, гайрәтлеләрнең маңгайларын күтәртсеннәр”, – диядер.

Әл-Госман таҗын ташыган шаһзадәләр арасында яшь вә фидакарь куллар, бөек вә шәҗигъ рухлар калмадымы? Оныттылармы ки, тарихта «Әл-Госман» исемен ташыган шаһзадәләр һәммәсе газада (сугышта) гаскәр башында була иделәр?

Әй солтан Мәхмәд Ришад! Аның илә, мылтыгың илә бабаларыңның намусы вә гыйззәте, милләтеңнең, тупрагыңның хакыны саклау өчен гаскәр арасына чап! Бер солтан Мәхмәд (Фатих) нең

[1] көлеп, мыскыллап
[2] үткәне, кичкәне булмаган
[3] чыдамлыгын

алган тупракларын читләргә таптатучы солтанның исеме дә Мәхмәд (Ришад) булмасын! Юк; бу болай булмаска тиештер.

Төреклекнең алты йөз еллык рухы сине чакыра. Тарих сине чакыра. Үлгән бөек бабаларың вә каһарманнар сине чакыралар.

Гасырлардан бирле ордумызның хакыйкый атасы падишаһ иде. Гайрәтле шаһзадәләр бөек вә хакыйкый офицерлар иделәр. Хәзер ник соң ордумыз ятим тора, падишаһым?

Тупраклар вә милекләрнең рухы, бабаларның тупрак астында янәдән канаган каннары илә фәрьяд итәмен, соң өмид синдә калды, падишаһым! Әгәр падишаһ илә кулына силях тотардай шаһзадәләрдән бу соң сауләт килмәсә, төрек кавеменең башына кара пәрдә капланачактыр. Падишаһым! Тизрәк сугышка кит. Падишаһларын көткән гаскәр янына ашык!

Һич булмаса хатыннарның намусы өчен кит падишаһым! Ул чакта әгәр болгар аяк астында калсак, мокатдәс вә пәкъ намусымызны орду саклый алмаса, үлгәндә: «Намусымызны саклау өчен падишаһ вә шаһзадәләремез дошманнар илә соң минутка кадәр сугыштылар» дип күңел юатып Аллаһ хозурына китәрмез!

Падишаһым! Бу чаклы зур иман вә самимият илә алдыңа тезләнгән рухның җәсарәтене гафу итәрсең бит! Кем белер, бәлки тарих вә намусымызның хәляскәре[1] бер падишаһ дип карт вә яшьләремез атларыңның аяк астында бәйрәм ясармыз.

Хәзер бөтен хыялымда шәҗәгать[2] илә орду башында бөек силсиләнең бөтен балаларын җыеп бер солтан күрәмен. Бәлки бу солтан Мәхмәд Фатихның мөбарәк хыялыдыр. Бәлки аның алган җирләренә тарихымызны күммәс өчен, гаскәр илә бергә дошманнар илә сугышучы синсең, падишаһим!»

*26 гыйнвар.*

## 46

*Сугыш хакындагы хәбәрләр. Халыкта күңел күтәренкелек. Күңелле вә фидаи фиркаләре. Шәех Сәнуси тарафыннан һәйәт килү. Ялган хәбәр язучы газеталар.*

Сугыш яңадан башлануга бүген тукызынчы көн. Сугышның өч җирдә: Әдернәдә, Чаталҗада, Кәлибулыда дәвам иткәнлеге мәгълүм. Әмма ничек барганлыгы вә кайсы як өчен муаффәкыятьле икәнлеге хакында монда мөфассал[3] мәгълүмат юк. Хөкүмәт хәбәрне бик кысып бирә. Гасәр хәрәкәтенә вә сугыш әхвәленә даир булган хәбәрләрне газеталарда цензорлар бик нык тәфтишләп үткәрәләр. Гаскәрнең бер җирдән бер җиргә күчерелүе, кайда булса бер җиргә җыелуы, ордуның вә флотның куәтләре, команданнарының исемнәре, тәләфатнең микъдары, ордуның булынган урыннары, кайсы юллардан кайда таба китәргә хәзерләнгәнлекләре, флотның бгаздан чыгу вә керү хәбәрләре, гаскәргә азык җибәрү өчен кайсы пароходларның хәзерләнүе, флотның зарарлануы, гаскәрнең куәте мәгънәвиясен төшерәчәк хәбәрләр, команданнарны артык мактау, сугыш әхвәле хакында бәхәсләшү шикелле нәрсәләрне газеталарга язу монда катгыян мәмнүгъдер[4].

Хөкүмәт үзе сугыш әхвәле хакында рәсми мәгълүмат бирә торачагын игълан вә гайре рәсми хәбәрләргә ышану тиеш түгеллеген игълан итеп куйды. Филхәкыйкать, хөкүмәт рәсми мәгълүмат бирә торса да, бу бик кыска, бик мохтасардыр. Менә бары бүген генә хөкүмәт ошбу хәбәрне рәсми сурәттә нәшер итте:

«Тәркустагы (Чаталҗадагы) куәте гаскәриямез, каршысындагы дошман мәүкыйгы мөстәхкәмен[5] һич мөкавәмәтсез[6] забит итте вә Урманлыдагы сыртларда булган дошман куәтенә һөҗүм өчен алга таба китте. Уң канатымызның каршысынагы дошман гаскәре Чифтлек көе тирәсенә кире чигелде. Сул канатымыздагы гаскәр Ләхнә көенә таба алга барып, дошман гаскәрен кире чиктерде. Әдернәгә дошман тарфыннан туп атылу бүген бераз зәгыйфьрәк үтте. Кичә өйләдән соң дошман зур күл (Әдернәдә) янындагы каравылларымызга һөҗүм итеп, бәгъзе укреплениеләремезне алса да, безнең гаскәр аңа каршы һөҗүм итеп бунларны кире кайтарды. Дошманның бераз бомбалары вә ату әсбаплары безнең кулга төште. Башлап аларга ике йөз тәләфат бирдерде вә Шаркөйне ишгаль итте. Бу әснада бер болгар офицеры да безгә әсир төште».

---

[1] котылуы
[2] батырлык
[3] тулы
[4] катгый тыела
[5] ныгытылган җирен
[6] каршы торусыз

Менә сугыш башланганнан бирле хөкүмәт тарафыннан рәсмән белдерелгән хәбәр шулдыр. Моңа кадәр булганнары барсы да фәлән вә фәлән җирдә дошман гаскәри илә безнең гаскәр арасында бәрешү дәвам итә, муаффәкыять безнең тарафдары кеби мохтасар вә мөбһәм хәбәрләрдән гыйбарәт иде.

Инде хосусый хәбәрләргә килсәк, бунлар Төркия өчен яхшы ук күңелле сурәттәдер. Мәсәлән: Әдернәне тупка тотуга каршы эчтәге төрек гаскәре бик нык мокабәлә итә. Әдернәдәге азык һич булмаганда апрель башына кадәр җитәчәктер. Кавказ күңеллеләреннән Арыслан бәк кенәз Абашидзе идарәсендә булган 90 кешелек бер фидаи фиркасе 26 нчы январьдә төнлә Чаталҗада төрек гаскәренең уң канатыннан аерылып, кисәктән болгар гаскәре үзәренә һөҗүм иткән. Һич көтелмәгән вакытта килгән бу кунаклардан болгар гаскәре шашырып калган. Шул арада бу фидаи фиркаләре болгарлар өстенә бомбалар очырырга тотынганнар. Ниһаять, кара-каршы килеп сугышканнар. Ул арада бу фидаиләргә ярдәмгә төрек гаскәре килеп бетеп болгарларны качырганнар. Алардан меңгә якын тәләфат бар, ике йөзләбе әсир бирелгәннәр, шунларның 38 е кичә Истанбулга китерелгән, диләр.

Арыслан бәк фиркасенең сугыш мәйданына китүе дөрест булганлыгы шикелле, сугышка керүе дә дөрестер. Өченче көн шул сугышта шаһит булган дүрт иптәшләрен Солтан Әюб янындагы зияратка илтеп күмделәр. Моны үзем күрдем. Унбер мәҗрухларын да дарелфөнүн бинасындагы хастаханәгә китерделәр. Хәбәрнең башка кыйсемнәре никадәр дөрестер, аны белә алмадым. Соңра хөкүмәтнең рәсми хәбәренә күрә, болгарлар Чаталҗа яныннан кире чигенәләр вә андагы берничә авылларны яндырып киткәннәр. Хосусый хәбәрләргә күрә, шул чиккән вакытта унике данә тупларын да ташлап китәргә мәҗбүр булганнар. Кинә хосус хәбәрләргә күрә, Келибулыда, болгарлар тарафыннан забит ителгән Эксәмил тәпәсенә төрек гаскәре һөҗүм итеп анларны куганнар вә дүрт тупларының икесен забит иткәннәр. Бу сугыш яхшы ук нык булып, төрекләр тарафыннан 1200 кадәр мәҗрух төшкәнлеге сөйләнмәктәдер. Бундан башка Тәкфүр дагы тирәсендә Төркия 35 мең гаскәр чыгарган. Бунлар сахилдән утыз чакрым кадәр эчкә кереп болгарларны куганнар. Шунда яңадан бик күп гаскәр чыгарылмак үзәрәдер. Бунлар Әдернә өстенә йөриячәкләр.

Хәзерендә мондагы игътикадка күрә, төрек гаскәре бераз киңрәк мәйданга чыгу берлән дошманга каршы һөҗүм итеп гомуми сугыш башланачак. Бу сугышта муаффәкыять өмидләре зур вә ниһаять, берәр атнадан төрек гаскәренең Әдернәне коткаруы да мәэмүлдер. Менә монда шулай дип торалар вә шуны көтәләр. Табигый, болгарларда берәр атнадан калмаенча Әдернә тәслим итәлергә мәҗбүр булыр дип ышана торганнардыр. Кайсы якның өмидләре тугры чыгар, хәзергә бернәрсә дә әйтеп булмый.

Инде сугыш хәзерлегенә вә төрекләрдә күңел күтәренкелегенә киләчәк булсак, бу хосуста һичбер кимчелек юктыр. Әүвәлән, халык фәүкылгадә рухлы. Һәркемнең үзендә сугыш кына. Сугыш яңадан башлануны түбән вә урта сыйныф халкының бик теләп каршы алганлыкларын, ләкин, югарырак сыйныф халкының моннан бераз курыкканлыгын, ватан өчен дәхи дә зуррак тәһликәләр килүне ихтимал тотканлыгын әүвәлге мәктүпләремдә язган идем. Сугыш башлану берлән ул югары сыйныф дигәнемездә гомум фикренә кушылып китте, хәзер һәммәсе дә соң чиккә кадәр сугышу фикерендәләр. Һәркем үзенең кулыннан килгән кадәр хөкүмгә ярдәм итә. Бөтен зыялылар кичә көндез «Мөдафәгаи миллия» җәмгыятендә эшлиләр. Ватанны коткару, намус миллине саклау өчен һәртөрле тәдбирләргә тәшәббес итәләр, һәркем үзенең кулыннан килгән кадәр сугыш иганәсе бирә. Күңелле вә фидаи гаскәр булып язылучының чиге дә юк. «Мөдафәгаи миллия» җәмгыятенең бинасы алдында иртәдән кичкә кадәр фидаи вә күңелле булып язылырга килгән яшь егетләр нәүбәт көтеп, көтү шикелле җыелып торалар. Моның өстенә хатыннар хәрәкәте дә кушылып халыкны гаять рухландырды. Аналарда, тута вә сеңелләрдә күрелгән һәяҗан вә галәян бик күп кешеләрне фдикарьлеккә сәвекъ итте. Мәктәп шәкертләре качып китеп күңелле язылалар. Әгәр аталары яки мәктәп идарәсе манигъ булу сәбәпле хөкүмәт анларны кабул итмәсә гаскәр арасына, сугыш мәйданына үзләре качып китәләр. Бер мәктәбе солтанидән генә хәзергә кадәр шулай китүчеләр ун-унбишкә тулган. Хатын-кызлар: «Бездән фиркаләр тәшкил ителеп сугыш мәйданына җибәрелсен» дия Мөдафәгаи миллия җәмгыятен йөдәтәләр. Фәкать хәрбия нәзарәте хатын-кызны сугыш мәйданына таба җибәрергә рөхсәт бирми. Истанбул бер гаскәр лагере хәленә керде. Һәр көн урамнардан гөрләтеп музыка уйнап кычкырып тәһлил әйтеп, «Әй газиләр! Ватан өчен ...» шигарьләрен сөйләп полк-полк гаскәр пароходка төшәләр. Бунларны карарга чыккан халык илә бөтен урамнар тула. Бу солдатлар һәммәсе дә гүзәл вә тәмиз киенгәннәр вә өр-яңа киемнәр өстенә шыгырдап торган каешлар илә коралларын вә су савытларын такканнар. Яхшы атлап, күкрәкләрен киереп баралар. Йөзләрендә хәят әсәре күренеп тора. Бик күп кешеләр бунларга кызыгып бөтен





*Рәс. 37. Һиндстан Һиляле Әхмәр группасы*

*Рәс. 38. Габделгазиз Чавыш бәк*



*Рәс. 39. Истанбулда мөслимәләр митингы*

урамнар буенча артларыннан ияреп баралар. Бәгъзе төрекләр бунлар өстенә карап, ихтыярсыз ударак: яшәсен гаскәр! Яшәсен ватан! диеп кычкырып җибәрәләр.

Ул да булмый, урамнарда дөңгер-дөңгер туп арбалары үтә башлый. Һәркайсына алтышар, сигезәр ат җиккәннәр. Арба саен дүртәр-бишәр таза, матур тупчы солдатлар утырганнар. Бунлар бәгъзән бик күп үтә. Байтак вакытлар карап торасың, һәмишә аркасы өзелми. Бәгъзән урамда шундый вакытта кызык вакыйгалар булып куя. Мәсәлән: шундый туп арбалары үткәнне русияле бер мөселман илә Бәязид мәйданында карап тора идек. Янымызда күп кешеләр бар. Һәркем үзенең иптәшләре берлән ни дә булса сөйләшеп, шул тупларның кайда җибәрелүләре хакында мөхакәмә итеп торалар. Тәмам безнең янымызда гына булган ике кешенең берсе иптәшеннән: «Гаҗәбән кайда җибәрелә икән бунлар?» – дип сорады. Иптәше буңа каршы һич тартынмаенча истиһзаи бер сурәттә: «Кайда булсын, әүвәлгеләре шикелле болгарларга тәслим итәргә», – дигән генә иде, минем иптәшнең кулы күтәрелеп тегенең колак төбенә бәреп төшә язды. Сукмады, ләкин: «Ишәк углы ишәк, авызың корысын!» – диде. Теге дә бернәрсә димәде. Кызарынып-бөртенеп калды.

Диңгез буена төшсәң, пароходларга ат төйиләр. Бөтен рыхтым[1] буе ат вә гаскәр берлән тулган. Бугаз Эчендә вә Аталарга йөри торган вак пароходларга кадәр барсы да диярлек гаскәри идарәгә алынды. Хосусый юлчы йөртергә берничәсе генә калдырылды. Шуның өчен Бугаз Эчендә торучыларга бу җәһәттән күп уңайсызлык бар.

Хөкүмәт сугышны бик зур микъяста[2] ясарга хәзерләнгән төсле күренә. Уку башланмаган мәктәпләр яңадан хастаханәгә әйләндереләләр. Хәтта башланганнарында да дәресләрне туктаталар. Күбесен хастаханә ясыйлар. Яңадан табиблар, хаста караучылар, аптекарьләр чакыралар. Һиндстан вә Мисыр Һиляле Әхмәр һәйәтләре хезмәткәрләре яллап яңадан берничә хастаханәләр ачтылар вә Чаталҗа, Келибулы тарафларына һәм ачарга хәзерләнәләр.

Халыкта бу дәрәҗә рух күтәренкелек сирәк була торгандыр дип исәплим. Шул «Иэтиляфчы» яки «Хәляскяран» кеби фиркачелек зәһәре берлән зәһәрләнмәгән һәркем шунда уртага катнашып йөри. Фирка аермасына, хосусый дустлык вә дошманлыкларга бакмаенча бергә эшләшә, әмма теге ләр якын да килмиләр. Мәсәлән: Камил паша, сабикъ шәйхелислам Җәмаледдин әфәнде, әрмәни Нурадунгиян әфәнде шундаен тәһликәле хәлендә ватанны ташлап читкә качтылар. Хәмиятьләре булса, алар мотлак монда торып бергә эшләшергә тиеш иде. Мөдафәгаи миллия җәмгыяте принц Сабахеддин бәк илә Лотфи Фикри бәккә җәмгыять әгъзалыгын кабул итүләрен үтенеп иң мөхтәрәм кешеләрдән депутация җибәрде. Ләкин тегеләр килмәделәр, кабул итмәделәр. Иттихадчылар хәзер партия низагасыннан вә шәхси эшләрдән мөмкин кадәр ерак торырга тырышалар. Үзләренең сәяси дошманнарыннан интикам алу вә анларны кысу кебек нәрсәләрне аслән хәтерләрендә китермиләр, фәкать, тегеләр һәнүз үзләренең иске гадәтләрен ташламаенча фетнәкәрлектән дәвам итәргә охшыйлар.

Сугышка китәр өчен фидаи фиркаләре ясарга карар бирелеп, мең кешелек беренче фиркасе төзелде һәм берничә көн элек тиешле җирләренә киттеләр. Тагын шундый дүрт-биш фирка тәшкил ителәчәк, диләр. Бунларны Йолдыз сарае янындагы складлардан киендереп коралландырдылар. Бунларның киймәләре һәркайсы бертөсле, гади солдат киеменә мөшабиһтер[3]. Араларында гади эшчеләр булганлыгы шикелле, шәкертләр, сәүдәгәрләр, адвокат, мөхәррир вә офицерлар да бар. Һәркыйсына бомбалар, җәһәннәм машиналары, өр-яңа револьверлар, касатуралар [пычаклар] бирелгән вә һич нәрсәдән тартынмаска, хәятләреннән башта ук ваз кичәргә разый булулары шарт ителгән. Шуңа разый булып, сәламәт кайтуны күңелдән чыгарып бәхилләшеп киткәннәр.

Курд күңеллеләре, җиде йөз кадәр кафказ, Әзербайҗан, Әрзурум күңеллеләре, һәркайсы үзләре бер фирка булып йөриләр. Кулларына үзләренең кайдан икәнлекләрен язганнар: барсы да бер көн элек сугыш мәйданына китәр өчен ашыгалар, ләкин пароходлар җитешми. Икенче тарафтан, Анатулыдан һәр көн әллә никадәр гаскәр килеп тора. Болар үз киемнәрендә, алам-салам нәрсәләр. Бунларны монда киендерәләр, коралландыралар вә тиешле бүлекләргә таратып озаталар.

Акча җәһәтенә килгәндә: хөкүмәт биш миллион лиралык дахили заём чыгарырга карар бирде. Бу рәсмән тәсдыйкъ улынып ирадәи шаһанә чыкты. Хәзер шуның билетларын хәзерлиләр вә мөвәкъкать квитанция илә билетларны сата башладылар. Муаффәкыять ничек булыр, хәзергә белеп бумый; мәгә ма фиһ, акчага аптырап калыныр төсле күрелми. Сугыш артык озакка китмәсә, буның чарасы табылыр төсле аңлашыла. Акчага аптыраганлык сәбәпле, хәзинәдәге кыйммәтле мөҗәүһәратны яки таҗ вә тәхетләрне сату хакында чыгарылган хәбәрләр барсы да асылсыздыр. Бу көннәрдә сәүдәгәрләр җыелышы булып, бурыч вәгъдәләрен кичектерү хыкында һәм дахили

[1] пристань
[2] масштабта
[3] охшаган

заёмны күбрәк тарату тугрысында сөйләшәчәкләр. Сугыш сәбәпле сәүдәләргә зур торгынлык килгән. Бурычларны вакытында түли алмыйлар. Вексельләр протестка керә, банкротлар күбәя башлады. Шуңа каршы чара эзләячәкләр.

Мөһаҗирләрне тәдриҗән Анатулыга озатып торалар. Шулай да бәгъзе җәмигъләр анлар илә тулыдыр. Шаһзадә башы җәмигындә мең җаннан вә Солтан Әхмәд җәмигындә җиде йөз җаннан артык мөһаҗир бар. Сугыш яңадан башлангач, бунларны карау йомышы төште. Шул сәбәпле хәлләре яхшы ук мөшкил вә ярдәмгә бик мохтаҗдырлар. Өч-дүрт көн элек Келибулыдан һәм дүрт йөз кадәр хатын-кыз вә бала-чага китерделәр.

Җасуслык[1] итүләреннән шөбһәләнеп ике йөз кадәр болгарны тәүкыйф иттеләр. Кырыклабын Анатулыга сөрделәр. Калганнарын хәбес иттеләр. Мөдәфәгаи миллия җәмгыяте Төркия хакында Яурупа әфкяре гомумиясен бер дәрәҗә булса да тәсхих итәр өчен агитация ясарга Яурупага өч-дүрт кешелек бер һәйәт җибәрергә хәзерләнә. Анатулының да төрле җирләренә берничә һәйәтләр җибәреп, халык арасына фикер тараттырмакчы вә анларны хәрәкәт вә мәдәнияткә өндәтмәкче буладыр.

Кичә Траблустән шәех Сәнуси тарафыннан җибәрелгән һәйәт Истанбулга килеп җитте. Бунларны каршы алырга садарәт[2] вә дахилия нәзарәте тарафыннан махсус адәмнәр тәгаен ителде. Топкапы сараендагы «Мәҗидия» күшегенә төшерделәр. Бу һәйәткә зур әһәмият бирелә.

Истанбулда тәртип мөкәммәлдер. Чуалыш-фәлән бернәрсә дә юк. «Гаскәрдә ихтилаф бар, иттихадчыларга каршы хәрәкәт бар, Әнвәр бәкне Чаталҗага җибәрмәгәннәр, тәүкыйф иткәннәр, Назыйм пашаның канын истиләр, ике тараф офицерлары үзара сугышып биш йөз кеше үлгән...» дия «Русское слово»да вә саир шуның кебек начар максадлы газеталарда язылган нәрсәләр я бөтенләй ялган вә хыял, яки бергә йөз мәртәбә арттырылган мөбаләгаләрдер. Шундый ялганнар язып торганлыгы өчен французча «Matin[3]» газетасының Истанбул мөхбире Квэне исемле бер шәхесне Төркия бу көннәрдә рәсмән мәмләкәттән тарыд итте. Инде газеталарның мөхбирләре, үх хыялларыннан исәпләп чыгарган ялганнарны Истанбул телеграфханәләреннән җибәрергә мөмкин булмагач, язып Румания пароходларына бирәләр. Бу пароходлар моннан һәр көн китәләр, вә диңгезгә чыгу берлән шул язылган нәрсәләрне чыбыксыз телеграф илә Көстәнҗәгә бирәләр, вә анда тиешле җирләренә гади телеграф рәвешендә күндәрәләр[4] икән.

Соңра мондый мөхбирләр, хәбәр тизрәк ирешсен дип гаять ашыгып бирәләр, мондагы әхвәлне һич рәтләп аңламыйлар, тәхкыйк итмиләр, төрек вә ислам дошманы булган үтә-бире әрмәни, болгар, греклардан ярым ярты ишетәләр дә тизрәк хәбәр бирергә карыйлар. Шуның өчен хәбәрләренең бик күбесе асылсыз вә хакыйкатькә хилаф булып чыгадыр.

Монда хәзергә халыкның эчен пошырган бер генә нәрсә бар. Ул да сугышның төрекләр өчен муаффәкыятьле бер сурәттә дәвам итеп торган вакытында, хөкүмәтнең солых мөзакәрәсен яңадан башлау ихтималы хакындагы хәбәрләрдер. Хосусән, Лондондагы төрек вәкиле Рәшид паша җиренә сабикъ садырәгъзам Хаккы паша тәгаен ителүе вә хәтта аның бу көннәрдә Истанбулдан шунда китүе хакындагы риваятьләр халыкның мәмнүниятсезлеген муҗиб була башлады: «Бу юлы корал берлән казанганны сәясәт берлән гаиб итмәсәк ярар иде» диләр.

Хариҗия вә дахилия министрлары берлән күрешергә мөсагадәләрен сораган идем. Икесе дә мөсагадә итеп вакытлар тәгаен иткәннәр. Бүген көндез 12 дә шунлар илә күрешмәк өчен Бабы Галигә барам. Алардан ишеткәннәремене киләчәк мәктүбемдә язармын.

*29 гыйнвар.*

## 47

## Хариҗия вә дахилия министрлары хозурында

Төркиянең хариҗия министрлары принц Сәгыйдь паша вә дахилия министры Хаҗи Гадел бәк илә күрешергә теләп мөсагадәләрене истәгән идем. Икесе дә мөсагадә биреп, мине кабул өчен кичәге көнне тәгаен иткәннәр. Кабул сәгатьләре башка-башка булганлыктан, икесе берлән дә күрешергә муафыйк булдым.

Төркиянең хариҗия вә дахилия министерстволары икесе дә Бабы Галидәдер. Хариҗия министры тарафыннан кабул вакыты көндез сәгать 12 дә тәгаен улындыгыннан, 12 гә чирек кала Бабы Галинең хәрбия нәзарәте даирәсендә хәзер булындым. Бабы Галинең урам буендагы зур капкасы

[1] шымчылык
[2] бөек вәзир
[3] *“Матән”*
[4] җибәрәләр

һәрвакыт ачык тора вә капканың ике ягында икешәр солдат вә полицейскийләр каравыл торалар. Ләкин бунлар ишек алдына керүгә манигъ булмыйлар. Үзен шикләнеп тормасаң, туп-тугры барып кереп китәсең. Эрерәк кыланып керсәң, честь биреп тә калалар. Шул ачык капкага каршы ук бик якын җирдә Бабы Галинең асыл зур ишеге бар. Ул да ачык тора. Анда да каравыл бар. Ләкин ул да эчкә кереп китүгә манигъ булмый. Кем булуыңны вә ни өчен килүеңне сорап тормыйлар. Үзеңә кирәк җиргә барып җиткәнчегә кадәр шулай барасың. Шуның өчен батыр Әнвәр бәк үзенең бернichә дистә иптәшләре берлән туп-тугры Бабы Галинең эченә кереп китеп бер сәгать эчендә Камил паша кабинетын төшергәнлеге шикелле, тагын шундый берәр батыр йөрәкле кеше бер-ике дистә кеше илә кинә һич сөаль вә сораусыз шунда кереп бу кабинетны да алмаштырып чыкмас дип әйтеп булмый. Бөтен Төркиянең рухи вә сәясәт мәркәзе булган Бабы Галинең бу кадәр зәгыйфь саклануы шәрыккә махсус бер садәлек әсәре булса кирәк.

Хариҗия нәзарәте даирәсенә барып җиттектән соң, нәүбәт көтү залына кердем вә карточкамны министрга тәкъдим иттердем. Залда нәүбәт көтүче кеше күп түгел, танышларымнан Траблуслы шәех Салих әфәнде вә танымадыкларымнан ике-өч төрек бар иде. Шул арада залга Австрия сәфарәтханәсенең кавасы илә бер әҗнәби килеп керде. Карточкасын министрга җибәртте. Министр аны нәүбәтсез кабул итте. Соңрадан бунын Австрия сәфарәтенең тәрҗеманы булгынлыгын аңладык.

Ниһаять, нәүбәт миңа килеп җитте. Мин Сәгыйдь паша илә электән бер мәртәбә күрешкән вә беркадәр танышкан булганга күрә, бүлмәсенә кергәч тә исемем берлән әйтеп бик хуш кабул итте. Кул биреп күреште. Утырырга урын күрсәтте. Кабинеты зур бер бүлмәдән гыйбарәт булып, Бабы Галинең диңгезгә караган ягында, өстке каттадыр. Тәрәзәләреннән диңгез вә Босфор манзаралары күренеп тора.

Сәгыйдь паша бүлмәсендә үзе генә иде. Әүвәлән үзен министрлыгы илә тәбрик иттем. Рәхмәт әйтте вә:

– Бөйлә бер заманда шундый мәсьүлиятле бер хезмәтне илтизам итүем филхәкыйкать нәфес өчен авыр бер эштер, ләкин кулдан килгән кадәр хезмәт итүне вазифаи вөҗдания дип беләмен, – дия гыйлявә итте.

Бер-ике нәрсә хакында үзеннән мәгълүмат сорарга мөсагадә итүен үтендем. Ярый диде.

– Хәзерендә сугышның Төркия өчен файдалы булганлыгы ишетелеп тора. Шуның илә бәрабәр, уртаклыкта солых мәсьәләләре дә сөйләнә, вә бунын мөттәфикъләрдән бигрәк, Төркия тарафыннан кузгатылганлыгы вә теләнгәнлеге аңлашыла. Бу дөрестме, дөрес исә, бунын сәбәбе нидер? – дидем.

Буңа каршы Сәгыйдь паша:

– Дөрес, солых мәсьәләләре сөйләнә. Төркия мотлак сугышу тарафында түгел, әгәр хәйсияте[1] вә намусы миллимезгә муафыйк солых ясарга разый булдылар исә, без солыхны сугыштан артык күрәмез, хәзерге сугыш безнең файдамызга булып торганлыктан, дошманнарымыз үзләренең әүвәлге таләпләрен үзгәртеп, безгә мөсагадә шартларга күнәргә тиеш дип уйлыймыз, шуның өчен дә солых мөзакәрәсе башлануга каршы килмимез, ләкин буны башлау сугышны туктату дигән сүз түгелдер, сугыш үз юлы берлән, солых мөзакәрәсе үз юлы берлән дәвам итеп торырга мөмкин, – диде.

– Әдернәне болгарларга калдырып, анда Траблустагы шикелле Төркия тарафыннан наибе әссолтан куеп килешү хакында сүзләр чыккан иде, Төркия буңа ничек карый? – диде.

– Хөкүмтемез буңа катгыян мохалифтер, бөйлә итүнең һич мәгънәсе юклыгы, бары заһири бер күз буяудан гына гыйбарәт икәнлеге һәркемгә мәгълүмдер. Без алай алдашып калырга теләмимез, Әдернәне коткарыр өчен бар көчемезне сарыф итәчәкмез вә буңа муафыйк булырмыз дип өмид итәмез, – диде.

– Килештерү хакында хәзерендә Яурупаның мөдахаләсе булып-булмаганлыгын сорадым. Яурупа, әлбәттә, солыхның тизрәк булуын тели, тизрәк килешүне ике якка да тәүсыя итә, ләкин, сугышта берәр катгый нәтиҗә күрелгәнчегә кадәр, мөдахалә итмәсә кирәктер, – диде. Дәхи дә берике нәрсәләр хакында үтә-бире сөйләшкәннең соңында мөсагадәсен сорап яныннан чыктым. Мин чыкканда, кабул залында аның янына керергә нәүбәт көтеп торучы янә дүрт-биш кеше бар иде.

Сәгать бердә дахилия назыйре Хаҗи Гадел бәк тарафыннан кабул улыначагым бәян ителдегеннән, тугры дахилия нәзарәте даирәсенә киттем. Анда бик аз көтәргә тугры килде. Янына керүем берлән:

[1] дәрәҗә, тоткан урын, торыш, хәл.

– Сезнең илә күрешергә ике-өч мәртәбә вәгъдәләштегемез хәлдә, мәгаттәәссеф, хәзергә кадәр күрешә алмадык, хуш килдеңез, – диде.

Инкыйлабтан элек мин Хаҗи Гадел бәк илә күрешергә теләп үзенә билвасита мөрәҗәгать иткән вә ул да мәгалмәмнүния мөсагадә итеп вакыт тәгаен кылган иде. Тәсадефи бер манигъ сәбәпле ул вакытта күрешә алмый калдык. Соңра ул миңа яңадан бер вакыт тәгаен кылды. Бу дәфгасендә дәхи бәгъзе бер сәбәпләр илә күрешә алмый калган идек.

Илтифатларына тәшәккер илә элек күрешә алмауда минем тарафтан булган косурлар өчен гафу үтендем.

Бераз сөйләшкәннең соңында бу ясалган инкыйлабка вилаятьләрдәге әһалинең ни күз берлән караганлыкларын сорадым вә:

– Бәгъзе әҗнәби газеталар Анатулы вилаятьләрендә яңа хөкүмәткә вә сугышны яңадан башлауга каршы гадәме мәмнүният[1] бар, дип язалар, бу тугрымыдыр? – дидем.

Буңа каршы Хаҗи Гадел бәк ошбу мөәлдә җавап бирде:

– Инкыйлабтан бөтен әһали мәмнүндер, вәлиләрдән һәр көн килгән хәбәрләрдә бу хосуста ачык мәгълүмат бирелеп тора. Сугыш яңадан башлануны халыкның никадәр сөенеч берлән каршы алганлыгын әйтеп торырга да хаҗәт юк. Вилаятьләрдән килеп газеталарга басылган телеграмнар буңа шаһиттер. Һәр тарафта иганә җыялар, һәр җирдә күңелле фиркаләр тәшкил итәләр, сугышны яңадан башлар өчен Әдернәдә атылган берничә туп халыкның өстенә чүккән кара пәрдәне ертып, анларны айнытып җибәрде, анларны уятты, баксаңыз ла һәр тарафтагы хәрәкәткә, бармы иде элек мондый хәлләр! Бунлар барысы да халыкның яңа идарәдән вә яңа идарәнең тоткан сәясәтеннән разый булуларына галәмәттер.

Соңра мин Хаҗи Гадел бәктән:

– Бәгъзе әҗнәби газеталары төрек гаскәре арасында ихтилаф барлыкны, Әнвәр бәк Айя-Стефаноста тәүкыйф ителеп Чаталҗага баруына мөсагадә ителмәгәнлекне, яңа хөкүмәткә каршы гаскәр арасында агитация булганлыкны язалар, бунларның азмы-күпме әсасы бармы? – дидем.

Хаҗи Гадел бәк ошбу мөәлдә җавап бирде:

– Әфәндем, мондый хәбәрләрнең әсасы ул газеталарның хыялларыдыр, безгә шундый нәрсәләр теләүләредер, юкса бундый нәрсәләр юклыгы, бунларның барсы да ялган икәнлеге һәркемгә дә мәгълүмдер. Менә үзеңез Истанбулда торасыз, шушы хәбәрләрне махсус сорашып караңыз, төрле кешеләрдән сораңыз, Әнвәр бәк тугрында, хәзерге хөкүмәткә тарафдар булган вә булмаган кешеләрдән яки Чаталҗадан кайтып йөри торган офицерлар вә солдатлардан сорасаңыз, әминем ки, мондый хәбәрләрнең һич асылы булмаганлыкны һәммәсе дә сезгә әйтерләр. Хәзер, әлхәмдүлилләһ, мәмләкәт әхвәле вә гаскәр арасы гаять тыныч, хәтта гади вакытындагыдан да артыграк тыныч. Башымызга килгән фәлакәтләр хәзер безнең барымызны берләштерде, шәхси эшләрне онытырды, хәзер күрәсез, ватан мөдафәгасе өчен бөтен милләт бер авыздан аякка калыкты, ди.

Соңра Хаҗи Гадел бәк язу өстәленең тартмасын ачып бер телеграм чыгарды вә:

– Хариҗдә генә түгел, безнең үз мәмләкәтемездә дә ялган фабрикаларында бәгъзән нинди хәбәрләр иҗат ителгәнлекне мин сезгә күрсәтим, – дип телеграмны укырга тотынды. – Бу телеграмны кичә төнлә сәгать бердә минем өемә илтеп бирделәр, – срочно бирелгән ди. Телеграм Анатулының Тарсус шәһәреннән бирелеп, бөйлә язылган:

«Әдернәнең болгарларга тәслим ителүенә, садырәгъзам Мәхмүд Шәүкәт пашаның үтерелүенә, Әнвәр бәкнең яралануына фәүкылгадә кайгырамыз, бу хәбәрләр хакында тизрәк мәгълүмат бирүеңезне үтенеп телеграфханәдә машина янында җавап көтәмез.»

– Менә күрдеңезме, – ди Хаҗи Гадел бәк, – Бу хәбәрләрнең зәррә кадәр асылы булып-булмаганлыгы үзеңезгә мәгълүмдер. Ләкин бу эшләрнең шулай булуын теләүчеләр Тарсус шикелле җирләргә кадәр җитешеп, халыкның зиһнен шашыртырга тырышалар.

Соңра Хаҗи Гадел бәктән ислахате дахилиянең ни хәлдә булганлыгын вә нинди бер юл тотылачагын сорадым. Бу хакта ошбу мөәлдә сөйләде:

– Мин бу урынга килгәндә, вилаять идарәләренең ислахаты хакында хәзерләнгән сигез төрле канун ляихәләре[2] бар иде вә бунларның һичберсе дә мәхәлендә татбикъ ителеп каралмаган, бинаән галәйһи, муафыйк булып-булмаулары тәҗрибә ителмәгән иде. Шуңа күрә, мин дәрхаль хәзерге көндә мәгъзулият яки урынсызлык илә Истанбулда сабикъ вәлиләрдән гыйбарәт бер комиссия төзеп, карар өчен бу ляихәләрне шул комиссиягә тапшырдым. Комиссия хәзерендә шуның илә мәшгульдер. Ул үзенчә бер карарга килгәннең соңында үзем дә карап үз фикерләремне дә кушып

[1] ризасызлык, канәгатьсезлек
[2] проектлары

министрлар мәҗлесенә тәкъдим итәчәкмен. Соңра мөмкин кадәр тизлек илә бу кануннар вилаятьләрдә татбикъ ителергә башлаячактыр.

Мин:

– Бу кануннарда әсас мәркәзият[1] ысулымы, юкса гадәме мәркәзият[2] ысулымы тотылачактыр, һәм дә бөтен вилаятьләр өчен канун бертөслеме, юкса урынына вә иҗабына күрә төрле-төрлечәме ясалачактыр, – дия сорадым.

Хаҗи Гадел бәк буңа каршы:

– Вилаять кануннары төзелгәндә тәүсигы мәэзуният ысулы әсас тотылачак һәм дә мәхәллә ихтыяҗлар назар игътибарга алынарак, лөзүменә күрә низамнар төрлечә булырга мөмкиндер, – диде.

– Сүрия вә Әрмәнстан хакында ни фикердәсеңез? Ул җирләрдә шундый кануннар илә канәгатьләнерләрме? Хәзерге аңлашуга күрә, ул җирләр үзләренә күбрәк хокук сорарга охшыйлар, – дидем.

– Һич шөбһәсез, анларның теләгән нәрсәләре җитди вә хакыйкый ислахаттан гыйбарәт булачактыр. Хөкүмәтнең теләгәне вә эшләргә карар биргәне дә шулдыр. Шуның өчен дә ике арада ихтилаф чакмаячагына әминем; хәзергә кадәр дә бер чок ляихәләр төзелгән, гүзәл сүзләр сөйләнгән, әмма моннан соң инде алар илә калынмаячак, эш эшләнәчәктер, моны билфигыль күргәндә һәр тарафта мәмнүният хасил булачагы шөбһәсездер, – диде.

Бу арада күрше бүлмәдән сабикъ Бәйрүт вәлисе Хазим бәк килеп керде. Хаҗи Гадел бәк мине аның илә таныштырырга теләгән иде, без электән таныш улдыгымызны бәян иттек. Ул күрше бүлмәдә шул сабикъ вәлиләрдән гыйбарәт комиссиядә вилаятьләр идарәсенең ислахат ляихәләрен карау илә мәшгуль икән. Хазим бәк Гадел бәктән Бәйрут вилаятендә мөтәгалликъ кануннарның бер матдәсенә даир бер изах сорады. Хазим бәктән соң мин дә озак тормадым. Хаҗи Гадел бәк илә күрешеп чыктым.

Хаҗи Гадел бәк монда төрек риҗаленең иң фәгъгаль, иң мөстәкыйм[3], иң намуслы вә иң яхшы калебле кешеләреннән берсе улмак илә мәшһүрдер. Бер генә мәртәбә күрешү илә кешене тану читен исә дә, бу кешенең шул шөһрәтенә мөнасиб бер зат икәнлегенә мин бик нык ышандым. Хәтта дахилия министрлыгы өчен Хаҗи Гадел бәкнең күңел сафлыгыны вә яхшылылыгызны артыграк таптым.

Һа, язарга оныткан мын икән. Күрешкән вакытта Хаҗи Гадел бәккә:

– Бәгъзе әҗнәби газеталар иске хөкүмәт тарафдарларының чит мәмләкәтләргә китүләренә яңа хөкүмәтнең бик яхшы күз берлән караганлыгын, хәтта китү өчен бәгъзеләренә ярдәм дә иткәнлеген язалар, ләкин, табигый, бу тугры булмаса кирәктер, – дидем.

Буңа каршы ул:

– Мәмләкәтне ташлап читкә китәргә һич лөзүм юклыгыны, һәркемнең хокук вә хөррияте канун даирәсендә тәэмин әделмеш улдыгыны дахилия нәзарәте исеменнән рәсмән игълан иттем, хөкүмәт һичкемнең читкә китүенә бер лөзүм күрми, бәлки билгакес, мокатдир затларның монда торып ватан вә мәмләкәт файдасы өчен бергә эшләүләрене тели. Шуның илә бәрабәр, үзләре китәргә теләгән кешеләрнең китүләренә манигъ да була алмый. Чөнки һәркем китәргә вә кайтырга хөрдер. Акча бирү мәсьәләсенә килсәк: хөкүмәтнең хәзинәсендә хәзергә, мәгаттәэссеф, бер такым артык акчалар юк ки андый лөзүмсез урыннарга сарыф иделсен. Хәзинәмезнең хәле мәгълүмдер. Һәм дә китүчеләр әксәрият[4] Камил паша, сабикъ шәйхелислам Җәмаледдин әфәнде, сабикъ хариҗия, дахилия вә малия назыйрләре кеби гаять бай адәмнәрдер. Бунларның хөкүмәт ярдәменә мөрәҗәгать итү ихтималлары юктыр, – дия җавап бирде.

*30 гыйнвар.*

**48**

*Сугыш хакында монда ничек исәплиләр. Рус крейсерыннан яңлыш туп атылу. Рус Салибе Әхмәр һәйәте.*

Мондагы әхвәлдә хәзергә зур үзгәреш юк. Эшләр бундан әүвәлге мәктүбемдә язганымча дәвам итеп тора. Сугыш хәбәрләрен бик кыска гына итеп хөкүмәт рәсмән игълан итә бара. Әгәр бунлар тугры исә, Чаталҗада болгарлар һаман кире чигенүдә дәвам итәләр. Әдернәне тупка тоту һәнүз

[1] унитар
[2] децентрализация
[3] тугры
[4] күбесе

әүвәлгечә дәвам итсә дә, төрекләр дә анларга бик нык каршы торалар. Болгарларның әйтерлек муаффәкыять казанганнары юк. Әдернәнең эчендә азык вә корал бар. Гаскәрнең рухы яхшы. Шәһәрдә банка мөгамәләләре монтазам рәвештә дәвам итә. Хәтта Әдернә мөдафигы Шөкри паша халыкның эче пошмасын дип кинематографларны да ачтырган. Халык анларга йөреп рәхәт-рәхәт тәмаша итәләр. Болгар тупларыннан бер-ике мәхәлләнең бinалары зарарланмыш исәләр дә, хәзер анларда төзәтелмәктәдерләр.

Һавалар томанлы булганлыктан, Келибулы тарафларында зур сугышлар булмый тора. Вак сугышларда төрек гаскәре нык каршы торып үзләренең урыннарын мөдафәга итәләр, хәтта акрын булса да һәмишә алга таба баралар. Тәкфүр дагына төерелгән төрек гаскәре илә Чаталҗаның сул канатындагы гаскәр берләшкәннәр. Уң канатындагысының да берләшүе өмидле. Шуннан соңра төрек гаскәре гомуми һөҗүм башлар. Лүлә Бургаз тирәсендә зур сугыш булыр, мәсьәләне шул хәл итәр. Әгәр шунда төрекләр җиңсәләр, Әдернәне коткарырга китәрләр, Әдернәнең март ахырларсыз бирелү ихтималы юктыр. Бинаән галәйһи, эшләр өмидсез түгелдер.

Менә хәзеренә монда гомумиятьлә хөкем сөргән фикер шуннан гыйбарәттер. Әксәрият шуңа ышына вә шулай булачагына өмидләнеп тора. Ике-өч көн элек, Келибулы тарафында зур сугыш булып төрекләрнең нык җиңелүе вә биш-алты мең мәҗрух вә тәләфат бирүләре хакында авыздан авызга хәбәрләр таралды. Ләкин хәзергә кадәр бу хәбәрнең дөрест икәнлеген белдерәчәк бер галәмәт күрелгәне юк. Хөкүмәт бу хакта сөкүт итә. Газеталар бу хәбәрне тәкзиб иттеләр. Шул сәбәпле эшнең асылыны белеп булмый. Филхәкыйкать, кирәк Келибулы тарафыннан вә кирәк Чатаҗла ягыннан мәҗрухлар китерелеп Истанбул хастаханәләренә җирләштерелә торалар. Әмма болар алай күп түгел. Өчәр, бишәр, ниһаять, егермешәр, утызар кеше була.

«Тан» газетасы Төркиянең Шаркөйгә егерме пароход гаскәр төшерергә теләдегемне, ләкин болгарлар тарафыннан һөҗүм ителеп, бик күп тәләфат илә кире чигенлдекләре вә пароходларына төялеп кире киттекләрене яза. Бәгъзе чит газеталар төрек гаскәре арасында ихтилаф, низаг вә хәтта үтерешләр барлыкны язалар. Бунлар хакында монда һич мәгълүмат юк. Чаталҗадан, Кәлибулыдан офицерлар, солдатлар, яралылар кайталар, яңалары китәләр, хөласа: катнашу даимән булып тора. Әмма һичберсе дә андый хәбәрләрне белмиләр. Гаскәрдә рух күтәренке, азык күп, гаскәр сугышны тели, диләр. Үзем дә Келибулыдан кайткан вә Гөлханә хастаханәсенә яткырылган солдатларны күреп сөйләштем. Алар да шулай диләр. Әҗнәби газета мохабирләрен сугыш мәйданына җибәрмиләр вә гаскәр арасына кертмиләр. Шул сәбәпле, анлар тарафыннан бирелгән хәбәрләрнең хакыйкатькә муафыйк булуы шөбһәле, бәлки әфкяре гомумине чуалтыр өчен Бәк Углы даирәләрендәге грек, француз, әрмәни мәнбәгъләреннән чыгарылган хәбәрләр генә булуы ихтималдыр.

Шуның илә бәрабәр, әгәр гаскәр сугышта муаффәкыять казана алмаса, ахырында Әдернәне биреп солых ясарга мәҗбүрият күрелсә, хәзерге хөкүмәтнең вә Иттихаде тәрәккый җәмгыятенең хәле мөшкиллеккә төшәчәге шөбһәсез дип әйтерлектер. Чөнки бу вакыт Иттихад вә тәрәккый дошманнары булган кешеләр бөтен көчләрейлә аны егарга тырышачаклар вә халыкны анларга каршы котыртачаклардыр. Халыкның үзендә әсаслы сурәттә аң булмаганлыктан, бу көн Иттихад вә тәрәккый яклы булган кешеләр иртәгә аңа дошман булып бөтен фәлакәтләрне тагын шуннан күрә башлаулары да бер дә гаҗәп түгелдер.

Сугыш хакында югарыда язганым фикерләр халык фикерләредер. Әмма хөкүмәтнең үз фикере халык фикереннән өмидсезрәк булганлыгы аңлашыла. Хөкүмәт кирәк сугыш берлән, кирәк солых тарикыйлә Әдернәне коткаруны өмид итә алмый төсле күренә. Шуның өчен дә хөкүмәт солых мәсьәләсен кузгатуны вә гаскәр яңадан нык җиңелмәстән элегрәк килешеп калуны файдалырак тапканга охшыйдыр. Ләкин буны халыкка ачык белдерергә җәсарәт итә алмый. Шуңа күрә Лондон сәфире Тәүфыйк пашаның килешү мәсьәләсен кузгатуын вә Хаккы пашаның һәм шуның өченЛондонга җибәрелүен, хөкүмәт газеталар аркылы бик мөбһәм гыйбарәләр берлән качамаклы сурәттә генә аңлатадыр.

Шуның илә бәрабәр сугыш мәйданнарына Истанбулдан гаскәр җибәрү, корал, азык күндәрү әүвәлге шикелле үк дәвам итә. Аз-аз болгар әсирләре дә китерелә тора. Мөдафәгаи миллия җәмгыяте нык эшли, күңелле вә фидаи фиркаләре көннән көн күбәя вә арта бара. Иганәләр дә байтак күп җыела торды. Истанбулның үзендә бик тынычлык. Болгар вә юнаннарның монда керү ихтималларын һич искә алган кеше дә юк. Аны аслән ихтималда тотмыйлар. Чөнки Чаталҗадан вә Чанаккальгә бугазыннан дошманнар үтә алуларын мөмкин күрмиләр.

Истанбулда торучы греклар вә болгарларның Төркиягә каршы дошманлык таратып фетнә кузгатып торучыларыннан йөзләп кешене мәмләкәттән тарыд иттеләр. Байтаклары куркышып үзләре киттеләр.

Январь 29 нда иртә сәгать 10 нарда бик каты бер туп атылып Истанбулны яңгыратты. Һәркем «Бу ни булды икән?» дия хәйрәттә калганнар иде. Соңыннан аңлашылды ки, Русинең монда Истанбул каршысында торучы «Ростислав» атлы сугыш пароходыннан бер туп атылып, ядрәсе солтан тора торган «Долма бакча» сараеның капкасы янындагы тимер рәшәткәне куптарып ташлаган. Соңра шундагы бер агачка бәрелеп җиргә төшкән. Төрек полицәсе дәрхаль бу мәсьәләне тәхкыйкә керешеп рус пароходына кергәннәр. Анда: «Упражнение ясалганда яңлыш атылып китте, хәзер гафу үтенергә чыгамыз», – дигәннәр. Һәм филвакыйг крейсерның команданы сарае һамаюнга барып гафу үтенгән вә Русия сәфире хариҗия нәзарәтенә изах биргән вә шуның илә мәсьәлә тәмам булган. Ядрәне дә Төркиянең бәхрия нәзарәтенә җибәргәннәр.

Бу вакыйга рәсми җәһәттән шулай тәмам булса да, халыкка байтак начар тәэсир калдырды. Бөтен тирә-як гөж итеп, халык тулып вә пароходлар йөреп торган бер заманда тупның яңлыш атылуына вә, хосусән, аның солтан сарае ишеге төбенә барып төшүенә бик гаҗәпсенәләр. Безнең гаскәр болгарларны азрак җиңә башлагач та, рус сугыш пароходы үзләренең барлыкларын вә ядрәләре дә тулы икәнлекләрен искә төшереп куярга лөзүм күрмәдеме икән, диләр.

Рус Кызыл Тәре җәмгыятенең мондагы һәйәте бу көннәрдә Русиягә кайтып китте. Һәрникадәр, сәфиремезнең зәүҗәсе Мария Николавена Гирс җәнапләре төрек мәҗрухларына ярдәм хосусында күп иҗтиһад итмеш исә дә, аның химаясендә булган бу һәйәт илә төрек Һиляле Әхмәр җәмгыяте арасында матлуб дәрәҗәдә самими мөнәсәбәт хасил була алмамыштыр. Чамасы[1] Русиядән килгән докторлар вә хаста караучылар һәйәте төрекләргә бик якынлашмаенча үзләре мөстәкыйльрәк эш күрергә теләгәннәр. Үзләренә суыграк каралгач, мондагы Һиляле Әхмәр һәйәте дә анлар илә якын мөнәсәбәт ясый алмамыштыр. Шуның илә бәрабәр рус һәйәте күп мәҗрухларны карады, мадам Гирсның гайрәт вә һимməте сәясендә анларның истирахәтләре тәэмин ителде. Затән мадам Гирс гаять яхшы калебле, шәфкатьле вә инсаният тарафдары улмак илә мәшһүрдер. Җәмигъләрдәге мөселман мөһаҗирләренә әллә ничә мәртәбәләр биззат үзе барып, яки кеше җибәреп иганәләр, ашау-эчү нәрсәләре, кием-салым тараттырды. Сәфарәтханәнең бер бүлмәсендә мондагы кибар рус ханымнары һәр көн җыелып мәҗрухларга вә мөһаҗирләргә таратыр өчен кием-слам, ятак әсбабы тегеп тордылар. Мадам Гирс Кадырга хастаханәсендә хезмәт итүче русияле Гөлсем, Мәрьям вә Рукыя ханымнарны үз балалары кебек якын күреп еш-еш хәлләрен килеп белә тора. Бәгъзән үзенә чакырта яки йөретеп китерергә алдырта. Сугыш яңадан башлангач, Мария Николавена Русиядәге мөселман газеталарына үзе исеменнән хат язып, мәҗрухлар файдасына иганә җыюларын үтенергә дә теләгән иде. Ләкин үзеннән булмаган бер сәбәп илә бу эш булмаенча калды. Мадам Гирс төрекләрне ярата вә кызгана: «Җәмигъләрдә акча таратканда, мөһаҗир балалары бер кат алып китәләр, кем алганын танымаенча бәгъзән кайсыларына икенче кат сузасың, шулвакыт бала башын селки, акчаны алмый, мин бер мәртәбә алдым инде дигәнне аңлата, кечкенәдән үк бу кадәр тугры булу нинди зур бер фазыйләттер», – ди.

Кадырга хастаханәсендә Һиляле Әхмәрдә бушлай хезмәт итүче Русиядән килгән княгиня Елизавета Николаевна Оболенская төрек инженерларыннан Назыйм бәк исемендә берәүгә кияүгә чыкты. Мин дә княгиня тарафыннан вәкаләте никах мәҗлесендә хәзер булындым. Үзе Тула тарыфаннан улып, мәзһәбе православныйдыр. Мәҗрухлар карау хезмәтендә һәнүз дәвам итәчәктер. Бельгиядән килеп кинә шул хастаханәдә хезмәт итүче мадам Һарман намындагы бер ханым дәхи бер төрек пашасына кияүгә чыкты. Шулай итеп сгуыш үз юлында, хәят үз юлында барып торадыр...

*2 февраль.*

**49**

*Төркия илә сәүдә эшләре. «Новое время» мөхбире вә бер татар. Төрек учагында мосахәбәтләр. Дарелфөнүн залында конферанслар.*

Ялта мөселманнарыннан Рөстәм әфәнде Парпатов Төркиянең интендантствосына 250 мең пот салам, 150 мең пот печән, 35 мең пот богъдай оны куярга килешеп контракт ясаган, задаткасын алып киткән. Саламның поты 52 тиеннән, печәннең поты 76 тиеннәндер. Онныкын белмим. Провоз Одессадан монда потына 16 тиен икән. Ләкин бу нәрсәләр сугыш әсбабы саналдыгыннан, сугыш вакытында җибәрелгәндә тотылып алыну ихтималлары бар. Шул сәбәпле бунлар солыхка кул куйгач, җибәрелергә булган. Парпатов бу эшләрне Русия сәфарәтенең мәслихәте илә эшләде.

[1] күбесе

Русия сәфарәте Русияле мөселманнарның Төркия илә тиҗарәт эшләре йөртүләренә бик яхшы күз берлән карый, мәслихәтләр биреп юл күрсәтә, кулыннан килгәнче һәртөрле ярдәмгә хәзер тора.

Бунларны язудан максадым Русия мөселманнарының Төркия илә алыш-бирешкә башлауларын вә Русия сәфарәтенә һәртөрле ярдәмгә хәзер икәнлеген, бинаән галәйһи, эш күрү уңай булачагын хәтергә төшерүдер. Сәүдә итим дигән кешеләргә монда зур сәүдәләр булырга мөмкин. Мәсәлән: хәзинәгә тагын ук 60 мең пот он кирәк, диләр. Бу оннар безнең Русиядән киләдер. Гаскәр атына ун меңләп ияр кирәк, иярнең бәһасе йөзәр сум тирәсендә тәгаен ителә, ди. Хәзер генә гаскәргә ун меңләп перчатка алдылар. Бундый нәрсәләр барсы да безнең Русиядән китерелергә вә мөселманнар васитасыйлә эшләнергә бик мөмкиндер. Ләкин тәәссефкә[1] безнең мөселманнар читләр берлән сәүдәгә керешә алмый торалар.

«Новое время» илә татар Русиядә генә түгел, Истанбулда да бәрешәләр икән: Русиядән килгән яшь вә зыялы бер татар сәүдәгәре Бәк Углында Токатлиан ресторанында иптәшләре берлән утырганда, «Новое время»ның мондагы даими мөхбире Машков килеп бунлар илә танышкан вә яннарына утырган. Сүз сугыш өстенә ачылып, төрекләр вә болгарлар хакында сөйләнә башлагач, Машков мин төрекләрне яратам, алар бик яхшы халык, руслар да төрекләрне яраталар, болгарлар усаллар-фәлән дия сөйләгән. Татар:

– Алай булгач, боларны ни өчен газетаңызга язмыйсыз? Газетаңызда сез гел төрекләрне яманлап кына язасыз бит, – дигән. Буңа каршы Машков:

– Мин язам да газетага басмыйлар, – дия җавап биргән.

Татар:

– Әгәр руслар төрекләр хакында битараф карасалар, ни өчен аларның хаста вә мәҗрухларына иганә җыймадылар, ул гына түгел, хәтта бездән дә җыйдыртмадылар, ярату шулаймы була? – дигән. Буңа каршы Машков:

– Сез Русия мөселманнарының яшьләре панисламизмга хезмәт итәсез, берләшергә агитация ясыйсыз, сезгә ничек мөсагадә итсеннәр, – дигән. Татар да буңа каршы, әлбәттә, мөнасиб җаваплар биргән вә «Новое время»ның хыял фабрикасында ясалган «панисламизм»ның руслар илә татарлар арасын бозыштырудан башка бер нәрсәгә хезмәт итмәячәген, «Новое время» өчен дә буның шәрәфле бер хезмәт улмаячагын сөйләгән. Сүз озайган, бәхәс кызышкан. Ниһаять, Машков татарга:

– Наплевать миңа синең фикрең, мин синең 20 тиенлек каһвәңә кызыкмыйм, мин елына 15 мең сум жалование алып торам, мин консул булып торган кеше... – дигән. Буның үзәренә татар урыныннан сикереп торып йодрыгын тегенең щекасына төшергән дә, иптәшләре кулын тотып калганнар. Соңра бу «ватандашлар» бер-берсеннән аерылып киткәннәр. Машков монда фазыйләтсезлек илә мәгъруф вә фазыйләтле кешеләр тарафыннан сөелми торган бер адәм икән. Аның берлән очрашканда шундый хәлләргә тугры киленә, диләр вә шуның өчен дә очрашмауны матлуб тоталар.

Төрек учагында һәр җомга көн җомгадан соң әдәби, гыйльми, фәнни мосахәбәләр була. Тыңларга керергә һәркемгә рөхсәттер. Монда төрек галимнәре вә фазыллары бәгъзе мәсьәләләр хакында әдәби рәвештә бәхәсләшәләр. Үткән атналарның берсендә төрекләрнең үзләренә махсус санаигы нәфисәләре[2], тарзы мигъмариләре[3] барлыктан вә буның гарәп вә гаҗәм тарзы мигъмарисенә башка идегеннән бәхәс ителгән, күп мисаллар күрсәтелеп исбат ителгән иде.

Соңгы ике җомгада исламият илә мәдәният арасындагы мөнәсәбәттән, дөньядагы бөтен мөселман милләтләренең артка калу вә инкыйразга төшүләренең сәбәпләреннән бәхәс ителде. Хәмдүлилләһ, Собхи бәк исемендә яшь вә мокатдир бер әдип буның сәбәбен ислам милләтләренең хәзерге ысулы тәрбияләрендә, гаилә хәятенең юклыгында, хатыннарның әсарәтендә күрә, бу тәрбия алмаштырылмаенча торып мөселманнарның тәрәккый итүләре мөмкин түгел, ди. Дарелфөнүн мөдире Сами бәк: мөселманнарның тәдәнни[4] вә инкыйразларын диннәрен яхшы таный алмауларыннан вә аның сәбәбен дә диннең гарәпчә булып, муллалар кулына хәсыр ителеп калуыннан күрә, шуның өчен дә гарәпчә бөтен голүме диния китапларын төрекчәгә тәрҗемә иттереп, халыкның үз кулына тоттырырга, халыкка үзенең хокукын аңлатырга кирәк, шуннан соң фикер уяну хасил булыр, ди. Зыя бәк исемендә бер социолог мөселманнарның бу хәлләргә төшүләрен әхвәле иҗтимагыяләренең[5] начарлагыннан күрә, әхвәле иҗтимагыяләре төзек булган милләтләрнең диннәре нинди булса да тәрәккыйгә манигъ була алмый, ди.

[1] кызганычка
[2] нәфис сәнгатьләре
[3] архитектуралары
[4] артка өстерәү
[5] иҗтимагый хәлләре

Мосахабәләрдә дин хакында яхшы ук сәрбәст сөйләшеп мохакәмә йөретелер. Кызмыйлар, ачуланышмыйлар. Әдәп вә тәрбия даирәсендә бәхәсне гыйльми рәвештә йөретәләр. Шул сәбәпле бу бәхәсләр шаяне дикъкатьтер.

Шуны да әйтеп үтим: бу бәхәсләр вакытына ислахате диния хакында безнең Русия мөселманнарының хезмәтләре күбрәк икәнлеге, бу бабта анлардан күп нәрсәләр өмид ителгәнлеге һәрвакыт искә төшерелә. Хосусән, мөхтәрәм галимемез Муса әфәнде Бигиевнең ислахате диниягә гаид китапларын бунда яратып моталәга итүчеләр, аның фикерләренең тирәнлегенә төшенүчеләр, бинаэн галәйһи, Русия мөселманнары арасында шундый югары фикерле бер ислам галиме җитешүенә гыйбта[1] итүчеләр аз түгелдер. Муса әфәнденең соңгы «Халык назарына беркач мәсьәлә» атлы китабын яратып дикъкать илә укыйлар. Теле дә монда аңлашырлык булуын яраталар. Коръән тәрҗемәсенең дә тизрәк чыгуын көтүчеләр байтак бар. Мәга ма фиһ, бик хөр фикерле кешеләр арасында да Коръәнне тәрҗемәгә мохалифләр күптер. Һәрнәрсәне гарәпчәдән төрекчәгә тәрҗемә итәргә кирәк диюче Сами бәк тә Коръәнгә килгәндә: «Анысы кирәкмәс инде, тәрҗемә ителмәсен, ул гарәпчә калсын», – ди. Әлбәттә, бу җәсарәтләре җитмәгәнлектәндер. Җәсур бер зат тәрҗемә итеп чыгаргач, барсы да шуңа кушылачаклары шөбһәсездер.

Кичә дарелфөнүн залында Истанбулның җиде игъдидаи мәктәпләре шәкертләренә конферанс бирелеп, хәзерге әхвәл вә аннан котылу чаралары, бу хосуста шәкертләрнең вазифаларыниләрдән гыйбарәт булырга тиешлеге сөйләнде. Залда биш-алты мең шәкерт бар иде.

Йосыф әфәнде Акчура углы шәкертләрне Рум иленең моннан өч-дүрт ай әүвәлге харитасы илә хәзергесен чагыштырып карарга дәгъвәт итте вә:

– Әгәр калебләремездә хәмиять, галәян, һәяҗан булса, буны күргәндә башларымызны ташка бәреп үләргә тиеш иде. Ләкин кяфи дәрәҗәдә әсәрләнмимез, сездә дә, бездә дә рух юк, моның гаебе сезнең мәктәп мөдирләреңездә, мөгаллимнәреңездә вә бездәдер, без сезне тәрбия итә алмадык, без сезгә рух бирә алмадык, менә безне орышыңыз, безгә ачуланыңыз, гаеп бездәдер, ләкин сез дә шулай безнең кебек үзеңездән соңгы шәкертләр хозурына чыгып гаебеңез өчен гафу теләргә хәзерләнеп җитешмәңез, бу кәмаләт түгелдер, – диде вә ватан коткару хакында Германидә, Италиядә мәктәп шәкертләренең никадәр зур хезмәт вә фидакарьлекләр күрсәткәнлекләрен мисаллар илә сөйләде.

Хәмдүлилләһ, Собхи бәк Төркиядә ислахат ясау вә Яурупа ысулы идарәсен кабул итү хакында ике йөз елдан бирле тырышылдыгы хәлдә буны эшләргә һәнүз муаффәкыять хасил булмаганлыгын вә хәзер шул йөздән бөтен Рум иле киткәнлеген, хәтта бөтен ватан тәһликәдә булганлыгын бәян итте, бунын сәбәбе дә исламнардагы тәрбиянең вә ысулы тәгълимнең[2] начарлыгы икәнлеген, яхшы тәрбиянең нинди булганлыгын сөйләде.

Мәшһүр төрек шагыйре Өмид бәк үзенең бик гүзәл шигырьләрен укыды. Кинә атаклы төрек шагыйрь вә әдибе Җәлал Саһир бәк гүзәл бер нотык сөйләде.

Бүген шул залда кинә ханымнар җыелышы бар. Монда: Халидә, Фатыймаи Галия, Никяр, Мәбрүкә, Хөрия, Ихсан Раид, Нәзиһә Мөхлисә, Нәкыя, Фәһимә Нәзһәт ханымнар шигарьләр, нотыклар сөйләячәкләр. Нәзиһә ханым икътисади бер нотык ирад итәчәктер. Бүгенге ханымнар җыелышы Назыймә солтан хәзрәтләренең тәхте риясәтендәдер[3].

Бу сугыш вакытында җиңелүдә гаепле булган кешеләрдән башка һәммә сәяси гаеплеләр өчен гафу гомуми кануны чыгып солтанның ирадәсейлә тәсдыйкъ улынды. Ләкин шунысы гаҗәп: мәмләкәт өчен гаять зур вә мөһим бер вакыйга саналырга тиешле булган бу эш һичкем тарафыннан зәррә кадәр илтифатка алынмады. «Тәрҗемане хыкыйкать»тән башка һичбер газета моның хакында оценка-фәлән дә язмадылар. Монда сәяси гаепле кешеләр азмыдыр, юкса анларны гафу ителеп-ителмәүләренең әһәмияте юкмыдыр, аңлый алмадык.

Шәех Сәнуси вәкилләре бик зурлап солтан тарафыннан кабул ителделәр. Үзләренә зур хөрмәт вә икрам күрсәтеләдер. Монда байтак иганә вә һәдияләр китергәннәр, диләр. Төркия мәктәпләрендә укытыр өчен Траблуслы мәшаех әүлядыннан[4] 260 бала алып килгәннәр. Алар әле хәзергә Шамда калганнар. Аларны анда шәһәр хариҗына чыгып һәйәтләр-музыкалар илә каршы алганнар, нотыклар сөйләнгән.

*3 февраль.*

[1] берәүдәге яхшы якларны күреп үзендә шуны булдырырга теләү, кызыгу
[2] мәгариф бирү методикасы
[3] җитәкчелегендә
[4] шәехләр балаларыннан

## 50

*Истанбулда халык фикере. Хөкүмәтнең сугыш хәзерлеге. Солых мәсьәләсе. Истанбул янгыннары. Әҗнәби матрослар. Сәнүси вәкилләре.*

Зан итәмен ки, сугыш хакындагы хәбәрләр чит мәмләкәтләрдә мондагыдан күп артык мәгълүмдер. Монда дөрест дип ышанырлык күп нәрсә белеп булмый. Менә бер атна–ун көннән бирле инде халык тәмам бер караңгылык эчендә. Сугыш бармы, юкмы; булса, кем җиңә, кем җиңелә, ашлар ни хәлдәдер, флот нишли? Гаскәр чыгара алдымы, юкмы? Бунларның дөрест җавапларын белү монда мөмкин түгел дип әйтерлек читендер. Хөкүмәт һәр көн яки көн аралаш рәсми тәблигат нәшер итеп гүя сугыш әхвәлен белдерә тора. Ләкин: «Әдернәне дошман тупка тота, безнекеләр кәмале муаффәкыятьлә каршы торалар, Чаталҗада дошман чигә. Безнекеләр акрын гына алга баралар, Келибулыда үзгәреш юк, гаскәремезнең әхвәле мәгънәвиясе[1] фәүкылгадә яхшыдыр» дия һәр көн бер төсле булып чыккан бу «рәсми тәблигат» халык кашында үзенең игътибарын югалтты вә әфкяре гомумияне гасабиләштерә[2] башлады.

Халык сугыш башлагач бер атна–ун көн эчендә зур сугышлар булачагыны, төрек гаскәренең биһәммә хәл җиңәчәгене вә Әдернәнең коткарылачагыны тели вә көтә иде. Хәлбуки, хәзергә бу өмиднең фәгалияткә чыгуына дәлаләт итәрлек нәрсәләр күренми. Билгакес, мәэюситне арттырырлык галәмәтләр күрелгәли башлады. Келибулы тарафыннан мәҗрух яки хаста булып кайткан солдатлар вә офицерларның сүзләренә бинаән, андагы эшләрнең төрекләр өчен бик күңелле булмаганлыгын, төрек флотының күп файда китерә алмаганлыгы, бөтен Келибулы ярыматасындагы[3] авыллар, утарлар, касабәләр барысы да ике якның да гаскәре тарафыннан бер хәрабә хәленә китерелдеге, Әксамил тәпәсе болгарлар кулында булып, асыл Булаер истихкямнарыннан анларның бары җиде сигез километр кадәр ераклыкта гына булганлыклары аңлашыла вә бер такым сәбәпләргә бинаән, анда тәҗавези хәрәкәтнең төрекләр тарафыннан түгел, болгарлар тарафыннан ясалачагын көтәргә тугры килә. Бу хәлдә Келибулы тарафыннан вә Мәрмәр сахиленнән гаскәр җибәреп Әдернәне коткаруны көтәргә имкян калмыйдыр.

Чаталҗада болгар гаскәренең кире чигелүе вә анлар җиренә төрек гаскәре керә баруы филхәкыйкать тугры исә дә, бу хәл бер сугыш вә җиңү нәтиҗәсендә улмадыгыннан, халыкның күңелен күтәрергә хезмәт итә алмыйдыр. Әдернә крепостеның болгарларга каршы торуы исә бик озакка сузыла алмаячагын, берничә атналардан соң тәслим ителергә мәҗбүр булачагын һәркем дә аңлыйдыр. Менә шушы сәбәпләр өчен хәзерге көндә монда халыкның күңеле төшә, мәэюсите арта, бу яңа хөкүмәткә ачуы килә башлады. Мадәм ки, Әдернәне вә Аталарны коткарырга кулларыннан килүгә вә бурычка акча табуга өмид түгелләр, ул хәлдә Камил паша хөкүмәтен төшереп, булган эшләрне бозып маташуда ни файда бар? Бәлки яңадан сугыш башлау сәбәпле миллионнарча акча зарары ителде, меңнәрчә яңа мәҗрухлар вә тәләфләр артты, диләр. Баштарак бу яңа хөкүмәтнең Әдернәне вә Аталарны коткара алмаячыгына югарырак даирә кешеләре генә ышаналар. Түбән вә урта даирә халкы өмид берлән тулы иде. Соң көннәрдә исә бунларның да өмидләре бетәргә башлады. Хосусән, хөкүмәтнең солых мөзакәрәсе башларга тырышуы халыкка начар тәэсир итте вә сугышны дәвам иттерү хакындагы ихласларын кайтарды: «Бездә кеше юк, мәмләкәтне идарә итә белмиләр, теләсә кайсы партиядән булса булсын, безнең хөкүмәт Яурупаның бармак ишарәте берлән йөридер, без кылыч куәте белән эшли алсак билә, сәясиләремез аны каләм васитасыйлә бозарга вә сәмәрәсез калдырырга хәзердер», – диләр.

Хөкүмәт әрбабы исә әгәр бездә хәмиятьле вә аңлы бер милләт булса, һәрнәрсәне эшләп булыр вә һәр хосуста аңа таянылыр, акча да табылыр, каршы да торылыр, ләкин бу кадәр җаһил, фәкыйрь вә зәбун[4] бер милләт илә нишләргә кирәк, иң яхшысы – тизрәк урталыкны тынычландырудыр, диләр. Шуның илә бәрабәр, хөкүмәт үзенең вазифасын бихак ифа итә[5]: сугыш хәзерлеген бик нык күрә, Истанбул һәмишә гаскәр лагере хәлендә. Урамнар, мәйданнар, пароход пристаньнәре, тимер юл стансалары җибәрелә торган гаскәр илә тулы. Күңелле вә фидаи фиркаләре четәләр тәшкил ителеп һәр көн җибәрелә торалар. Өстләренә пулемётлар вә башка кораллар йөкләгән ишәкләр, атлар Истанбул урамнарыннан озын-озын кафилә[6] булып үтеп торалар. Кайда җибәреләләр,

---

[1] рухи халәте
[2] ачуландыра
[3] ярымутравындагы
[4] зәгыйфь
[5] чынлап та үти
[6] кәрван

нишлиләр, моны, әлбәттә, үзенең махсус мәэмүрләреннән башкалар белмиләр. Белгәндә дә язарга ярамый.

Һиндыстан, Мисыр Һиляле Әхмәр җәмгыятләре вә Истанбулның үзенеке дә фәүкылгадә эшлиләр. Һиндлылар Келибулыга барып йөз кешелек бер хастаханә ачтылар. Бу көннәрдә тагын ике йөз кешелек ачалар. Мисырныкылар Чаталҗа, Хадимкөй тарафларына ике-өч хастаханә ачтылар. Төркиянең үзенеке Истанбулда тагын күп хастаханәләр ачарга хәзерләнә. Никадәр зур биналар бар исә, барысын да хастаханәгә билгелиләр. Зуррак мәктәпләрдә дәресләрне дә туктаттылар. Биналарын хастаханә ясаячаклар. Урамнарда хастаханә караватлары төягән йөк кафиләләре, гаскәргә озатыла торган икмәк, азык арбалары сәгатьләрчә үтә. Мәҗрухар ташый торган хөкүмәт вә бәлдия автомобильләре бөтен Истанбул тәрәзәләрен селкетеп таш урамнарда кичә-көндез чабышалар. Мөдафәгаи миллия һәйәте Яурупа әфкяре гомумиясенә азмы-күпме тәэсир итәр өчен Яурупа пайтәхетләрендә йөрергә өч кешелек бер һәйәт җибәрде. Һәйәт әгъзаларыннан берсе Төркиянең моктәдир әдипләреннән мөгаллим Хәмидуллаһ Собхи бәктер. Бу сугышта төрекләрнең җиңелүләренең сәбәпләрен халыкка аңлату вә анларны гафләттән уянырга өндәү өчен Анатулының төрле вилаятьләренә голәмалар җибәрелә.

Хөкүмәт үзе солых мәсьәләсен яңадан кузгатса да, моның халыкка начар тәэсир итүен бик нык хисапка ала вә бу тугрыда бик ихтиятлы[1] кылына. «Ифһам» газетасы тизрәк солых итү кирәклекне, гаскәр вә флотның хәзерге хәленә ышанып тору ватан өчен файдалы булмаячагыны, бәлки тәһликәле идегене язган иде. Шул мәкаләсе өчен хөкүмәт ул газетаны япты, иясенә йөз лира (850 сум) штраф салды. Ифһам җиренә «Вазифа» газетасы чыга башлады. Ифһамның сахибе сабикъ депутат Әхмәд Фәрид бәк улып, иттихадчыларга хилаф кешедер. Шул сәбәпле иттихадчы хөкүмәтенең үз мохалифләре булган бер газетага бердәнбергә бу кадәр каты җәза бирүләре әфкяре гомумягә начар тәэсир итте, байтак кешенең күңелен иттихадчылардан чөерде. Әхмәд Фәрид бәк моктәдир, намуслы вә бик гүзәл тәгълим вә тәрбия күргән бер заттыр.

Бу арада Истанбулда зур-зур янгыннар булды. Элек Галатада берничә йөз йорт вә кибетләр янды. Соңра Истанбулда бер инглизнең буз заводы янып миллионга якын зыян булган. Соң көннәрдә Солтан Әхмәд илә Айя-София арасында берничә йөз йорт, кибетләр вә саир биналар янды. Бунлар барысы да мөселманнарныкы иде. Йортлары барсы да диярлек страховать ителгән. Ләкин гадәттәгечә страхование ширкәтләренә түгел: бәлки Җәнабе Хаккының үзенә ителгән вә страховой ширкәтләренең калай ләүхәләре урынына да бу йортларның барсында да «Йә Хафиз», «Йә Мәликүл-мүлк», «Лә хәүлә вә лә куәтә илля билләһ» дип язылган агач ләүхәләр бар иде.

Бинаән галәйһи, йортларның бәдәлләрене дә тугрыдан тугры Җәнабе Хаккының үзеннән дога итеп сорарга каладыр. Бу соңгы янгын бик зур булып кызыллыгы бөтен Истанбул өстенә төште. Биналар барсы да агач, иске вә кипкән чыралардан гыйбарәт булганга күрә, фәүкылгадә тиз янды. Пожарныйлар манигъ була алмадылар. Затән пожарныйлар монда бик зәгыйфьтер. Монда ике-өч елдан бирле торучы Русияле бер татар шул янгыннарны вә пожарныйларның начарлыгын күрәкүрә йөрәгенә тәэсир иткәч, Русиядәге янгын сүндерү әсбабының каталогларын, озын баскычларның рәсемнәрен вә нәмунәләрен китертеп, менә шуларны алдырыңыз, зерә юкка бетерәсез Истанбулны яндырып дия шәһәр идарәсенә, дахилия министрына вә садырәгъзамга мөрәҗәгать иткән, бер генә кат түгел, әллә ничә мәртәбә барып: я, алдырасызмы инде, харап итәсез бит Истанбулны, тагын янгын чыкса, озын баскычыңыз да юк бит, – дип йөдәткән.

Ниһаять, күп йөдәткән өчен үзенә ачуланганнар. Әмма тегеләрне һәнүз алдырмаганнар.

Монда янгын бик гади бер эштер. Һәр көн вә һәр сәгать булып тора. Кайсы кечерәк, кайсы зуррак – тик фраклары шунда гына. Шуның өчен янгынга монда күп исләре китми. Шулкадәр исе генә бар ки: иттихадчылар эш башына килдейсә, янгыннар күбәя башлый, зилзилә була, диләр. Бу соңгы янгыннар казадан булганмы, касыдиме, беленмәделәр. Касыдидер дип шикләнүчеләр күп. Ләкин беленсә дә, иттихадчылар әфкяре гомуми тәшвишкә[2] төшмәсен өчен, белдертмәячәкләр, казадан дип кенә күрсәтәчәкләр, диләр.

Истанбулда низам вә интизам бозыла калса, «сакларга» дип китерелгән әҗнәби сугыш пароходларының матрослары Галата вә Бәк Углы урамнарына чыгып кайчакта эчәләр, исерәләр вә скандаллар ясыйлар. Германия матрослары бер кабакта вә бер фәхешханәдә сугышып тавыш чыгарганнар. Рус матрослары Галата урамыннан үтеп баручы ике төрек хатынына әфлисүннәр бирмәкче вә сөйләшмәкче булып битләрендәге чаршауларын ертканнар. Хатыннар куркышып кача башлагач, артларыннан киткәннәр. Кафкасияле бер мөселман бу хәлне күреп русча матросларга болай эшләмәскә әйткән икән. Аны тотып урамда кыйный башлаганнар. Теге качып бер

[1] сак булып
[2] борчуга

кибеткә барып кергән. Матрослар артыннан анда кереп кыйнаганнар. Кибетнең тәрәзәләре ватылган вә бер кеше яраланган.

Төрек полицәсе бу хәлләрне барсын да күреп торган. Ләкин әҗнәбиләр илә бик сак мөгамәлә итәргә вә «мәсьәлә» чыгарырлык эшләргә керешмәскә тиешлеге аңа хөкүмәт тарафыннан тәнбия ителмеш[1] улдыгыннан, ул бу эшкә катнашмаган, мәсьәлә чыгар дип корыккан. Ниһаять, рус матросларының үз офицерлары килеп тегеләрне җыеп алып киткән.

Менә эшләр шул хәлдә булгач, Төркия истикъляленең күпме дәрәҗәдә барлыгын аңлау мөшкил булмый торгандыр. Инде хөкүмәт әҗнәби сәфирләренә мөрәҗәгать итеп, моннан соң матросларының андый хәлләрдә булынмауларын үтенгән. Бәйруттагы әҗнәби сугыш пароходларының матрослары илә дә шундый хәлләр була тора дип язалар.

Сәнуси вәкилләренең солтанга рәсмән тәкъдим ителүләренә Италия сәфире протест иткән. Хәзер алар безнең тәбәгамез булганлыктан, әгәр тәкъдим ителсәләр, безнең аркылы вә безне тәрҗеманымыз васитасыйлә тәкъдим улынсыннар, дигән. Шуның өчен дә вәкилләр солтан хозурына гайре рәсми сурәттә генә кабул улындылар.

Хәзерге көндә Истанбулның төрле җәмигъләрендәге вә бараклардагы Рум иле мөһаҗирләренең микъдары 60 мең, Сәланиктәгеләренең микъдары 35-40 мең, диләр. Истанбулда хәзергеләре илә бәрабәр барлыгы утыз мең мәҗрух вә хастага урын хәзерләнмәктәдер.

Бу арада Истанбулда һавалар бозык булды. Һәр көн кар, яңгыр явып, шималь җиле исеп торды. Бер-ике көннән бирле аяз улып, бер-ике градус җылылык бар. Сугыш һавалар начарга күрә башланмый, диләр иде. Ихтимал ки, инде һавалар төзәлеп китсә, анда да хәрәкәт башланыр.

Монда сөйләндегенә күрә, Балкан гаскәре арасында, славларга ярдәм өчен Русиядән килгән туксан мең рус солдаты вә офицерлары бардыр. Келибулы сугышында да анлардан күбесе сугышка катнашкан, диләр. Дөрестлеген, әлбәттә, белеп булмый һәм дөрест булырга охшамыйдыр.

*8 февраль.*

## 51

## Хаккы паша илә күрешү

Яки хөкүмәт тарафыннан берничә көннәр элек Яурупага җибәрелгән Хаккы паша илә мин инкыйлабтан әүвәл күрешеп мосахәбәт иткән идем, ләкин аннан ишетелгән фикерләр вә сүзләре минем назарымда артык яңа нәрсәләр булмаганлыктан, бу мосахабәне язарга ашыкмый тордым. Инде инкыйлабтан соң Хаккы паша исеме монда махсус бер әһәмият кәсеп иткәч, вә ул зур бер мәэмүрият илә Яурупага җибәрелгәч, нот дәфтәремне күздән кичереп, аның илә булган күрешүемне язып үтәргә муафыйк күрдем.

Әүвәлән, Хаккы пашаның кем булганлыгы хакында бер-ике сүз язып үтим: бу кеше солтан Хәмид заманында рөшдия, игъдади мәктәпләрен тәмам иткәннең соңында мәктәп мөлкиядә укыган. Соңра Яурупага барып хокук дәресләре тәхсил иткән. Анда кайткач, Йылдыз сараенда тәрҗемә һәйәтенә мәэмүр тәгаен ителгән. Бераздан соңра Бабы Галинең хокук мөшавире (юристконсульты) булган. Мәктәбе мөлкиядә хокук дәресләре укыткан. Ниһаять, Төркиядә хөррият булганнан соң «Иттихады тәрәккый» хөкүмәте тарафыннан Хаккы паша мәгариф министры, соңра дахилия министры булган. Соңра Румага сәфир тәгаен ителгән вә аннан кайтарылып Хилми паша урынына садырәгъзам ителгән. Садырәгъзам булып ел ярым кадәр торган. Италиянең Траблусны алырга тәмам хәзерләнүләре Хаккы пашаның анда сәфирлеге вакытында, вә Траблус сугышын билфигыль башлавы да аның садырәгъзамлыгы заманындадыр.

Төркиядә яңа тәгаен ителгән садыр әгъзамнар күбесенчә кыска бер гыйбарә илә үзләренең максад вә мәсләкләрен аңлаталар. Мәсәлән: хәзерге Мәхмүд Шәүкәт паша бу яңа кабинетның мәсләге «Намусы миллине коткару»дан гыйбарәт булачагын аңлатты. Хаккы паша исә садыр әгъзам булгач, үзенең «гадел вә ихсан» мәсләгендә булыначагын игълан иткән, вә шуның өчен аның кабинетыны «гадел вә ихсан» кабинеты дип атыйлар иде. Төркия – Италия сугышы башланганнан соң Хаккы паша садырәгъзамлыктан төште. Рәсми бер мәэмүриятсез тора иде. Хәтта иэтиляфчылар эш башына килгәч, Траблусның Италиягә китүе хакында аны гаепләп хөкемгә дә бирергә

[1] кисәтелгән

حاجی عادل بك نڭ قول يازووی .

*Рәс. 40. Хаҗи Гадел бәкнең кул язуы*

نزيهه خانم نڭ قول يازووی .

*Рәс. 41. Нәзиһә ханымның кул язулары.*

теләделәр. Ләкин ничек тә булса бирелмәде. Траблусның Италиягә китүе хакында хәзерендә дә монда аны гаепләүчеләр күптер. Румада сәфир булып торган вакытында Италиянең Траблусны алырга хәзерләнгәнен я белмәгән, яки белеп тә күз йомган, диләр. Сугыш башланыр алдында гына Траблустагы монтазам төрек гаскәренең аннан алынып башка җиргә җибәрелүен, андагы корал вә туплардан да бер кыйсменең алынуын, хәтта гарәпләр кулындагы коралларның да җыелып алынуын риваять итәләр. Хаккы паша: «Траблус безнең черек бер әгъзамездер, аны кисеп ташламы булачак түгел, ни генә эшләсәк тә, без аны кулымызда саклый алмамыз, шул сәбәпле андагы корал вә гаскәремезне чыгарып калу файдалырак булыр» игътикадында иде, диләр.

Италиянең Траблуска һөҗүм үзәренә Хаккы паша сугышу фикерендә дә түгел, аны сугышсыз бәгъзе бер муафыйк шартлар илә бирү генә тарафында иде, ләкин Әнвәрләр, Фәтхиләр Төркия хөкүмәтенең рөхсәтеннән башка мәйданга атылып, ватан мохафәзасы өчен сугышка башлагач вә гарәпләр дә мәгалмәмнүнияҗть анларга ияргәч, Хаккы паша хөкүмәте сугышмаска булдыра алмады, оялды, дия сөйлиләр. Хәтта Италиянең Төркиягә сугыш игълан иттеге көн Хаккы пашаның бәхрия министры илә этләрен ияртеп ауга китәргә хәзерләнмеш булдыгын, ягъни фәлакәтле дәкыйкаләрнең якынлаштыгыннан шул дәрәҗә бихәбәр булындыгын, Румада Италия мәэмүрләреннән әллә кемнәрнең хатын-кызлары илә мөнәсәбәттә булынып, Италия сәясәтенә күз йомдыгын, министр вә садырәгъзам вакытында Истанбулның Бәк Углы рестораннарында карта уйнау вә шампанский эчү берлән исем чыгардыгын да сөйлиләр.

Болар, әлбәттә, кеше сүзе. Дөрестме, юкмы, без белмимез. Безгә аларны белергә дә хаҗәт юк. Шуның илә бәрабәр, дәүләт вә җәмәгать хезмәтендә булган кешеләрнең кем икәнлеген, ни мәсләктә вә ни фикердә булганлыгын тикшерәләр. Бу бер гадәттер. Буңа каршы бернәрсә дә эшләп булмый. Мәсәлән: мондагы инкыйлабтан соң, эшнең асылын аңлап бетермәенчә «Тан» газетасының мөхбире Хаккы паша хариҗия министры булды дия Парижга телеграм биргән. Шуңа тотынып, Тан газетасы да яңа төрек министрларын кимсетеп, вә шунлар җөмләсеннән Хаккы пашаны да Бәк Углы рестораннарында гомер үткәрүче бер кеше дип баш мәкалә язып чыгарган.

Бунлар теләсә ничек булсын, ләкин Хаккы пша «Иттихады тәрәккый»челәр арасында могтәбәр бер кешедер. Алар эш башына килдейсә, Хаккы пашаның исеме вә җисеме кузгала башлый. Тугры уларакмы, юкмы, Хаккы паша яшь төрекләр кашында гыйльме хокук вә сәясәткә вакыф сөйләргә вә дәлил китерергә оста бер адәм санала. Хәтта Тәлгать бәк тә нечкә сәяси мәсьәләләрне Хаккы паша киңәше берлән эшли, диләр.

Менә инде мин шушы Хаккы паша илә күрешеп сөйләшергә бәгъзе бер хосусларда фикерен сорарга теләдем. Йосыф әфәнде Акчурин вә солтан итеп, аның кияве аркылы, күрешергә мөсагадәсен алды. Тәгаен ителгән көн вә сәгатьтә Йосыф әфәнде илә икәү без аның Нишан ташындагы кунагына[1] киттек. Босфор манзаралары күренеп тора торган кунагының ишеге төбендә безне хадимнәре каршы алып югары катка чыгардылар. Кунак бик шәп. Министрлар вә садырәгъзамнәр торырга бик лаек. Һәр тарафта кибарлык, зиннәт. Игълан келәмнәр түшәлгән, садәфле кечкенә өстәлләр куелган бүлмәгә кереп утырганнан соң безгә каһвәләр китерелде, сигаралар тәкъдим улынды. Без әле үземез генә. Каһвәләр эчеп бетерерлек вакыт үткәч тә ян бер ишектән калын вә симез генә ялан башлы бер кеше килеп чыгып, хуш килдеңез диде. Безнең илә күреште. Бу Хаккы паша иде. Мондагы гадәт буенча без аны хөрмәтләп тәмәнна иттек[2]. Утырыштык.

Миңа карап:

– Ничек таптыңыз Истанбулымызны, безнең күңелсез вакытымызга тугры килдеңез, – диде.

– Истанбул вә Төркия әхвәлен яхшы өйрәнмәк өчен сезнең кеби олугларның фикереннән истифадә итәргә мохтаҗмыз, шуның өчен хозурыңызга килдек. Латыйфән кабул боеруыңыз өчен тәшәккер итәмен, – дидем.

Хаккы паша ачык күңелле, тәклифсез вә сүзчән бер кеше икән. Шул сәбәпле сүз тиз башланды вә сүзгә үзе башлап:

– Хәзер һәркем безнең бу кадәр тизлек илә җиңелүгә гаҗәпсенәләр вә буның сәбәбен булырга телиләр, хәлбуки, безнең җиңелүемез хәзерге бу сугышта гына түгел, без ике йөз елдан бирле җиңелеп киләмез, даимән җиңеләмез, бу шул җиңелүләрнең бары дәвамыннан гына гыйбарәттер, шулай түгелме? – диде. Соңра ике йөз елдан бирле Төркиянең иткән сугышларын вә шунларның һәркайсында да муаффәкыятьсезлек Төркия тарафында булганлыгын санап китте. – Тик бары соңгы юнан сугышы гына заһирдә безнең җиңү илә тәмам булды. Әмма хакыйкатьтә, сәмәрә җәһәтейлә анда да без мәгълүб булдык, һәм дә юнан илә сугышып аны җиңү безнең өчен бер муаффәкыять саналырга яраячак та түгел иде, – диде.

---

[1] йортына

[2] хәрәкәт белән сәлам бирдек

Сүзен тәмам иткәннең соңында мин аңардан бу ике йөз елдан бирле җиңелеп килүнең сәбәбе ни булганлыкны сорадым. Буңа каршы ул:

– Моның сәбәбе бик заһир, башка милләтләр еллап-айлап түгел, бәлки көнләп-сәгатьләп алга китәләр. без исә һич кузгалмаенча бер урында торамыз. Башкалар надан вакытта безнең наданлыгымыз ул кадәр зарар итми иде. Әмма башкалар тәрәккый итеп без надан көенчә калгач, зарарын күрә башладык вә һәр көн күреп торамыз. Баксаңыз ла болгарларга, ибтидаи тәгълим бөтен авылларына кадәр таралган, солдатлары укырга-язарга беләләр, җәгърафия вә тарихтан хәбәрдарлар, үзләренең кем булганлыкларын беләләр, араларына ватан вә милләт хәмияте кергән. Безнекеләр исә бер шәйдән хәбәрләре юк. Солдатларымыз укырга-язарга белмиләр. Ул мәктәпләремездә анларның зиһен вә фикерләрен ачарлык нәрсәләр укытылмый, элегрәк һич булмаса гаскәремез арасында дин гайрәте көчле, шаһитлек өчен сугышалар иде, соң вакытларда ул да азайды, яңа фикерләр исә анларга кертелмәде, иске фазыйләтләре бетте. Бунлар ватан дигәндә үзләренең авылларын аңлыйлар. Рум иле ватанымыздыр, аны сакларга кирәк дисәң, минем ватаным Конья вилаятендәге фәлән исемле авылдыр дия җавап бирәләр, – ди вә сүзенә дәвам итеп:

– Бу кадәр күп гаскәргә без тиз генә фикер вә хәмиять кертеп, җәгърафия вә тарих өйрәтеп бетерә алачак түгелмез, буңа озын вакытлар, күп масрафлары кирәк, бунларны адәм итәр өчен иң җиңел чара: авыл мәктәпләрен ислах итү, анда балаларга яхшы гыйльме хәлләр укыту, шул гыйльме хәл өчен дә анларга ватан, дин, милләт мәхәббәте өйрәтүдер. Һәр авылда мәктәп бар, һәр авылның да балалары шул мәктәпләрдә дин укыйлар, гаскәрләр исә шул балалардан җитешәләр, соңра тәдриҗән мәктәпләрне ислах итеп анларга яңа әсасларны өйрәтергә тырышырга кирәк, – ди.

Хаккы пашаның фикеренчә, мөселманнар арасына голүм вә мәгарифне, һәртөрле фәзаиле әхлакыя[1] вә хәмияте миллияне дин васитасыйлә дин намына кертергә мөмкин, буның өчен иң башлыча, мәктәпләрдә укыла торган гыйльме хәлләрне төзәтергә тиеш. Хәзерге гыйльме хәл рисаләләремез бик начардыр. Бунларда гел гыйбадәт: намаз да руза, вә сабый балаларга һич кирәк булмаган хаҗ, корбан, зәкят кеби нәрсәләрнең хөкемнәре өйрәтелә вә хәтта сабыйларга вә, хосусән, кечкенә кыз балаларга әйтергә оят булган хәез, нифас әхвәле укытыла. Әмма инсаннарның бер-берсенә, җәмгыятькә, милләт вә ватанга каршы[2] булган хокук вә вазифалары һичберсе укытылмый, хәлбуки бунлар гыйлем хәленең вә әхлакы исламиянең иң мөһим кыйсемнәредер. Менә шуның өчен дә мөселман балалары мәктәпләрдән ялңыз бер канатлы гына булып чыгалар. Үзләренә җәннәт вә хур кызы алыр өчен шәхси мәнфәгатьләрен генә күзәтүче булалар, фидакарьлек вә хәмиять бунларга өйрәтелмидер.

Хаккы паша үзенең әкрабасыннан беренә мөсафирлеккә киттеге вакыт, аның мәктәптә укый торган баласының гыйльме хәл рисаләсен алып карадыгыны сөйли: – Кулыма ике гыйльме хәл рисаләсе китереп тоттырдылар, берсе Истанбул басмасы, берсе Казан басмасы, икесен дә караштырдым, тәмам бертөсле, хәтта Казан басмасында сөннәтләр, мәкрүһләр, мөбәхләр, мөстәхәбләр, мәндүбләр тагын да күбрәк саналган, әмма инсаннарның вәзаиф әхлакыясе[3] хакында икесендә дә бер сүз дә юк, бунларны укыган балалар ни өчен итеп ачык фикерле мөселман булып җитешсеннәр, – ди.

Соңра Хаккы паша хәзерге хәлдә мөселманнар арасында тәрәккыйгә манигъ булып торган бәгъзе бер нәрсәләре бәян итеп, әгәр дә мәктәпләрдә исламият яхшы укылса, бунларның барсы да аңлашылачагын сөйли. Мәсәлән: хатыннарны качыру мәсьәләсе, Хаккы паша фикеренчә, шәригатьтә ислах хәзерге рәвешчә түгелдер. Шәригать бары хатыннарга башларын вә сачләрен ябарга куша. Башын өрткән мөселман хатынының урамга, базарга чыгуына, сәүдә вә тиҗарәт итүенә вә саир хокук мәдәниясенә шәрган һичбер манигъ юктыр. Әмма мөселманнар буны кыса-кыса хатыннарны әсир хәленә китергәннәр. Аларны ялңыз үзләренә уенчык хөкемендә итеп дүрт стена эченә ябып асрарга керешкәннәр. Бу исә милләтнең хәят вә сәгадәте өчен фәүкылгадә зарарлыдыр.

Хәзерендә Төркиядәге христиан хатыннары сәрбәст йөриләр, Яурупача киенәләр, төрле телләрдә сөйлиләр, мәктәпләрдә укыйлар. Ватанның сәгадәте өчен төрек хатыннары бунлар илә күрешергә, танышырга, мөнәсәбәттә булынырга, ватан вә милләт файдасына бергә эшләргә лязем. Хәлбуки, тәрбияләре вә хәтта сурәте заһирәдәге киемнәре билә бер бересеннән бөтенләй аерылганнар. Бер-берсенә мөнәсәбәтләре юк, чит мәмләкәт халыклары кеби яшиләр. Бу хәлдә анлар төрек хатыннары төсле капчыклырга кереп качып йөрсеннәрме, юкса төрек хатыннары анлар төсле киенеп, анлар белгәнне белеп, анларга якынлашсыннармы? Әүвәлгесен таләп итеп булмый. Чөнки бу эш җәмгыять бәшәрияне артка таба өстерәү, аның кире китүен таләп итү буладыр, бу исә

[1] әхлак фазыйләтләре

[2] кагылышлы

[3] әхлакый вазифалары

мөмкин түгел; бу хәлдә төрек хатыннарының анлар төсле киенеп җәмгыятькә катнашуларын таләп итәргә хаҗәт буладыр. Шәригать исә буңа тәмамыйлә мөсагадәдер.

Хаккы паша мәдәният илә динне бергә катнаштырып йөртергә, динне мәдәнияткә татбикъ итәргә бик ярата. Дингә киң вә сәрбәст карый. Сүзләренә Коръәннән вә хәдистән дәлилләр китереп сөйли. Мәсәлән: шул тәсәттер[1] мәсьәләсендә берничә аятьләр укыды, ул аятьләрнең сәбәбе нөзүлләрен[2] бәян итте. Берничә хәдисләр вә заман сәгадәткә гаид вакыйгалар зикер итте. Шәригатькә яхшы вакыф икәнлеге күренеп тора.

Соңра хаккы паша банк мөгамәләсе вә фаиз мәсьәләләрен зикер итеп хәзерге заманда мөселманнарның хәят вә сәгадәте өчен бунларны хәл итми ярамаганлыгын, юкса мөселманнарның икътисадән башкалар кулында әсир калачагын, хәлбуки бунларны шәригатькә татбикъ итү бик җиңел булганлыгын сөйләде. Кинә берничә мисаллар вә шәргый дәлилләр зикер итте. Бу кеби мәсьәләләр хакында мөселман голәмасының аптырап торуына, күбесенчә шунлардан үзләре файдаландыклары хәлдә халыкка кинә ярамый төсле күрсәтеп рияланууларына вә хәтта бәгъзе бер голәма исеме алган кешеләрнең ай мәсьәләсендә телеграм, телефон хәбәрләрен кабул итүне шәригатькә хилаф табып ахмаклык итүләренә вә шундый мөгамәләләрейлә исламиятне әҗнәбиләр кашында мәсхәрә кылуларына исе китә вә тәәссеф итә.

Соңра Хаккы паша мөселман голәмасының «мән тәшәббәһә каумән...[3]»гә ялгыш мәгънә биреп никадәр фәналыкларга вә мөселманнарның артта калуларына сәбәп булганлыкларын сөйләде. Урын мөсагадә булмадыгыннан, монда бунларны тәфсыйлән язып тора алмыймыз. Фәкать мәҗлес озайган саен мин үземне бер сәяси каршысында түгел, бер дин галиме, бер теолог каршысында күрә башладым. Русиядә дә шушы мәсьәләләрне сөйләшә-сөйләшә баш арытып беткәнгә күрә, сүзне кыскарта төшү максадыйлә Хаккы пашадан:

– Соң паша хәзрәтләре бу хәлдә нишләргә, мөселманнарга бунларны ничек аңлатырга кирәк, сезнең кеби олуг затлар бунларны аңлый вә шундый мосахабә вакытларында сөйлиләр, әмма хариҗдә голәма да гомум һәмишә үзенең иске гакыйдәсендә тора, тәсәттергә дә ялгыш мәгънә биреп, хатыннарны мәгарифтән, мәктәптән, тиҗарәт вә сәнәгатьтән тыялар, мөселманнар икътисадән вә сәясәтән көннән көн артка кала баралар, гыйльме хәлләр дә төзәлми, муллалар банк илә фаизны[4] да шәригатькә татбикъ итеп халыкка аңлатмыйлар, аңлата алмыйлар, бөтен ислам дөньясы киттекчә инкыйраз вә измихляльгә[5] таба бара бит. Сезнең кеби галим ислам мөтәфәккирине буңа каршы ни чаралар исәплисез? – дип сорадым.

Буңа каршы Хаккы паша:

– Китабы шәргыяне[6] үз телемезгә тәрҗемә итеп халкымызга яхшы аңлатырга, яхшы гыйльме хәлләр тәртип итәргә кирәк. Шәригатемезне халык яхшы аңлый башласа, эшләр тиз төзәлер, – ди.

– Ул хәлдә, паша хәзрәтләре, иң кыскасы бөтен шәригатемезнең әсасы булган Коръәнне үз телемзгә тәрҗемә итеп халкымызның кулына бирергә кирәк. Кәламуллаһны һәркем үзе тугрыдан тугры аңласа, тугры юлга тизрәк керелер вә максатка тизрәк ирешелер, безнең мәмләкәт голәмасыннан бәгъзеләре бу мәсьәләгә тәшәббес итеп[7] торалар, – дидем.

Буңа кадәр Хаккы паша һәрникадәр бик сәрбәст сөйләп килгән булса да, бу мәсьәләгә җиткәч, кире таба адымлый башлап:

– Юк, мин Коръәнне тәрҗемә тарафында түгелмен, ул тәрҗемә ителмәсен, тәфсир ителсен. Чөнки тәрҗемә ителсә, тәрҗемәсе төрлечә булыр, тады качар, халык арасында мәзһәб ихтилафлары башланыр, аның шул гарәпчә көенчә торганы яхшы, – ди.

– Соң, бу мәсьәләләр бит барсы да Яурупада христианлык тәрихында да булып үтте, Лютерның Инҗилне тәрҗемә итүенә вә ана телендә гыйбадәт итүгә ул вакыттагы христианнар безнең хәзерге мөселманнар шикелле үк каршы килгәннәр иде. Дөрест, ихтилафлар вә низаглар да чыкты, ләкин бунлар берсе дә христианлык диненең саклануына вә христиан әкъваменең[8] тәрәккыйсенә манигъ булмадылар. Инде хәзер аларда Инҗилне тәрҗемә җаизме, түгелме мәсьәләсе бетте. Бу хәлләр бездә дә шулай булмасмы соң, – дидем.

[1] бөркәнү
[2] иңдерелү сәбәбен
[3] кем дә кем бер кавемгә охшап гамәл кылса ...
[4] процентны
[5] бетү һәм җимерелүгә
[6] шәригать китапларын
[7] эшкә керешеп
[8] кавемнәренең

Хаккы паша, бу мәсьәләне аларныкына кыяс җаиз булмадыгыны вә анларда да мәзһәб тәфрикаләре[1] хасил булып калдыгыны бәян итеп бер такым шәйләр сөйләде. Бунлар минем зиһенем канәгатьләнерлек нәрсәләр булмаса да, игътираз итеп сүзне озайтырга лөзүм күрмәдем вә соң мәсьәлә уларак Хаккы пашадан:

– Боердыгыңыз кеби, төрекләр ике йөз елдан бирле тәрәккыйдән мәхрүм калып гел җиңеләкилгәч, бунын ахыры ничек булып калыр соң, Төркиянең истикъбаленә ничек карыйсыз? – дип сорадым.

Буңа каршы ул:

– Бер милләтнең тәрәккыйсе ике төрле юл берлән булырга мөмкин. Берсе: ул милләт эчендә зур бер кеше чыгып аны көчләп тәрәккый вә тәмәдден юлына кертә. Мәсәлән: Бөек Пётрның русларны тәрәккый иттерүе кеби. Икенчесе: кечерәк бер милләт үзеннән зур вә үзенә охшаган башка бер милләткә карап тәрәккый итә. Мәсәлән: болгарларның русларга карап тәрәккый итүләре кеби. Бездә исә бунларның берсе дә юктыр. Бездә Бөек Пётр кебек бер зур кеше дә юк, башка бер милләткә карап тәрәккый итәргә дә мөмкин түгел; чөнки без мөселман улдыгымыздан, без аңа бакып тәрәккый итәчәк милләт тә мөселман бер милләт булырга гына мөмкин. Хәлбуки, мөселман милләтләре арасында иң мөтәрәккыйсе – без үземез, бездән алда башка мөселман бер милләт юктыр. Менә шуның өчен дә безнең тәрәккый итүемез читендер. Мәга ма фиһ, һәр каямызда кулдан килгән кадәр мөселманнарның тәрәккый вә тәмәдденнәренә тырышырга кирәк; шөбһәсез, тәдриҗән бездә дә интибаһ[2] әфкяре хасил булыр, – дия җавап бирде.

Берәр сәгать кадәр мосахәбәт иткәннән соң мөсагадәсен сорап Хаккы пашаның яныннан чыктым. Килүемезгә мәмнүн улдыгын, дәхи дә киләчәк булсак, мәгалмәмнүният кабул итәчәген бәян итеп калды.

Хаккы паша инде бу көннәрдә Лондонда, иң мөһим сәясәт мәркәзендә вә иң мөшкил сәяси мәсьәләләрне хәл итәргә тырышу илә мөкәлләфтер[3].

*8 февраль.*

## 52

## Фатыймаи Галия ханым хозурында*

**Бу мәкалә дә «Шура»да басылган иде. Фатыймаи Галия ханымның тәрҗемәи хәле «Мәшһүр хатыннар» китабында бар.*

Мөхбирлек итеп Истанбулда берничә айлар үткәрергә тугры килгәч, Төркия вә төрекләрнең яртысы белән генә түгел, бәлки бөтене белән танышырга теләдем. Шуның өчен дә каләм, фикер вә җәмәгать хезмәтендә булынган төрек ханымнары илә дә күрешергә тырыштым. Ләкин бу эш монда җиңел түгел: әүвәлән, андый ханымнар бик аз. Саниян, ханымнар монда рәшәткә эчендә, чаршау астында, аларны эзләп табуы вз күрешергә мөсагадәләрен алуы кыен. Чөнки һәрникадәр төрекләр арасында Яурупа мәдәнияте бер дәрәҗә таралган булса да, төрекләрнең хатыннарга назарлары вә хатыннар хакындагы фикерләре үзләренең иске кардәшләре булган Хива, Бохара, Нәмәнган төрекләренекеннән күп фәрекъле түгелдер.

Затән монда хатыннарны хатын дип тә йөретмиләр, «мохаддәрат» (өртелгәннәр) дип йөртәләр. Хатыннарга ирләр шикелле хокук, хөррият, мохакәмә сахибе дип карамыйлар, анларга рафика димиләр, хәрәм (гарем) диләр. Ирләрнең гасырлардан бирле килгән бу яңлыш назарлары, мәгаттәәссеф, хатыннарның үзләренә дә сәраят иткән[4], алар үзләре дә үзләренә шулай карыйлар. Шуның өчен монда хатын мәсьәләсе Мисырдагы вә безнең Русия мөселманнарындагы дәрәҗәсендә дә кузгалмаган. Шуның өчен монда гаилә хәяте, балалар тәрбиясе, балаларны милли рух илә рухландыру мәсьәләләре гомумиятлә караганда бездәгедән дә түбән дәрәҗәдәдер.

Төркия алты йөз елдан бирле Яурупада яшәүче мөстәкыйль вә мәдәни бер мәмләкәт булып килдеге хәлдә хәзергә кадәр бөтен Төркия мәмләкәтендә мөселман кызлары өчен бер генә данә булсын гимназия булынмавы, безнең Казан татарлары юбилей мөнәсәбәтейлә Казанда кызлар гимназиясе ачар өчен гөж киеп маташулары исә югарыдагы сүзләрнең мөбаләга түгеллеген күрсәтергә кяфи булса кирәк.

[1] аермалыклары
[2] уяну
[3] җаваплы
[4] таралган, йоккан

Бу сүзләрем, әлбәттә, гомумгә нисбәтән сөйләнгән сүзләрдер. Юкса кирәк төрекләрнең үзләре, вә кирәк хатын-кызлары арасында, гаять җитди тәгълим вә тәрбия күргән, гаилә вә хатын мәсьәләләренә бик дөрест караган бунларның мәдәният вә шәригатьне чын мәгънәсейлә аңлаган затлар да юк түгелдер. Ләкин мәгаттәәссеф, бунлар азлыкта калып гомумгә тәэсир итә алмыйлар, бәлки гомум вә гавәм фикере астында үзләре изеләләр.

Инде миңа шул азларны эзләп табарга вә күрешеп фикерләре илә танышырга лязем иде. Һәрникадәр, Һиляле Әхмәр мәркәзендә вә Һиляле Әхмәр хастаханәләрендә хезмәттә булынган төрек ханымнары вә кызлары вә бәгъзе бер мәктәп мөдирә вә мөгаллимәләре илә күрешкәләп сөйләшергә тугры килсә дә, асыл төрек хатыннарының иң бөекләре саналган өчесе илә күрешмәстән элек төрек ханымнары хакында бер фикер хасил иттем дияргә булдыра алачак түгел иде.

«Иттихаде тәрәккый» җәмгыятенең әканим[1] сәлясәсе Тәлгать, Җәвид, Җаһид бәкләр саналмакта исә төрек хатыннарының әканим сәлясәсе дә Фатыймаи Галия, Никяр, Халидә ханымнар саналмактадыр. Халидә ханым демократ бер хатындыр. Ул халыкча, ул яңача, ул халыкка якын торырга, халыкка катнашырга, халыкка хезмәт итәргә ярата. Үзе америкaн мәктәбендә укыдыгы хәлдә ул төрекче, төрекчә сөйли, төрекчә төшенә, төрекчә яза. Шуның өчен дә башта аның белән күрешеп таныштык. Аның васитасыйлә Фатыймаи Галия вә Никяр ханымнар илә күрешергә дә муафыйк булдык. Юкса бу соңгылар зур гаиләләргә мәнсүб паша кызлары булганлыктан, үзләрен бик югары тоталар, халык илә катнашмыйлар, үзләренә махсус кибар бер хәят илә яшиләр. Хәтта Халидә ханым Истанбулның гади бер мәхәлләсендә (Кадырга җаддәсендә) яшәдәге хәлдә, Фатыймаи Галия вә Никяр ханымнар Бәк Углының иң бөек аристократлар мәхәлләсе булган Шишледә, гаять кибар кунакларда торалар.

Берничә көн элек мөсагадәсе алынгач без Йосыф әфәнде Акчурин илә өйләдән соң сәгать 3 тә Фатыймаи Галия ханымның өенә барып звонок бирдек. Хезмәтче кыз безне төрек ысулынча түшәлгән бер залга кертте. Әле икемез генә утырамыз. Хәзер каһвәләр килеп, Фатыймаи Галия ханымның тиздән янымызга керәчәге хәбәр бирелде. Монда зурларда гадәт шулайдыр. Хуҗа кунакны үзе залда яки ишек төбендә каршый алмый, бәлки кунакның залда каһвә эчеп бетәр вакытындарак аның янына килеп керәдер.

Без каһвәләрне эчеп бетүгә зал ишеге ачылды. Кыскарак буйлы, ак чырайлы, ябыграк кына бер ханым килеп керде. Өстендәге кием тәмам Яурупача: үзен каза күлмәк, аның өстеннән кыска кара жакет кигән. Башына ак шарф ураган. Сач-фәлән күренми. Электән күргәнемез булмаса да, Фатыймаи Галия ханымның шушы булачагында шөбһәмез юк иде. Аякка тордык. Хуш килдеңез дия тәмәнна итеп безгә утырырга ишарәт кылды. Үзе дә утырды. Кемнәр булганымызны аңлаттык. Фазылы, гыйлеме, горфаны өчен үзенә хөрмәт бәян итәргә, бәгъзе бер фикер-истазанәләреннән истифадә кылырга килгәнемезне белдердек, латыйфән кабулы өчен тәшәккер бәян иттек.

– Бик мәмнүн булдым, сезләрне мин мәрхүм Мидхәт әфәнде васитасыйлә күптән белә идем, сезләргә махсус хөрмәтем бар, сезләрне үземә мәгънәви кардәш таныйм, шуның өчен дә кабул иттем, юкса мин чит ирләр илә һич күрешмим вә ир газета мөхбирләрен хозурыма кабул итмим, – диде. Тагын тәшәккерләр бәян итте.

Фатыймаи Галия ханым сүзне Мидхәт әфәндедән башлап җибәрде һәм шуны сөйләргә тотынды: аның илә гаять якын таныш булганлыгын, аның гыйлем вә фазылыннан бик күп истифадә иткәнлеген, аның илә бик күп мөбахәсәләр дә булынганлыгын, аның бөтен әфкяре вә әхвәле рухиясенә вакыф булганлыгын, һичбер кешенең Мидхәт әфәндене ул дәрәҗә яхшы тануы мөмкин булмаганлыгын вә шул сәбәпле аның вакытына фәүкылгадә кайгырганлыгын, вә ул вафат иткәч, унбиш көн кадәр үзенең хаста ятканлыгын бәян итте.

Фатыймаи Галия ханым илле биш яшьләр чамасында зан ителсә дә, гаять җанлы, тиз вә ачык сөйли. Сөйләгәндә куллары вә башы илә ишарәт итеп куя. Сүзен тыңлап утыру бик җиңел.

Сүз Мидхәт әфәнде хакында булгач мин Фатыймаи Галия ханымнан Мидхәт әфәнденең үзе тарафыннан язылган тәрҗемәи хәле мәүҗуд булып-булмавын сорадым, буңа каршы ул:

– Үзе вафат иткәч тә гаиләсе көтепханәсене мөһерләп куйдылар. Рум илендә сугышта булган углы кайтканнан соң ачачаклар, шул ачылып үзенең язулары вә язма әсәрләре каралмаенча торып бу хакта бернәрсә дә әйтә алмыйм, ләкин булмаса кирәк, дип зан итәмен, – диде.

Фатыймаи Галия ханым үзенең кемнәрдән нинди дәресләр укыдыгыны сөйләргә башлап: төрекчә вә гарәпчәне кечкенә вакыттан Васфи әфәнде исемле бер хуҗадан хисап, һәндәсә, хөкүмәт кеби фәннәрне бер мөгаллимнән, французчаны кинә бер мөгаллимнән (бунларның исемнәрен

[1] өч җитәкчесе, триумвираты

хәтерли алмадым), әдәбият вә тарих дәресләрене атасы Җәүдәт пашадан, голүм вә фөнүн җәдидә илә Яурупа әфкярене Әхмәд Мидхәт әфәндедән өйрәндегене бәян итте вә:

– Безнең заманның гыйлем һәйәте дә сәбгы-сәмәваттән[1] гыйбарәт иде, – дип көлеп куйды.

Хәзерге көндә үзенең яңа әсәрләр язу илә мәшгуль булып-булмавыны сорадым. Хатыннарның исламioктаи назарыннан хокук вә вазифалары хакында күптән бирле бик мөфассал бер әсәр язмак илә мәшгуль булдыгыны, ләкин буны Төркиядә төрекчә бастырырга мөмкин улмаячагыны, чөнки бик сәрбәст вә хөр яздыгыны, бинаһән галәйһи, башта французча уларак Яурупада бастырырга теләдегене бәян итте. Французча басылып чыккач, буны төрекләрнең хитапка салих булган гали тәбәкасы да укып файдалана алыр, һәм бу исламның хатынга назары хакында Яурупа әфкяре гомумиясен ислахка сәбәп булыр, ди.

Фатыймаи Галия ханым бу язмакта улдыгы әсәренең мөндәриҗә[2], максад вә матлубияне бәянга керешеп һич туктаусыз ярты сәгать кадәр сөйләде. Ир илә хатынның иң элек яратылгада тәмамыйлә бер-беренә мөсави әл-хокук[3] улдыкларыны, инсаннарның сахраларда үлән ашап мәгыйшәт иткән вакытларында да бу мөсавәте хокукның дәвам иттегене, ләкин инсаннарның бераз гаклы артып, судагы балыкларны тотуны исәпли алырлык дәрәҗәгә килгәннән соң ир илә хатын арасында вазифача бер аерымлык хасил була башладыгыны, чөнки ир су буена балык тотарга киткәндә, хатын балаларын карар өчен өйдә калырга мәҗбүр булдыгыны, ир тоткан балыкларын өйгә катарып хатынына вә балаларына биргәндә, аларга каршы үзендә бер өстенлек хис итекне, вә шуннан игътибарән ирләр хатыннарның хокукына тәҗәвез итә башладыкларыны, ниһаять, бер гаиләдән булган кыз илә икенче гаиләдән булган ирнең вә бераз соңра бер кабиләдән булган бер кыз илә икенче бер кабиләдән булган ирнең өйләнүләре мәсьәләләре ничек кузгалганлыгын вә бунлардан нинди тәэсирләр хасил булганлыгын, бу мәсьәләләргә Иске Юнан вә Рума хөкүмәсенең ничек караганлыгын, Яурупа мөхәррирләре бунлар хакында нинди фикерләрдә булынганлыкларын, гомумиятлә хатыннарның хокук вә вазаифи мәсьәләләренә Будда, Брахман, яһүдият вә нәсараният мәзһәбләренең ничек карадыкларын, Адәм илә Хавваның җәннәттән чыгуларында нинди мәзһәбләр вә мәсләкләр Хавваны, вә нинди мәзһәб вә мәсләкләр Адәмнең үзене гаепли күрсәттекләрен искиткеч бер тәфсыйләт вә вокуф илә тәмам бер лекция укыган шикелле сөйләде вә бик күп французча истыйляхләр[4] вә тәгъбирләр куллана барды.

Фатыймаи Галия ханым:

– Мин дәлилсез, әсассыз сүз сөйләргә яратмыйм, сөйләгән нәрсәләремнең һәммәсенең дә бер әсаска мөстәнәд булуын телим, – ди вә шуның өчен дә сүз арасында иске вә яңа мөхәррирләрдән әллә никадәр кеше исемнәре, китап исемнәре әйтеп үтте. Аятьтән, хәдистән вә ислам голәмасы әсәрләреннән дә күп сүзләр кыстырып җибәрде. «Цезарь Канту» тарихының 18 нче җилденең фәләнче сәхифәсендәге фәлән сүзләр, ихтимал ки, сезнең хәтереңездәдер бит, әфәндем, ди. Гомеремдә бер мәртәбә ул тарихны кулыма да алганым юкка күрә, ул сүзләрнең хәтеремдә булынмавы да бик бәдиһи[5] бер шәй улдыгыннан, күзне түбән итеп, мәгаттәәссеф, ул тарихны моталәга иткәнем[6] юктыр, әфәндем дия бу хатын хозурында игътирафе косур итә[7] барырга тугры килә иде. Тәүсыя итәм, әфәндем, укыңыз, шаяне моталәгадер[8], ди. Бәгъзән Фатыймаи Галия ханым: Ибне Батутаның Парижда фәләненче елда гарәпчә мәтне илә берлектә басылган нөсхәсенең фәләненче битендәге шул сүзләр инглиз голәмасыннан фәлән мөхәррирләрнең сүзләре илә муафыйк яки мохалиф киләдер, ди. Хөласан: гыйлем дәрьясында йөзә, мәсьәләнең кайсы гына шөгъбәсенә кереп китсә дә, һич бетмәс мәгълүмат бирә. Сөйләгәндә тәмам Мидхәт әфәнде мәрхүм төсле рухланып, каршысындагы кешеләрнең назары дикъкатьләрен җәлеп итеп сөйли. Мәтайбәләр итеп көлдерә вә бәгъзе бер мәсьәләләрдә «Бу хакта сезнең фикереңез ничек? Бу хакта нинди китаплар моталәга иттеңез?» дип сорап куя.

Хезмәтче кыз залга өстенә чәйнүк вә чынаяклар куйган бер поднос кертеп почмактагы бер өстәл өстенә куйды. Фатыймаи Галия ханым калкып:

– Тукта инде, менә монысы а-ля франка[9] булсын, чәйне мин сезгә үзем ясап бирим, – диде вә ике чынаякка чәй салып бирде. Боерыңыз, мин үзем аслән чәй эчмим, – диде.

[1] җиде кат күк

[2] эчтәлек

[3] тигез хокуклы

[4] терминнар

[5] көн кебек ачык, билгеле

[6] укыганым

[7] җитешсезлекләрне таный

[8] укуга лаеклы

[9] француз гадәтенчә

Соңра Фатыймаи Галия ханым сүзенә дәвам итеп:

– Мин бу әсәремдә хиҗаб вә тәсәттер мәсьәләләреннән дә бик мөфассал рәвештә бәхәс итәмен, бу мәсьәләләрнең шәргый, гакли, тарихи, гореф вә гадәт җәһәтләрен мөфассал күрсәтеп изахат бирәмен, – диде вә бунлар хакында дәхи безгә бераз тәфсилат бирергә керешеп, ихтиҗаб илә тәсәттер арасында бөек фәрекъ барлыгын, ихтиҗабның рәсүл гыяленә[1] махсус улып, башка мөселман хатыннары өчен лязем булганы тәсәттер икәнлеген вә тәсәттернең хәзерге мәдәният вә ысулы мәгыйшәткә манигъ булмаганлыгын бәян итте вә үзенең киемнәрен күрсәтеп: – Менә минем киенүем там шәргый мәгънәсейлә тәсәттердер, шул гадәттәге рәвешчә киенеп тә, башны шундый бер нәрсә илә өрткән мөселман хатын шәрган мәстур саналадыр. Мәстур мөселман хатынының хокук вә хөррияте шәрган бик киңдер, – диде.

Сүз бүленүеннән истифадә итеп мин Фатыймаи Галия ханымга:

– Гомум мөселманнар өчен бик мөһим булачак бу әсәреңезне төрекчә бастырып гомумнең истифадәсенә куйсаңыз, дәхи дә яхшырак булмасмы? Әгәр дә монда бастырырга мөсагадә ителмәсә, аны Мисырда, Русиядә бастырырга мөмкин, – дидем. Буңа каршы ул:

– Юк, әфәндем, булмас, кайда гына булса да, төрекчә басылдыйсә, әһлиятьле вә әһлиятьсез һәркем кулына төшәр, минем башыма кыяләтләр кубарырлар. Хатын вә гаилә мәсьәләсендә безнең ирләремезнең сүи фикрияләре, мәгаттәэссеф, бик түбәндер, миңа һөҗүм итәргә башларлар, бундан элек тә бәгъзе бер мәкаләләрем өчен әллә никадәр тәһдиднамәләр, имзасыз мәктүпләр алдым, хәкарәтләр ишеттем. Безнең ирләремез Яурупа дарелфөнүннәрендә укыйлар, профессорлык дәрәҗәләре алалар, Кант вә Огюст Контларның үзләреннән артыграк философ булалар, ялңыз ике генә нәрсәдә фикерләре бер дә үзгәрми, гел искечә кала: ул да тәсәттер вә тәгаддеде зәүҗат[2] мәсьәләләредер. Бунлар никадәр тәмәддене кәсеп итсәләр дә, мөселман хатыннарына хокук вә хөррият бирергә ярамый вә мөселманнарга бердән артык хатын алырга ярый дигән фикерләрен бер дә төзәтмиләр. Менә шуның өчен дә ирләренең хатыннар хакындагы фикерләре төзәлмәгәнгә күрә, бездә ирләр илә хатыннарның катнашулары артмый, ирләремез хатыннар хозурында үзләрен тота белмиләр, хатыннар арасына залларга кабул ителерлек Истанбулда ничә генә ир бар икән, белмим, ләкин бик азлыгында шөбһә юктыр, – диде.

Фатыймаи Галия ханым сүзеннән дәвам итеп: милләтнең яртысы булган хатыннарның болай читтә калулары вә бөтен гаиләнең ялгыз бер ир өстенә генә йөк булып торуы гомум мөселманнарның хәяте икътисадияләренә бик начар тәэсир иткәнлекне, әгәр хатыннар мәгыйшәт вә сыгы мәйданында ирләргә иштирак итмәсәләр, мөселманнарның икътисади җәһтләре киткән саен начарлаша баруы лязем булганлыкны вә буның гакыйбәте дә инкыйраз вә измихляльдән гыйбарәт булачагыны бик озын вә бик һәйбәт итеп сөйлде.

– Соң ханымәфәнде, хәзерендә төрек хатын-кызларының тәрәккый вә тәмәдден юлына ныграк керә төшүләренә даир тоткан хәрәкәтләреңез юкмы? Бу хосуста җәмгыятьләр ачмыйсызмы? Кыз мәктәпләрен ислах хосусында махсус фикерләреңез вә хөкүмәткә тәклифләреңез юкмы? – дидем.

– Юк, әфәндем, мондый эшләргә керешергә хөкүмәт манигъ була, ирләр каршы килә, күрмисезме, шәйхелислам әфәнде һич үз вазифасы булмаган нәрсәгә катнашып: «Мохаддәрат исламия шулай йөресеннәр, болай киенсеннәр» дия, әмерләр чыгара тора, хәлбүки бу төптә аның вазифасы түгел. Бәлки булса калса, полицә вазифасы булырга гына мөмкиндер, – ди.

– Хатыннарны җәһаләттән коткармаенча торып милләтнең инкыйраздан котылу ихтималы юк бит, хәлбуки Төркия хәзерендә бик уңгайсыз хәлләргә дучар булып тора, шундый вакытларда сезнең кеби фазыл вә кәмал иясе ханымәфәнделәр бераз фидакарьлек күрсәтергә вә ирләрнең бу хаксызлыклары илә мөбарәзәгә[3] керешер ки, имкян тапмыйсызмы? – дидем.

– Юк, әфәндем, мөмкин түгел, хөкүмәт үзе шул фикердә булгач, бер эш тә эшләп булмый; сез, ихтимал, үзеңезгә кыяс итеп сөйли торгансыздыр, сездә бит хөкүмәт манигъ түгел, сездә канун бар, полицә шул канунны белә вә шуның буенча хәрәкәт итә, бездә ирләр дә, хөкүмәт тә, полицә дә хатыннарга каршы тора; шулай булгач, бернәрсә дә эшләп булмый. Шуның илә бәрабәр, бер тарафтан, мәктәпләр васитасыйлә вә, икенче тарафтан, конферанслар васитасыйлә әфкяре гомумияне тәнвир итәргә бикадер әл-хәл тырышамыз, – диде.

Ничектер сүз тагын Мидхәт әфәндегә килгәч, Фатыймаи Галия ханым: бер вакытлы ул динсез калган иде, игътикады беткән иде, ләкин соңра гаять мөхлис вә садыйк диндар булды. Дөнья җимерелгәндә дә бозылмаслык дәрәҗәдә бер игътикад хасил итте, мин аның бөтен әхвәле рухиясен беләмен, диде.

[1] гаиләсенә
[2] бөркәнү һәм күпхатынлык
[3] бергә-бер чыгып сугышу

Соңра Фатыймаи Галия ханым Йосыф әфәндедән: төреклеккә гаид нинди әсәрләр, нинди мәнбәгъләр барлыгын сорады. Буңа каршы Йосыф әфәнде һәнүз кәшеф ителеп җитмәгән Турхун әсәреннән башка мәгъруф улан әсәрләрнең берничәләрен санап, профессор Бартольдны, Әбүлгази Бәһадир ханның Шәҗәрәи төрек китабыны, мәшһүр Лоун Каһон әсәрене вә саир бәгъзеләрене зикер итте вә бу хосуста дәхи байтак сөйләшелде.

Хәлим Сабит әфәнденең: «Фатыймаи Галия ханым Мидхәт әфәндедән галимрәк санала, чөнки бу голүме гарәбияне аннан күп белә» дигәнен ишеткән идем. Әлбәттә, чагыштырып карарга вә бу хакта бер нәрсә әйтергә минем кулымнан килми, ләкин Фатыймаи Галия ханымның шул ике сәгатьлек мосахабәмездә сөйләгән сүзләрен ишетеп мәгълүматенең киңлегенә, хәтерендә шулкадәр күп нәрсәләр булынуына, бик күп тугрыда гаять яңа вә мәкъбүл фикерләр бәян итүенә хәйран калдым.

Безнең Русиядә хөрриятън соң 1906 нчы елларда бәгъзе бер яшьләремез үзләреннән әүвәлге һәрнәрсәне инкяр вә һәркемне тәхкыйр итү юлына кергәннәр вә Гаспринскийне 25 еллык хулиган дип язган иде. Бу хәл монда да булган. Хөрриятән соң монда да Әхмәд Мидхәд, Әбүззыя, Фатыймаи Галия кебек затларны үзләренең дә, фикерләренең дә әһәмиятләре калмаган, анлар иске заман мөстәхасәләре, анлардан инде яңа эш, яңа фикер көтәсе урын калмаган, анларны әсаре гатыйка җөмләсеннән музейларда сакларга гына ярый, дигәннәр. Мәгаттәәссеф, Әхмәд Мидхәт әфәнде вә Әбүззыя Тәүфыйк бәк илә күрешергә муафыйк була алмый калды исә дә, Фатыймаи Галия ханымны һич тә алай тапмадым. Мин аны бик күп мәсьәләләрдә вә хосусән бөтен мәсаилнең җан алучы ноктасы булган хатын вә гаилә мәсьәләсендә, үзе Исвичрәнең Лозан шәһәрендә елларча торып докторлык шәһадәтнамәсе алган вә кинә гали мәктәп бетереп докторлык шәһадәтнамәсе алган бер француз кызы илә өйләнеп Истанбулга кайткан доктор Гакыл Мохтар бәктән бик күп артык таптым. Гакыл Мохтар бәк һәнүз дә мөселман хатыннарына хокук вә хөррият бирергә ашыгырга тиеш түгел, мәгарифнең дә анлар өчен ул кадәр ашыгыч лөзүме юктыр, анлар бит өй карарга тиеш, дигән фикердәдер.

Бер генә нәрсә бар: Фатыймаи Галия ханымның шулкадәр күп гыйлеме бер системлы түгел. Чөнки тәхсиле мәктәптә бер систем илә булмаган. Шуның өчен дә аны фиһристсез бер китапка яки таралып чуалган бер китапханәгә тәшбиһ итәргә[1] мөмкиндер. Һәрнәрсә бар. Ләкин эзләп алырга соңра тәртипкә салырга кирәк. Хәлбуки, Халидә ханымның фикере вә мәгълүматы иң монтазам бер аптектагы дәвалар шикелле тәртипкә куелган, сыйныфларга аерылган, аның сүзләре мантыйк кыяслары шикелле ачык, кыска вә матлуб нәтиҗәләргә җиңел ирештерә тора. Шуның өчен дә монысыны фиһристле китапка, каталоглы көтепханәгә тәшбиһ итү хата булмаячактыр.

Хөсне кабулы өчен бик күп тәшәккерләр итеп Фатыймаи Галия ханымның яныннан аерылачагымыз вакыт:

– Фазыл вә кәмаленезгә мөштак[2] булган Русиядәге һәмширәләреңезгә күрсәтмәк өчен рәсемеңезне мәрхәмәт итә алмассызмы, – дидем.

– Рәсемем юк, һич төшертмәдем, – диде вә көзге алдыннан алып солтан һәмширәләреннән берсенең вә үзенең Парижда торучы һәмширәсенең рәсемнәрен күрсәтте. Солтан һәмширәсе эшләпә илә тәмам Яурупалы бер кыяфәттә иде.

Фатыймаи Галия ханым илә күрешүдән бик мәмнүн калып вә бик яхшы тәэсирләр алып аерылдык. Ислам дөньясында мондый фазыл хатыннарның күбрәк булуларын кальбемездән тәмәнни иттек[3].

*9 ферваль.*

**53**

## Никяр ханым хозурында*

**«Шура»да басылган мәкалә. Никяр ханымның тәрҗемәи хәле «Мәшһүр хатыннар» китабында язылмыштыр.*

Ни өчендер шигырьләрен укыганда Никяр ханым минем күңелгә хәзин[4], мөтәәсир, авыр башлы, аз сүзле бер хатындыр төсле тоела иде. Күрешкәч, бөтенләй бу тасвирның гаксе чыкты.

---

[1] охшатырга
[2] өмет итүче
[3] теләдек
[4] кайгылы

Ул 35-40 яшьләрендә олуг гәүдәле, симез, таза, шад күңелле, күп сөйләүчән, рәхәтләнеп шаркылдап көлүчән бер хатын икән. Сохбәте тәмам Яурупалы бер хатын шикелле: җиңел-җиңел сөйләргә, бер сүздән икенчесенә тиз-тиз күчәргә ярата, күп нәрсә белә, күп нәрсә сөйли, ләкин безнең шәрык халкы шикелле бер сүзне озайтмый, бәхәс вә игътираз кебек сохбәткә авырлык бирә торган нәрсәләр илә күп маташмый. Кай гына тугрыда сүз ачылса да, мәсьәләнең иң рухлы җирен интихаб илә сөйли вә фикер бәян итә.

Без аның илә күрешергә Йосыф әфәнде Акчурин вә яшь төрек шагыйрьләреннән хәлләр Саһир бәк илә өчәү бардык. Без барып кергәндә, Никяр ханым үзенең бүлмәсендә пианино уйнап тора иде. Тәмамыйлә а-ля франка[1] киенгән. Башы ачык. Безне бүлмәсендә үзе каршы алды. Яурупа гадәтенчә кулын үбеп күрештек. Җәлал Саһир бәк аның илә электән таныш икән. Безләрне дә тәкъдим итеп таныштырды.

– Төрек юрдунда Мидхәт әфәнде мәрхүм хакында бик яхшы язгансыз, бик зиядә мөтәэсир булдым, мәрхүм илә аз күрешә идек, ләкин иң якын күрдегем затлардан иде. Аның вафаты миңа фәүкылгадә тәэсир итте, – диде вә сүзендә дәвам илә: – Вафатыннан соң ун көннәр үткәч, гаиләсен тәгъзия өчен Бәккузга аның өенә киттеген вә анда мөтәэсир булып көн буенча еглап үткәрдеген вә соң дәфга уларак аның илә бергә ашаган өстәлдәге су савытлары вә стаканнарның җәмад улдыклары хәлдә халән шул көенчә сәламәт торулары, вә бөтен вөҗүде бер рухтан, гыйлем вә фазылдан гыйбарәт булган Мидхәт әфәнденең юк булып китүе үзенең күңеленә бик нык тәэсир иттеген бәян кылды вә: – Шуннан кайтуым берлән мәрхүм Мидхәт әфәнде хакында үземнең тәэссоратымны шигырь илә язып «Шаһбал[2]» журналына җибәрдем; бу номерга өлгермәде дия басмаганнар, инде кире сорадым, газета вә журналларга язган нәрсәң тиз басылмадыйсә, аның һич кызыгы калмый, ачу килә башлый, – диде вә: – Копиясе калган булса, сезгә укып күрсәткән булыр иде, мәгаттәэссеф, язган нәрсәләремнең һичбереннән копия алып калу гадәтем юктыр, – дия гыйләвә итте.

Сүз дарелфөнүн залында булып үткән хатыннар конферансына күчте. Анда аның үзенең шигырьләреннән вә башка ханымнарның нотык вә шигырьләреннән бәхәс ителде. Соңра ханымнарның биргән иганәләренә даир сүз ачылды вә бунын үзәренә мосахәбәт яхшы ук җитди рәвешкә кереп китте. Шөйлә ки:

Никяр ханымның:

– Иганә бирүче ханымнарның иң күбесе түбән вә урта сыйныфлардандыр. Югары сыйныф ханымнар конферанска да аз килгәннәр, килгәннәре дә иганә бирмиләр, биргәндә дә асыл үз дәрәҗәләренә мөнасиб рәвештә бирмиләр, гаять аз бирәләр, хәлбуки безнең югары сыйныф халкымызда бик бай адәмнәр айга берничәшәр мең лира доходлары булган кешеләр бар, ватан вә милләтнең шундый мөшкил вакытында анлар күбрәк бирергә тиеш иде, гаҗәбән сәбәбе нидер? – дия соравына каршы Йосыф әфәнде:

– Буның сәбәбе мәгълүм, ханым әфәнде, югары тәбака халкы мондый иганәләр берлән генә ватанны коткару вә госманлы императорлыгының истикълялен саклау моннан соң мөмкин түгеллеген яхшы аңлыйлар, бу бирелгән акчалардан барыбер күп файда килми дип исәплиләр, шуның өчен дә алар үзләренең шәхси вә хосусый мәнфәгатьләрен күзәтеп, акчаларын әҗнәби банкаларда яткыруны артыграк күрәләр. Әмма әхвәлдән яхшы хәбәрдар булмаган сыйныфлар исә һәнүз өмид илә яшиләр, шуның өчен дә алар кулларыннан килгән кадәр фидкарьлектән тартынмыйлар, диде.

Буңа каршы Никяр ханым:

– Бик тугры, инде моннан соң безнең мөстәкыйль яши алуымызны вә үз-үземезне идарә кылуымызны өмид буш бер хыял гынадыр, аның мөмкин түгеллеген, әлбәттә, барымыз да беләмез, никадәр авыр булса да, теләр-теләмәс буны игътираф итәмез, шуның илә бәрабәр, милләтнең шундый ихтыяҗлары бервакытында, фәкыйрьләр үләренең актык суммаларын биреп торган вакытта, байларның шулкадәр саранлык күрсәтүләре бигрәк күңелсез бер эштер, анлар һич булмаса башкалар күзендә үзләренең хәйсият вә намусларын саклар өчен генә булса да бирергә тиешләр иде, диде.

Мин Никяр ханымга:

– Мәмләкәтнең истикъбале хакында ни өчен бу кадәр мәэюссеңез, ханым әфәнде, Анатулының тәрәккый вә игъмаре дә мөмкин булмас дип уйлыйсызмы? Бәгъзән ирләр мәэюситкә төшкәндә дә фазыйләтле вә фидакяр хатыннарның аларга җәсарәт биреп зур эшләргә сәвекъ иткәнлекләре тарихларда күрелгәли бит, сездә дә шулай булмасмы икән? – дидем.

– Бездә ничек алай булсын, бездә хатыннар юк, милләтнең ярты ягы мәфлүҗ (паралич), ярты яклы кеше яши алмаганлыгы шикелле ярты гына яклы милләт тә яши алмыйдыр, менә үзеңез

[1] европача
[2] кош канатының иң зур каурые (журнал исеме)

күргәнсездер, бармы бездә Яурупадагы шикелле хатынныр хәяте, әлбәттә, юк; шулай булгач, без хатыннары тарикъ булган Яурупалыларга каршы тора алачак түгелмез, анларның әсарәтенә мәхкүммез, – диде.

– Соң сездә дә хатыннарга Яурупадагы мәгънәсейлә хәят бирергә мөмкин түгелме? Гәрчә соңгарак калынса да, әле бит вакыт бетенләй үтеп бетмәгән, – диюемә каршы:

– Хатыннарга чын хәят бирү ялңыз мәктәпләр васитасыйлә генә мөмкин, аның васитасыйлә хатыннарны тергезергә иң азы егерме биш ел вакыт кирәк, хәлбуки читләр аны көтеп тормыйлар, безгә һөҗүмнәрен дә һәр көн вә һәр сәгать дәвам итәләр, ярты ягы паралич бер кеше белән бөтен гәүдәсе сәламәт бер кеше сугышканда, бунларның кайсы җиңәр икән дия шөбһәләнергә урын юктыр диде.

Сүз хатыннарның качулары, җәмгыятьләргә катнаша алмаулары мәсьәләсенә даир ачылды. Бу хосуста Никяр ханымның фикере бөйләдер:

Төрек хатыннары качмый йөрерлек, үзләрен үзләре тота белерлек дәрәҗәгә килмәгәннәр. Хосусән, төрек ирләренең хатыннарга карашы бик начар, алар хатыннар хакында үзләрен үзләре тота белмимләр, хатыннар белән катнашуларына мөсагадә ителерлек ирләр Истанбулда бармак белән саналырлык дәрәҗәдә аздыр. Шуның өчен дә әгәр хәзер хатыннар качмый йөри башласалар вә җәмгыятьләргә катнашсалар, әллә никадәр рәзаләтләр[1] чыгачакр, төрек кавеме башка милләтләр кашында көленеч вә мәсхәрә булачак, шул сәбәпле элек гыйлем вә мәгрифәт илә коралланып ирләр дә, хатыннар да үзләрен үзләре тота алырлык дәрәҗәгә җиткәнчегә кадәр качуны бетерергә тиеш түгел вә хатыннар илә ирләрнең катнашулары да муафыйк түгелдер.

Никяр ханым әйтә:

– Төрек ханымнары үзәре дә ачылуны бер дә теләмиләр вә ачылу тарафдарларын яратмыйлар, әле эшләпә-фәлән киеп чыгу түгел, хәтта чаршафларны аз гына яңа модачарак итеп кигән хатыннарны да гаеплиләр, җыелыш-фәлән ясый башласаң, башларымызны ачарга түгелме дия куркышалар. Ирләр дә, хөкүмәт тә хатыннарымызның шул иске рәвешчә торуларын куәтләдекләреннән бездә хатын мәсьәләсенең тиздән хәл ителүен өмид итәргә урын юк; күрәсездер. Бездә хөкүмәт яки «Иттихаде тәрәккый» партиясе сәяси эшләрдә азрак кысынкылыкка төшә башладыйсә, гавәмнең фикерен окшар өчен хатыннарга бәйләнәләр: мөселман хатыннары «әдәп миллия вә кавагыйд исламиягә мохалиф йөрмәсеннәр» дия полицәгә әмер бирәләр. Шулай булгач, бичара төрек хатыннарының хәле ничек итеп үзгәрсен, – ди.

Йосыф әфәнде:

– Менә Сәланиктә мөселман хатыны мәсьәләсе тиз хәл ителде; анда юнаннар килеп керү берлән мөселман хатыннарына чаршау бөркәнеп качып йөрүне манигъ иттеләр. Әгәр форсат кулымызда вакытта бундый мәсьәләләрне без үземез хәл итмәсәк, моны башкалар хәл итәр һәм буның хәл ителәчәге күпкә бармавы хакында мөддәт тәгаен итеп бәхәсләшергә дә мөмкин, – диде.

Никяр ханымның «Күпме мөддәт куясыз?» диюенә каршы, Йосыф әфәнде:

– Иң күбе ун ел, – диде.

Бу вакыт бүлмәгә яңа мөсафирләр килеп керде. Бунлардан берсе Төркиянең мәшһүр әдипләреннән вә сабикъ губернаторларыннан Сөйләман Нәзыйф бәкнең кардәше әдип вә шагыйрь Гали Фаикъ бәк, берсе Сөләйман Нәзыйф бәкнең углы Сәгыйдь бәк вә берсе дә мәгариф нәзарәтендә хезмәт итүче Рәшид бәк иделәр.

Болар кергәч, сүз әдәбият үзәренә күчте. Мәгълүмдер ки, мондагы әдип вә мөхәррирләр язу язмак хосусында икегә бүленәләр. Бер кыйсме садә тел илә һәркем аңларлык төрекчә язу тарафындалар, икенче кыйсме бик күп гарәби, фарсы лөгатьләре кулланып, озын вә таматыраклаы гыйбарәләр илә язу тарафындалар. Әүвәлгеләр язудан максад айдынлату, шулай булгач мөмкин кадәр садә язарга кирәк, диләр. Икенчеләр исә әдәбият ул санаигъ нәфисәдәндер, гавәм аңласын дип хавасның гавәм дәрәҗәсенә төшүе җаиз түгелдер. Гавамнең аның үзенә махсус урам теле бар, ул шуның белән маташсын, әмма әдипләр вә шагыйрьләр әдәбият вә шигырьнең кыйммәтен төшерергә түгел, мендерергә тырышсыннар, диләр. Бу мәсьәләнең монда бик үткен вакытлары булган . Бу тугрыда күп бәхәсләр булып үткән. Хәтта безнең Гаяз әфәнде Исхакый да монда вакытында шул мәхрут башыннан очып йөрергә теләүче әдипләргә каршы бик хаклы вә мәгъкуль мәкаләләр язып үзләрен моахазә иткән.

Ләкин бәхетсезлеккә каршы, монда кинә шул әдәбиятне халык тарафыннан аңлашылмаска тиеш нәрсә дип зан итүчеләр күптер. Шуның өчен дә Истанбул газеталарын, Истанбул телен вә

[1] түбәнлек, яманлык

әдәбиятын Анатулы халкының йөздә бише дә аңламый, болар һавада очалар, тегеләр җирдә сөренәләр, араларында һичбер мөнәсәбәт хасил булмый торадыр.

Әдәбият кеше аңламый торган телдә язылырга тиеш диючеләрнең монда иң куәтле тарафдарларыннан берсе югарыда мәзкүр Сөләйман Нәзыйф бәк, берсе аның берадәре ошбу Гали Фаикъ бәк вә берсе дә мәшһүр әдип җәнап Шиһабеддин бәктер.

Йосыф әфәнде Акчурин вә Җәлал Саһир бәкләр исә садә язу, язуны кешегә аңлату, сүз дәрьясына бумау тарафындалардыр. Менә шул сәбәпле Никяр ханым бүлмәсендә әдәбият хакында сүз башлану берлән дәрхаль садә язу яки гали язу мәсьәләсе мөзакәрәгә куелды. Ике якта үзләренең фикерләрен мөдафәга итәргә, дәлилләр вә мисаллар китерергә керештеләр. Болар озын булганлыктан, монда язып тора алмыйм. Бары кызык итеп шуны гына зикер кылып үтәм:

Гали Фаикъ бәк әйтә:

– Садә язучылар зиннәтле вә гүзәл Долма бакча сараеннан чыгып, балчык землянкаларда торырга теләүчеләрдер; башындагы гакылы сәламәт булган кеше шуны теләрме? Халык аңламый икән, аңламасын, санаигы нәфисә ул үзе өчен үз тугрысында мөстәкыйль бер нәрсәдер, шигырьне музыканы гавәм халык аңласын дип урамлаштырырга ярамаган шикелле, әдәбият та шулай уктыр, – ди.

Никяр ханым үзе исә икесенә дә тарафдардыр. Ул әйтә:

– Гавәмгә вә гомумгә аңлату тиеш булган нәрсәләр зарар юк, садә язылсын, әмма гавәм аңлавының әһәмияте булмаган нәрсәләр шул гали лисан берлән язылсыннар, андагы ләтафәтне, андагы бәдаигъ[1] вә мәхасинне[2] ташларга, әрәм итеп югалтырга ярамый, – ди.

Соңра сүз төрек хатыннарының киемнәре мәсьәләсенә күчеп, яшмакмы килешлерәк, юкса хәзерге чаршафмы матуррак икәнлеге хакында сөйләнде. Бу мәсьәләдә тугры хөкем бирәчәк зат табигый Никяр ханым үзе улдыгыннан, ул җәй көне лодкаларда, сахраларда йөрегәндә яшмак килешә, әмма болай вакытларда шәһәр эчендә, әлбәттә, чаршаф матур, диде вә үзенең һәр ике кыяфәттә алдырган вә диварга куйган рәсемнәрен күрсәтте.

Сугыш хакында да сүз кузгалып үтә-бире хәбәрләр сөйләнде. Бунның үзәренә Никяр ханым үзенең француз мөхәррире мәшһүр Пьер Лотигә французча язган вә җибәрергә хәзерләп куйган тәшәккернамәсен укып күрсәтте. Пьер Лоти искедән бирле төрекләрне яратучы бер француз шагыйрь вә әдибедер. Бу сугыш вакытында бөтен французлар вә бөтен Франция газеталары төрекләргә искиткеч дошманлык күрсәттекләре хәлдә, ялңыз Пьер Лоти, Клод Фаррер, Стефан Лозанн кеби ике-өч мөхәррир вә социалист Жоресның «L'Humanité» газетасы гына төрекләр файдасына яздылар.

Пьер Лоти «Төркия үлем алдында» исеме илә язган соңгы китабында төрекләрне бик кызганып, балканлыларны вә Яурупаны Төркиягә каршы бөйлә хәрәкәт итүдә хаксыз итеп күрсәткән. Шуның өчен аңа Мөдафәгаи миллия җәмгыяте исеменнән рәсмән тәшәккер бәян ителде. Мәхмүд Шәүкәт паша да тәшәккер телеграмы җибәргән. Хәзер төрек зыялылары аңа кыймммәтле бер каләм кара савыт һәдия итәр өчен берничә мең франк иганә каед иттеләр. Менә Никяр ханым да үз тарафыннан Пьер Лотигә шул хосуста тәшәккер бәян итеп язган икән. Хаты озын, әсәрле вә, әлбәттә, шагыйрәләр калебеннән вә әдибәләр каләменнән чыгарга лаек рәвештәдер. Хатыннан аңлашылдыгына күрә, Никяр ханым Пьер Лоти илә электән таныш улып аның илә мохабәрәсе[3] бардыр. Соңгы Парижга баруында үзе берлән күрешергә муафыйк була алмаганлыгы өчен тәәссефләр[4] бәян итә.

Шул тарикча төрле нәрсәләргә даир сөйләшеп Никяр ханым хозурында бер-ике сәгать кадәр утырганнан соң мөсагадәсен алып вә кабулы өчен тәшәккерләр бәян итеп янынннан аерылдык.

Никяр ханым венгрияле Госман пашаның кызыдыр. Сүз арасында үзләренең Яурупалы улдыгын аңлаткалап куйды. Сөйләшүендә, үзен тотуында вә хәтта сима вә кыяфәтендә дә мажарлык вә Яурупалылык күренеп тора. Гыйлеме киң, зиһене үткен, хәл вә мәгыйшәте яхшы булганлыктан, Никяр ханым үз тугрысында бик бәхетле бер ханымдыр. Фәкать асыл төрек хатыннарына, Анатулы аналары вә кызларына да мондый фазыйлә вә галимә ханымнарның файдалары тисә, бик гүзәл булыр иде. Ләкин мәгаттәәссеф, юктыр. Никяр ханымның язган ничә хасиятле шигырьләрен укып истифадә итүчеләр Истанбулдагы берничә дистә әдипләр вә шагыйрьләрдер. Шуның илә бәрабәр, бер милләт эчендә мондый ханымнарның вөҗүде шаяне ифтихар вә ул милләтнең игътибар вә хәйсиятен арттыруга сәбәптер.

[1] охшашы, үрнәге булмаган, искиткеч гүзәллек
[2] күркәмлекләр
[3] хәбәрләшү
[4] үкенечен

*10 февраль.*

**54**

*Истанбул һавалары. Һаваның сугышка тәэсире. Солых вә төрек вә газеталары. Акча кысынкылыгы. Дахили заём. Сугыш мәйданында газета мөхбирләре.*

Өч-дүрт көннән бирле Истанбулда һавалар бозык; каты шималь җиле исә. Һич туктаусыз кар, яңгыр ява. Аяк асты пычрак. Һәр көн олуг урамнарны көрәтеп, тазартып, аптырап бетәләр. Төрекләр суыкка бер дә түзә алмыйлар. Азрак кар яки суык яңгыр яудыйсә, бөрешеп калалар, тизрәк каһвәханәләргә җыелып утырырга карыйлар. Хәтта урам тазартучылар да арбага бер-ике көрәк кар салгач та кулларын өештереп җылыналар вә бераз бөрешеп торалар. Затән мондагы өйләр, биналар вә киемнәр дә суыкка каршы торыр өчен хәзерләнмәгәннәр, һәммәсе дә бик җиңел, язлык вә җәйлек нәрсәләр генәдер.

Сугыш мәйданнарында хәрәкәт юклыкны да шушы һавалар бозыклыктан диләр. Ул җирләрдә кар бигрәк күп икән һәм дә бәгъзе бер елгалар ташый башлап гаскәр хәрәкәтене дә уңайсызландырганнар. Арада бер генә көн матур кояшлы һава булгач та, инде зур сугышлар башланачак дип көткәннәр иде. Ләкин ул һәйбәт һава тиз бозылды.

Йөз меңнәрчә гаскәрнең мондый начар һавада, суык вә яңгыр астында ятулары, әлбәттә, анлар өчен бик кыендыр. Ләкин сугышны дәвам иттерүгә мондый табигый манигъләр чыгуга Болгария хөкүмәтенең кәефе безылмый торган булса кирәк. Чөнки сугыш мәйданнарына яңа гаскәрләр вә могавәнәт өчен Сербия солдатларын китереп җиткерергә вакыт казанадыр. Мондый манигъ чыгуга төрекләр кайгыралар. Сугыш яңадан башланганда гаскәремезнең рухы күтәренке, әхвәле мәгънәвиясе яхшы иде, әгәр дә әхвәл мөсагадә улып, сугыш шул көенчә тизлек илә дәвам итсә, муаффәкыять безнең тарафта булган булыр иде, инде тагын эшләр йомшады, бу безнең бәхетсезлегемезгә каршыдыр, диләр. Бик мәэюс бер кыйсме исә: сугышның дәвамына мондый манигъләр чыгу безнең бәхетемезгә каршыдыр, ярдәмемезгә Ходай үзе җитеште, юкса болгарлар Келибулыда безне җиңеп, юнан флоты инде Истанбулда булган булыр иде. Хәзер исә алар җирләреннән кыймылдый алмый торалар. Шушы арада безгә солых мөзакәрәсе кузгатырга форсат бар, диләр.

Гомумият илә караганда баштан бирле рәтле бер сугыш булмау сәбәпле, халыкның мохарәбә хакындагы һәвәс вә өмидләре хәйли сүнде. Келибулы сугышында төрекләрнең нык җиңелүләре вә әллә ничә меңләп мәҗрух вә тәләфат бирүләре хакындагы хәбәрләр бик артык мөбаләгале булсалар кирәк. Аларның дөрестлеген белдерерлек монда һичбер галәмәт юк. Кайларда күпмешәр хастаханәләр барлыгы вә анларга һәр көнне күпме яңа мәҗрухлар китерелегәнлеге мәгълүмдер. Хәлбуки Келибулы сугышыннан соң бу хастаханәләргә китерелгән мәҗрухларның барлык саны меңгә дә тулмый, диләр. Мәҗрухлар күп булса, әлбәттә, барсы да шунларга китерелгән булырлар иде; чөнки анларны яшереп тотар хәл юк, капчыкларга тутырып куеп та булмый.

Солых мөзакәрәсе хакындагы сүзләрнең ничек барганлыгы телеграм хәбәрләре илә анда мәгълүмдер. Хаккы пашаның урынлы-урынсыз күп сүзләр сөйләвенә монда төрек матбугатының эче поша. Гомумиятлә Хаккы пашаның анда җибәрелүенә муаффәкыятьле бер эш дип карамыйлар. Мондагы төрек газеталарының күбесе Әдернә, Әшкудра, Яния бирелмәстән элек солых мөзакәрәсе хакында сүз дә булмаска тиеш, ни вакыт бу каһәр кальгаларымыз тәслим улынырлар, шунда гына истәр-истәмәз солых сүзе кузгалырга мөмкиндер, дип язалар. Электән иттихадчылар галәйһендә булган «Ифһам» газетасы гына мөмкин мәртәбә тизрәк һәм дә Әдернә, Әшкудра вә Яния кеби кальгалар бирелмәстән элек солых ясау файдалы вә мәмләкәтнең сәламәтлеге ноктаи назарыннан мотлак шулай булуы лязем, дип яза. Чөнки Әдернәләр кулымызда вакытта килешсәк, болгарларга: сез Мәрмәр сахиленә иңүне сорамаңыз вә бездән сугыш расходы таләп итмәңез, мөселманнарның хокукын саклауны илтизам итеңез, Әдернәдәге гаскәремез үзләренең гаскәре намусларын саклап кораллары илә чыксыннар вә андагы дүрт-биш миллион лиралык туплар вә коралларымызны алырга хакымыз булсын дип әйтергә мөмкин; Әдернә тәслим ителгәннән соң боларны әйтә алмамыз, ул вакыт болгарлар бездән Мәрмәрә сахилен вә сугыш расходы сорый башларлар, ди, вә бу газета мөмкин кадәр өртеле сурәттә генә язып: Төркия гаскәренең вә флотының тәҗавези хәрәкәт ясарлык хәлдә түгеллеген, тәдафәгый сурәттә кальгаләр аркасында торудан исә муаффәкыять казанылмаячагын, бу рәвештә үткәрелгән һәрбер көннең мәмләкәт башына яңа сәфаләтләр вә яңа фәлакәтләр арттыра барганлыгын, бинаән галәйһи, мөмкин кадәр тизрәк солых ясау тиеш булганлыгын аңлата.

Мондагы әхвәлгә караганнан бу газетаның сүзләренә хак бирмәскә дә мөмкин түгелдер. Акча ягыннан хөкүмәт бик кысынкылыкта. Бурычка акча таба алаганы юк. Бельгия банкаларыннан кем

белер нинди авыр шартлар иләдер аванс тарикыйлә ярты миллион лира кадәр акча алып, мәэмүрләрнең декабрь жалованиеләрен яңа гына бирделәр. Гыйнвар жалованиеләре бирелгәне юк әле. Төрекләрнең күбесе. жалованиеләре бирелмәгәч, анларның эше бөтенләй читенләшә. Бу исә мәэмүрләрдә хөкүмәткә каршы иминиятсезлек вә дошманлык арттыруга сәбәп була. Җитмәсә тагын «Мөсадәрәи әмваль» канунны (кешенең малын тартып алу законы) чыгарылды. Берәүнең сукносы, итләре, хөласа гаскәргә кирәкле ни-нәрсәсе булса, шуны тартып ала вә кулына квитанция бирә. Хөкүмәт аның бәдәлен шул квитанция илә үз вакытында соңыннан түләячәк була. Ләкин ул аны кайчан түләр вә мәмләкәтнең хәле кайчан төзәлер – бунлар бер дә мәгълүм түгел. Шул сәбәпле бу канунда сәүдәгәрләр арасында зур һәяҗан вә хушнутсызлыкка сәбәп булды. Чит дәүләтләрнең сәфирләре бу канун әҗнәбиләр хакында йөртелмәсен дия Бабы Галигә нота бирделәр. Төркияле христиан сәүдәгәрләр рәтен тапсалар бу кануннан котылыр өчен әҗнәби химаясенә сыгынырга чаралар эзлиләр. Бу исә Төркия эшләренә әҗнәбиләр мөдахаләсе артуга тагын бер сәбәп була.

Төркиядәге күчми торган милекләрдән (йорт-җирдән) алына торган налог солтан Хәмид заманыннан бирле рәтләнеп түләнми килгән икән. Хәзерге хөкүмәт акчага кысылгач, аны бик тыкырдатып түләтә башлады. Буңа да халык бик авырсына. Байлар вә сәүдәгәрләр хаксыз уларак авырсыналар. Әмма бөтен вирадәтләре алган жалованиеләреннән гыйбарәт булган төрек вә мөселман мәэмүрләренең авырсынуларын хаксыз дип әйтер хәл дә юк. Чөнки шул тамакларына вә өстләренә җитәрлек булган кадәр генә жалованиеләре дә алынмагач, җидешәр-сигезәр, хәтта унбишәр елдан бирле җыелып килгән налогларны алар кайдан алып ни белән түләсеннәр. Әлбәттә, йортларынәрсәләре торгтан сатыла башлый. Еллардан бирле сугышлар, ихтиляльләр дәвам итү сәбәпле, сәүдә вә тиҗарәттә гаять зур торгынлык булган. Шул сәбәпле сәүдәгәрләрнең хәлләре дә җиңел түгел.

Менә бу хәлләр барсы да халыкны хәзерге «Иттихаде тәрәккый» хөкүмәтеннән суытуга сәбәп булалар. Хәзер үк күп кешеләр: Камилл паша хөкүмәте вакытында халыкка мондый авырлыклар ясалмаган иде, хөкүмәтнең гади куәте малиясе беткәнлеге аңлашылу берлән ул солых ясауны тиеш тапкан иде, «Иттихаде тәрәккый»челәр исә халык өстенә бер чок авырлыклар салдылар, сугышны яңадан башлап никадәр кеше вә никадәр мал тәләф иттеләр, иң ахырында эшләнә торган эш шул ук иске хөкүмәтнең эшләргә теләгәненнән, ягъни Әдернәне бирүдән вә Аталарның күбесеннән ваз кичүдән гыйбарәт булырга охшый; чөнки хөкүмәт үзе солых мөзакәрәсе башлады, диләр.

Халыкның бу фикере яңлыш икәнлеген күрсәтәчәк яңа вакыйгалар, сугыш мәйданында яңа эшләр булырмы, юкмы, ул хакта хәзергә бернәрсә дә әйтеп булмый – караңгыдыр, Истанбулда тәртип вә интизам саклау хезмәтендә булган жандарм вә полисләрне сугышка җибәреп, анлар урынына мәктәплеләрдән вә саир кешеләрдән күңелле фиркаләр төземәкче булганнар иде. Әҗнәби сәфирләре буңа протест итеп манигъ булдылар. Истанбулны анда кешеләр кулына тапшырырга без ышана алмыймыз, әгәр алай итә торган булсаңыз, без үз пароходларымыздагы гаскәрләрне корыга чыгарып тәртип саклатырга мәҗбүр булачакмыз, дигәннәр. Шул сәбәпе ул фикер хәзергә калды.

Дахилия заёмның мөвәкъкать квитанцияләре басылып чыгып сатыла башлады. Асыл билетлары Яурупада басылып киләчәк, квитанцияләр акрын гына сатыла. Хөкүмәт бунларның ике миллион лиралыгын Һиндстанга, бер миллион лиралыгын Мисырга җибәрәчәк дия бер төрек газетасында күрелеп калды. Дөрестлеген белә алмадым.

Төркиянең үз газеталарының мөхбирләренә сугыш мәйданнарына барып хәбәр язып торырга мөсагадә ителде. Мин дә тиешле урынына мөрәҗәгать итеп Келибулыга барырга мөсагадә сорап караган идем. Миңа ышанычлык бәян итеп мөсагадә бирергә дә мөмкин тапканнар иде. Ләкин әҗнәби дәүләт тәбәгасе булганлыгымнан, кагыйдә бозылмасын вә башкаларга да сорарга юл ачылмасын дип рөхсәт ителмәүне муафыйк күрделәр. Табигый, буйсынудан башка чара юктыр.

Солтанның үзе яки вәлигаһеде сугыш мәйданына барып кайтырлар яки Айя-Софиягә-фәлән килеп халыкка күренәрәк рух бирерләр дия көткәннәр иде. Ләкин булмады. Ул тугры да һичбер тавыш тын юк. Бары прәнсләрдән шаһзадә Габделхәлим әфәнде генә тагын сугышка барып Келибулы мохарәбәсендә яраланып кайтты.

Хәзерге хәлдә Хадимкөй илә Истанбул арасында сигез хастаханә бар. Җидесе төрек Һиляле Әхмәренең, берсе әҗнәби Салибе Әхмәренеке. Айя-Стефаноста йөз вә йөз илле караватлык ике хастаханә, Гомерледә һинд Һиляле Әхмәренең ике йөз караватлык, Келибулыда мисыр вә һинд Һиляле Әхмәрләренең йөз иллешәр караватлык берәр хастаханәләре бар. Бунлардан башка хөкүмәтнең үзенең зур-зур гаскәри хастаханәләре дә күптер.

Бу көннәрә монда яңа рум патрикы сайланды. Элек Истанбулның Кадыкөй мәхәлләсендә митрополит булып торган вә Юнанстанның Афина дарелфөнүнендә икмаль итеп гыйльме хокук

докторлыгы шәһадәтнамәсе алган, мөкәммәл голүме диния тәхсил иткән бер кешедер. Солтан Хәмид вакытында да румнар берничә мәртәбә буны патрик сайларга теләсәләр дә, гаять рум милләтчесе булганлыктан вә рум чиркәүләрен яптырып ул вакытта хөкүмәткә каршы нәмаешлар ясаганлыгыннан, солтан Хәмид буны тәсдыйк итми килгән икән. Инде тәсдыйк ителде. Дахилия назыйре вә «Иттихаде тәрәккый» комитетының вәкилләреннән гыйбарәт бер һәйәт үзенә барып яңа урыны белән тәбрик иттеләр.

*12 февраль.*

**55**

## Бер француз профессорының тәхкыйре вә аның рәде[1]

Бу көннәрдә монда дарелфөнүндә төрек студентларының бер җыелышы булып, бер француз профессорына каршы протест вә нәфрәт бәян иттеләр.

Буңа сәбәп булган вакыйга будыр:

Французның Клермон-Ферран дарелфөнүненең әдәбият шөгъбәсендә профессорлык итүче Дадовис Дюжерер атлы бер француз ошбу февральнең 7 сендә Балканнар хакында бер лекция укыган. Шул вакытта төрекләргә вә гомумиятлә исламияткә каршы бик начар сүзләр сөйләгән. Сөйләгәннәренең бәгъзеләре булардыр:

«Балканлыларның бу кадәр гали, мокатдәс, шанлы вә милли бер сугышта булынуларына христианлык мәдәниятенең бу кадәр могаззиз вә фидакарь бер эшенә исемез китәргә тиеш. Мондый гүзәл вә гали бер манзараны дөнья яратылганнан бирле бәне бәшәр[2] күргән юк иде. Мәдәни Яурупаның вә хосусыйлә Франциянең вазифасы балканлыларга ярдәм итү, төрекләр өстенә йөрү, азияле бу вәхши катилләрне Яурупадан куып чыгару иде. Яхшы булды ки, Яурупа дипломатлары соңгарак калып булса да, үзләренең шушы вазифаларын аңладылар. Фәкать буларны Истанбулдан куып чыгару хакында гына йомшак кылынып начар эшләделәр. Юнанлылар яшь төрекләрнең золым оясы булган Сәланиккә йөределәр. Төрекләрне изә-изә бу шәһәргә керделәр. Хәзер бу шәһәрдә крест нурлар сачып тора. Яурупа кыйтгасында төреклек вә мөселманлыкның соң хәрабәсе булган Әдернә янында болгарлар харикалар күрсәтәләр. Иске төрек надан, ялкау, мескен, пис, шәһвәтпәрәст вә угрыдыр. Яңа төрек исә надан, ялкау, мескен, кибарлы, угры, шәһвәтпәрәст вә бунлар өстенә дә исеректер. Төрек үзенең азиятлык табигатейлә вәхши вә катилдер. Төрек диннәрнең иң түбәне, иң гадисе булган бир дин (дин ислам) илә мөтәддәендер. Төрек күп хатын ала, төрек хатынга ат шикелле мөгамәлә итә. Төректә гаилә фикере, гаилә хисе юктыр. Төрек әүвәлән төрек булганга вә икенчедән мөселман булганга күрә, мәмләкәт идарә итә алу, мәдәниятнең иң түбән дәрәҗәсенә булсын җитешә алу вә кеше шикелле яши алу кабилиятеннән катгыян мәхрүмдер. Төрек күңеленезгә килүе мөмкин булган һәммә начарлыкларны җәмгыдыр. Пьер Лоти, Клод Фаррер шикелле төрек мөхибләре[3] шәрыкнең латәфәт табигыясенә, гүзәл һавасына, матур күгенә мәфтүн[4] булган шагыйрьләрдер. Анлар төрекләрне яхшы каһвә пешерә белгәнлекләре өчен сөяләр. Затән төрекләрнең бар кебек һөнәрләре дә шул гынадыр. Болгарларның, юнаннарның вә каратаг һәм сербларның сугыш вакытында төрекләргә золым итүләре хакында сөйләнгән сүзләр тугрыдыр. Алар гасырлардан бирле үзләрен изгән, балаларын, кардәшләрен кискән Азия вәхшиләренә, Ниш шәһәрендә кеше башыннан манара ясаган катилләргә үзләренең иске вәхшәт вә золымнарын кайтарудан башка бернәрсә эшләмәделәр».

Бу профессор ошбу сүзләрене йөзләрчә, бәлки меңнәрчә халык алдында сөйләгән вакытта шунда берничә төрек шәкертләре дә хәзер булганнар. Алар буңа, әлбәттә, хурланганнар. Ачуланганнар. Ләкин мәҗлестә бернәрсә дә эшләмәгәннәр, тавыш чыгармаганнар. Тыңлап утырганнар. Соңыннан бу профессорның үзенә вә дарелфөнүн мөдиренә кягыдләр язып протест иткәннәр. Буның ни сәмәрәсе күрелгәндер, әлегә мәгълүм түгел.

Ошбу вакыйга монда беленү белән, югарыда яздыгымча, төрек студентлары дарелфөнүнгә җыелып бу мәсьәләне мөхакәмә итәргә карар бирделәр. Ләкин мәгаттәәссеф, бик аз, барлыгы йөзгә якын кеше килгән. Аларның да байтагысы дарелфөнүн таләбәсе түгел, урта вә башка мәктәпләр шәкертләре иде. Студентларның могтәбәраны вә хатыйплары килмәгәннәр. Нотыклар бик рухсыз вә сыек булды. Мәҗлес рухсыз үтте. Шуның илә бәрабәр, ошбу нәрсәләргә карар бирделәр:

---

[1] мыскыл итүе һәм аны кире кагу
[2] кешелек
[3] сөючеләре
[4] үз-үзен онытып сокланучы, башы-күзе әйләнгән

1) Төркия мәгариф нәзарәте Төркиянең рәсми мәктәпләрендә француз теле укытуны бетереп аның урынына немецча укытсын. 2) Хәзергә кадәр хөкүмәт вә Германиягә җибәрсен. 3) Төрек мәктәпләрендә укытучы француз мөгаллимнәрне урыннарыннан чыгарсын.

Хәзерге көндә Франциядә Төркия хөкүмәте хисабыннан укучы госманлы шәкертләренең микъдары меңгә якындыр. Төркия мәктәпләренең барсында да диярек француз теле мәҗбүри улып, буңа һәр дәрестән артык вакыт бирелә. Шул сәбәпле әгәр студентларның бу карарын хөкүмәт игътибарга алса, байтак әһәмиятле эш булырга мөмкин.

Габдеррәшид әфәнде Ибраһим җәнапләре бу мәсьәлә хакында «Тасвире әфкяр»дә төрек студентларын шиддәтлерәк хәрәкәткә өндәп бер мәкалә бастырып чыгарды. Ул югаргы карарлар өстенә, төрекләрне моннан соң французча сөйләшмәскә дә дәгъвәт итә вә мәкаләсендә: «Әгәр яшәргә теләсәк, гыйззәте нәфсемез, шане миллимез башкаларның пычрак аяклары астында тапталмасын дисәк, иң түбән милләтләрдән саналган кытайлылардан гыйбрәт алыйк», – ди. Рәшид әфәнденең язуына күрә, моннан дүрт ел элек Япониянең бер газетасы Фурмуз атасы[1] мәсьәләсендә кытайлыларны тәхкыйрь иткәч, япон мәктәпләрендә укучы ун мең кадәр кытай шәкертләре шуңа протест мәкаменнән билиттифакъ кузгалганнар да Японияне ташлап китәргә карар биргәннәр. Ике-өч көн эчендә һәммәсе дә Кытайга китәр өчен Нагасакигә җыелганнар. Япония хөкүмәте моннан мөттәэсир булып, газетадан тәхкыйрен кире алдырткан вә Кытай шәкертләренең юл масрафларын биреп үз хисабыннан кире кайтарган икән. Рәшид әфәнде мәкаләсенең ахырында: «Яшәргә теләгән милләтләр үзләренең барлыкларын шулай күрсәтәләр, юкса коры сүз белән генә түгел», – ди.

Шушы студентлар җыелышыннан соң югары мәктәп мөгаллимнәреннән вә дарелфөнүн таләбәләреннән бәгъзеләре илә күрешеп бу хосуста фикерләрен сораштым. Бу протест җыелышы ни өчен болай сыек, төссез булды, я бөтенләй ясамаска кирәк иде, ясагач, шәп вә рухлы итеп ясарга, тәэсир калдырырлык итәргә тиеш иде, болай пычратып кына калу күңелсез булды, диде. Кайсылары: «Адым синдә, башка эшләремез бетте дә инде, шуның беләнме маташырга калды», – диләр. Кайсылары: «Дүрт-биш хөкүмәт белән сугышканымыз җитмәгән дә, аның өстенә тагын Франция хөкүмәтен вә аның дусты булган Русияне ачуландырып башымызга тагын яңа бәлаләр чыгартыйкмыни?» – диләр вә бәгъзе берләре исә ачыктан ачык: «Ул француз профессорының төрекләр вә исламият хакында сөйләгән сүзләренең бик күп кыйсме тәмамыйлә тугрыдыр, аның кай җиренә протест итәсен, тугры сүзләргә протест итеп адәм көлкесе булмактан исә, сөкүт итеп калу гакыллырак бер эштер, профессорның төрекләргә “угры” дип әйтүе генә дөрест түгел, юкса карт вә яшь төрекләр хакындагы сүзләре дөрестер», – диләр.

Бу фикерләргә укучыларымыз ничек карар, анысын белмим. Ләкин мин үз тарафымнан боларның берсенә дә кушыла алмыйм. Шәхси вә милли намусны саклау вә мөдафәгә итү мәсьәләсендә, минемчә, һичбер нәрсә манигъ булырга вә бу хакта һичнәрсә хисапка алынырга мөмкин түгелдер. Алты түгел, унике хөкүмәт берьюлы һөҗүм итсәләр дә, намуссызлыкны кабул итү җаиз түгелдер. Һәм дә төрекләр вә Төркия тарафыннан мондый мәсьәләләрдә ителгән шиддәтле протест өчен Франциянең дә, Русиянең дә сугыш башлау ихтималлары катгыян юк, бәлки бу эш әфкяре гомумияне төрекләргә хөрмәтен арттырырга гына сәбәп булыр иде. Үз хәйсият вә намусын саклый алмаучыларга һәркемнең хәкарәт күзе илә карарга хакы бардыр.

Безнең Русия татарлары гына да мәдәният вә гыйрфан[2] җәһәтенчә никадәр түбән булсалар да, үзләре өстенә хәкарәт аттырмаска бөтен көчләре илә тырышып яталар. Немирович-Данченконың исламияткә тигән мәкалә яки гыйбарәләре өчен вакытыйлә шиддәтле протестлар ясап гафу үтенергә мәҗбүр иттеләр. «Мөхәммәд оҗмахы» дигән уенны мөселманлы шәһәрләрдә уйнатмаенча шәһәрдән шәһәргә сөрәләр. Балкан сугышы вакытында укучы яшьләремез исламиятне катнаштырып йөртүләре өчен рус газеталарына шиддәтле протестлар яздылар. Бунлар барсы да рух галәмәтедер. Милләттә хәят вә яшәргә истикъдад барлыгын күрсәтә торган галәмәтләрдер.

Исламияткә ителгән хәкарәтне рәд итү беренче дәрәҗәдә уларак мәкаме хиләфәт вазифасы, вә аннан кала һәммә мөселман вазифасыдыр. Шулай ук төреклеккә ителгән хәкарәтне рәд итү беренче дәрәҗә мөстәкыйль булган Төркия вә иң мәдәни булган госманлы төрекләре вә аннан кала гомум төрекләр вазифасыдыр. Бүген Франциядә бер профессор бөтен исламият вә төреклек өстенә шул кадәр пычраклар атып хәкарәт итсә вә бунлар барсы да шоп-шома гына сеңеп калса, иртәгә башка бер мәмләкәтнең, өченче көнгә башка бер җирнең профессоралры вә газеталары шулай хәкарәт итмәсләр дип ничек әйтәсең.

[1] Формоза утравы
[2] мәгрифәт

«Вакыт»та без элек тә Төркия әхвәле вә гомумиятлә мөселманнарның хәзерге барышлары хакында мәэюсанә бер рәвештә яза идек. Минем моннан язып торган мәктүп вә мәкаләләрем дә мәэюситледер. Укучыларымызның бунлардан хушланмауларын да беләмез. Хәтта Төркиягә бунның ни дошманлыгы бар икән дип испәләүче саф калебле кешеләр дә булынуы ихтималдыр.

Ләкин югарыда бәян ителгән вакыйга шикелле бер чок әхвәл бардыр ки, безне мәэюс итә. Күңел күтәрерлек, өмид арттырырлык эшләр бик аз күренә, дәха тугрысы – һич күренми. Юкса мөселманнарның тәрәккый вә сәгадәтен теләмәгән бер мөселман вә төреклеккә хөрмәт итмәгән вә аңа хәерхаһ булмаган бер төрек баласы дөньяда булуны мин тасвир итә алмыймын.

Бер милләтнең интеллигенциясе үзләрен эт итеп сүккән ахмак вә әдәпсез бер француз профессорын: «Дөрес әйтә, шулай шул» дип торсалар; солдатлары «Безнең ватанымыз Әдернә, Сәланик, Манастир вилаятьләре түгел; без Конияле, Диярбакырлымыз, ул вилаятьләренең кешеләре теләсәләр үз ватаннарын үзләре сакласыннар» дип торсалар вә Лүлә Бургастан Чаталҗага кадәр кире чигәргә әмер булгач, сөенечләре йөзләренә чыгып: «Әгәр тагын анда-монда туктатмаенча шул Чаталҗага кадәр үк җибәрсәләр, өч-дүрт көн ач калырга булса да түзәр иде» дисәләр; офицерлары хөкүмәт башына үзләре теләмәгән фирка кичү белән авыруга салышып яки истигъфа итеп хезмәтләрен ташлый башласалар; солдатка каралган яшьләре гаскәрлек хезмәтеннән котылыр өчен һәртөрле чаралар эзләсәләр вә котылып калгач, «Әлхәмдүлилләһ, бер елга булса да кичектерделәр әле» дисәләр; хәлбуки Парижларда, Лондоннарда укучы миллионер Мисыр прәнсләре яхуд рус дарелфөнүн шәкертләре үз ихтиярлары илә килеп вә һәр Тәһликәне күзгә алып сугыш мәйданына атылсалар; ул милләтнең хатыннары хокук вә хөрриятә үзләре каршы торсалар вә әҗнәби дүрт мөслимәнең тәшвикы илә кузгалып, ике мәртәбә җыелганнан соң таралып бер-берсенең гайбәтенә керешсәләр, «Аман, мондый һавада ачык арбада урамга ничек йөрергә кирәк» диярлек дәрәҗәдә нәзек вә кибар булсалар; ул милләтнең байлары хөкүмәткә шундый авыр вакытларда хәерче сәдакасы кадәр дә иганә итмәенчә акчаларын вә бөтен кыйммәтдар нәрсәләрен әҗнәби банкаларына, әҗнәби складларына тутырырга ашыксалар; ватанның шундый тәһликәле вакытында ул милләтнең иң олугларыннан булган Камил пашалар, сабикъ шәйхелислам Җәмаледдин, Нурадунгиян әфәнделәр, Шәриф, Рәшид Габдеррахмн пашалр читкә качып китсәләр вә Мисырга җыелып гарәп хәлифәлеге тәэсис итү, Сүрия, Йәмән, Багдад, Мәккә, Мәдинәләрне шунда кушу хакында Әнгелтерә икмәгенә май сөртсәләр, ничек итеп күңел күтәрелергә кирәк, ничек итеп мәэюс булмаска кирәк?

Дөрест, бунлар мәңгелек сыйфатлар түгел. Барсы да үзгәрергә, төзәлергә мөмкин; ләкин Яурупа мәдәнияте, Яроупаның фәгалияте икътисадиясе дәрья шикелле ташып килә. Төзәлгәнне көтеп тормый. Черек-чарык никадәр нәрсәләр бар исә, һәммәсен дә себереп-юып алып китә. Менә шуның өчен дә маюсит килә. Шуның өчен дә куркыладыр. Тунис, Җәзаир, Фас, Иран, Траблусгареп – бунлар барсы да күз алдымызда эреп, югалып киттеләр. Төркиянең дә анлар киткән юлдан китмәве өчен, анлардан фәүкылгадә зур башкалыгы булырга кирәк. Хәлбуки, мәгаттәэссеф, Төркиянең анларга караганда башкалыгы ул кадәр зур түгел, төрекләр фикер вә рух җәһәтенчә анларга бик якындырлар ки, куркынычның иң мөһим ноктасы да, минемчә, шулдыр.

*13 февраль.*

## 56

### «Иттихаде тәрәккый» хөкүмәтенә каршы ихтилал

Хәзерге «Иттихаде тәрәккый» хөкүмәтенә каршы яңа бер ихтилал хәзерләнгәнлеге хакында берничә көннәрдән бирле колактан колакка сүзләр йөри һәм шуның дөрестлегенә бәгъзе бер галәмәтләр дә күрелгәли башлады: бик еш-еш кына прәнс Сабахеддин бәкнең исеме зикер ителә; хөкүмәттән үзләренә зур-зур гына урыннар сорап та ала алмаган кешеләрнең Сабахеддин бәк илә барып күрешкәнлекләре аңлашыла иде. Сабахеддин бәк вә аның дустлары хәзерге хөкүмәтнең һичбер эшенә катнашмыйлар, мәҗлесләргә вә киңәшләргә чакырылсалар да, килмиләр иде. Шул сәбәпле, электрик чыбыгының бер очы «Иттихаде тәрәккый»челәрдә исә, икенче очы Сабахеддин бәк тарафыннан улдыгыны аңлау вә ни булса да шул яктан яңа вәкыйгалар көтү мөмкин иде. Гәрчә «Иттихаде тәрәккый»челәрнең иң бөек вә иң әсаслы мохалифләре Камил паша икәнлеге мәгълүм исә дә, хәзерендә аның Мисырда, ялңыз «Иттихаде тәрәккый»челәрнең гына түгел, бәлки бөтен Төркиянең язмышы хакында план вә проектлар төзү берлән мәшгуль булганлыгы мәгълүмдер.

Алынган хосусый хәбәрләргә күрә, Әнгелтерәдән илһам ала торган Камил паша вә компаниясе бундан соң Төркиянең мөстәкыйль суәттә яши алмаячагына ышанып, хиләфәтне гарәпләргә

күчерергә, бөтен гарәпләрне бер идарәгә җыеп, Әнгелтерә химаясендә «мөстәкыйль бер гарәп хөкүмәте тәэсис итәргә вә әрмәниләр илә курдлар аерылганнан соң (чөнки бунларның аерылачаклары вә Русия химаясенә керәчәкләре ихтимал тотыладыр) бик аз калган төрекләрне дахилән мөстәкыйль бер хөкүмәт итеп шул гарәп хөкүмәтенә кушарга, – Австро-Венгрия охшаулырак бер нәрсә ясарга хәзерләнмәктәдерләр. Шушы хакта сөйләшер өчен хәзерендә Мисырда зур киңәш мәҗлесләре ясалмакта, анда Сүрия, Әл-Җәзаирәдән, Йәмәннән, Хәдрамәүттән, Гомманнан вәкилләр, могтәбәр шәехләр вә кабилә рәисләре җыелмактадыр. Ялңыз хәзергә кадәр бу фикергә Сәнусиләр генә кушылмый вә вәкил җибәрми торалар икән. (Аның вәкилләре хәзерендә Истанбулдадыр).

Камил паша шундый зур планнар илә мәшгуль булганлыгы өчен, Иттихаде тәрәккыйне какшата тору мөмкин булса, тамырына балта чабып, үзен аудару вазифасы баш командирның үзенә түгел, бәлки аның могавиннәренә тапшырылган икән. Шул сәбәпле, Иттихаде тәрәккыйчеләргә каршы сузылган беренче соңгенең очы Истанбулның үзендә, Бугаз Эчендә прәнс Сабахеддин бәкнең дворецыннан күренде. Шөйлә ки: яшерен бер комитет ихтилал чыгарып хәзерге хөкүмәтне төшерергә, хәзерге министрларны вә Иттихаде тәрәккый башлыкларын тәүкыйф итәргә вә барсын да бер пароходка төяп кайда булса да җибәрергә карар биреп, эшләргә торганда гына серләре мәйданга чыгып хөкүмәт тарафыннан үзләре тәүкыйф ителделәр.

Кичә кич берлән бу тентүләр, тәүкыйфләр хәбәре авыздан авызга шәһәрдә таралган иде. Бүген иртә белән (17 февральдә) хөкүмәт бу хакта яхшы ук мофассал сурәттә рәсми мәгълүмат нәшер итте. Хөкүмәтнең нәшер иткән мәгълүматына күрә, прәнс Сабахеддин бәкнең секретаре Сәтват Лотфи бәк илә Эрзурумлы садыйкы Мостафа Васфи вә «Тәфиз» мәктәбе шәкертләреннән Хәсән вә Сәгыйдь әфәнделәр вә башка берничә кешеләрдән гыйбарәт бер һәйәт ясалган. Бу һәйәт 18 нче февральдә Бабы Гали янында бер нәмаеш ясарга, хәзерге хөкүмәтнең тоткан сәясәте зарарлы икәнлеген сөйләргә вә әһалигә һәм гаскәргә хитап кылып бастырылган прокламация таратырга карар биргән. Прокламацияне Бәк Углында «Анатулы» исемендә бер грек матбагасында бастырганнар. Иран ихтилалчыларыннан Мөхәммәдгали исемле берәүгә бомбалар заказать иткәннәр. Бабы Галинең вә әтрафының планнарын ясап кесәләренә куйганнар. «Иттихаде тәрәккый» җәмгыятенә мәнсүб әһәмиятлерәк адәмнәрнең списокларын төзеп, фатирларын язып алганнар. Хәзерге министрларны төшереп гадәме мәркәзият тарафдары булган кешеләрдән яңа һәйәте вәкилән ясатыр өчен солтанга мөрәҗәгать итәргә карар биргәннәр.

Хөкүмәт вакытыйлә бунларның хәрәкәтләрен сизеп торган. Шул сәбәпле полицә прокламация басылган матбаганы вә матбага иясенең өен тентеп прокламацияләрне кулга төшергән, иясе качып өлгергән. Шул сәбәпле аны тәүкыйф итми калганнар. Соңра прәнс Сабахеддин бәкнең дворецында Лотфи бәк фатирын тентегәннәр. Үзе качып өлгергән. Барлыгы егерме-утыз җирдә тентү булып, бомба ясаучы иранлыны вә һәйәткә дахил булган берничә кешеләрне тотканнар. Байтаклары да качканнар.

Хөкүмәт бу тотылган ихтилалчыларның диване хәреб мәхкәмәсенә тәслим ителәчәкләрен игълан итте.

Инде бу вакыйгага халыкның ничек каравына киләчәк булсак: буңа берәүнең дә исе китмәде. Булуы һәр көн ихтимал тотылган бер эш дип кенә карадылар. Монда халык андый вакыйгаларга өйрәнеп беткәннәр, хосусән, Иттихаде тәрәккый хөкүмәтенең сугышны казана алмаячагыны, Әдернәне вә аталарны коткарырга кулыннан килмәячәгене, ныгытып сугышасы җирдә солых башлавыны вә бурычка акча таба алмавыны күргәч, аннан халыкның ихласы кайтырга башлаган иде. Иттихаде тәрәккыйчеләрнең соңгы көннәрдә үз араларында да бәгъзе бер болытлар күренә башлавы анларның мохалифләренә бигрәк җәсарәт биргән булса кирәк һәм бу иттихаде тәрәккый галәйһендәге хәрәкәтнең киткән саен арта барачагында шөбһә юк; анларның хөкүмәтне үз кулларында озак тота алулары исә бик шөбһәледер.

Бу хәзерге хәрәкәттә прәнс Сабахеддин бәкнең үзенең дахиле[1] булып-булмаганлыгын мәгълүм түгелдер. Халык аның үзенең дә дахиле вә, һич булмаса, хәбәре бар дип игътикад итә. Әмма хөкүмәт бу хәрәкәтнең әһәмиятен киметер өчен, аның дахиле юк, бу эш бары игътибарсыз, «буш кафалы» берничә кешеләрнең «гакылсыз хәрәкәтләре» дип кенә күрсәтергә тели.

Бу ихтилалны ясарга теләүчеләрнең фикеренчә, гүя хөкүмәт башына гадәме мәркәзият тарафдары булган кешеләр китерелсә, Әдернәне үз алдына битараф бер идарә ясап, сугышны туктатырга мөмкин вә ул вакыт бурычка 50 миллион акча да табылачагы көтелә икән.

---

[1] катнашы

Һәр нә исә, моннан соң Төркиядә мондый эшләр еш булырга мөмкин. Мәмләкәтнең сәламәтлеккә чыгарылуы читен бер эш булганлыгын аңласалар да, кинә моны икърар итәселәре килми. Бәгъзеләре үз фикерләренчә муафыйк күрелгән соң тәдбирләргә ябешеп карарга лөзүм күрәләр. Бәгъзеләре исә шәхси мәнфәгатьләре өчен әҗнәби интригаларына аләт булалар. Әмма череп төбе тишелгән көймә эчендәге кешеләрнең үзара тартышу, талашу, сугышуларына карап тормый, баткан саен бата бара.

Мөселман дөньясы гаҗәептер. Эш үз кулларында вакытта анлар арасында даимән ихтилаф, низаг, бер-берен аңламаучылыклар була. Читләр идарәсенә кердеме, бунлар барсы да бетә, тынычланалар вә бик рәхәт кенә яшәргә башлыйлар. Иске ханлыклар, солтанлыклар, хәзерге Иран вә Фаслар барсы да буңа шаһиттер. Шуның өчен төрекләр арасында да: «Без әҗнәби идарәсенә кермәенчә торып рәхәт итә алачак түгелмез, үз-үзлегемездән адәм була алмыймыз» дигән игътикад киткән саен көчәя бара. Бер яктан. шуның өчен вә, икенче яктан, мәхәл кебек бер нәрсә илә маташу булганлыгы өчен, үзләренең ватан вә истикъляльләрен коткарып калдыру хакында бик күпләре аслән фидакарьлек күрсәтмиләр. Фидакарьлек күрсәтүчеләр дин гайрәте берлән йөрүче түбән вә урта сыйныфлардыр. Югары сыйныфлар исә вөкугы мохаккак[1] булган нәтиҗәнең тизрәк булуын артык күрәләр.

*17 февраль.*

**57**

*Һавалар вә сугыш. Милли мал истигъмаль[2] итү җәмгыяте. Гайре мәнкуль[3] милекләр.*

Шәһәрдә тынычлык. Ихтилал чыгарырга теләүчеләрнең күбесен тотып яптылар. Тәфтиш дәвам итә. Ул хакта монда башкача мәгълүмат юк. Халык ул вакыйгага күп әһәмият бирмәде.

Бу көннәрдә монда җил, яңгыр, кар, буран булды. Берничә көннәрдән бирле һавалар бик начар. Истанбулга нисбәтән күп кенә кар яуды. Өч-дүрт көн бар инде бетми тора. Һәр тараф ап-ак кар астында. Монда гадәттә кар яуса да, берәр көннән эреп бетә торган иде. Зур урамнарны һәр көн көрәп тазарта торалар.

Суык вә карга күрә байтак кибетләр ачылмый кала. Ачылса да, аз гына торалар да ябып керәләр. Кибетләрнең барсында да ишек юк. Урамга таба яклары бөтенләй ачыктыр. Шул сәбәпле анда торырга өшиләр һәм кибеткә  кар бураны тула.

Мондый һавада, әлбәттә, сугыш та юк, һәм бу карлар арыта башлагач та, тиз генә зур сугышлар булмастыр. Мондый кардан соң аяк асты пычрак булып йөрергә уңайсыз булачак, сулар ташып хәрәкәткә манигъ булачак. Кибеп бетәргә атналар кирәк, һәм дә ул кибеп беткәнче яңадан явып пычрата торачактыр.

Һәрникадәр хәзерге хөкүмәт тарафдары газеталар сугышны дәвам иттерү, солых ясамау тарафын котлап язып торсалар да, бу көннәрдә солых мәсьәләсенең яхшы ук алга киткәнлеге беленә башлады. Аңлашылдыгына күрә, хөкүмәт Әдернәдән ваз кичәргә, Аталар мәсьәләсен Яурупалылар каравына калдырырга разый була. Ник шуңа мокабил Төркия – Болгария хөдүденең Болгария тәклиф иткән Муданья – Родостодан түгел, бәлки Игенә Бурны – Инустан ясалуын таләп итә. Тәзминате хәрбия[4] түләргә разый булмый. Һәр ничек булса да озакламый солыхка бер әсас ясалып сугыш тукталуы якын ихтимал тотыладыр.

Мөдафәгаи миллия җәмгыяте әүвәлгечә эшендә дәвам итә. Гаскәр вә күңеллеләр җибәрелеп тора. Әнвәр бәкнең яралануы хәбәре дөрест түгел. Бу көннәрдә ике-өч мәртәбә Истанбулга кайтып китте.

Бер кыйсем зыялы төрекләр «Милли мал истигъмаль итү җәмгыяте» атлы бер җәмгыять ясарга тырышалар. Ике мәртәбә җыелышлары булды. Җыелышка Төркиянең зур икътисад голәмалары вә мөгаллимнәре, мәхәр вә саир мөтәфәккирине катнашты. Җәмгыять төрекләрне Төркиянең үзендә чыга вә эшләнә торган малларны истигъмальгә өйрәтмәкче була. Бу җәмгыятьнең хәзер низамнамәсен тикшерәләр. Шөгъбәләрен вилаятьләрдә дә ачарга фарыз итәләр. Бу эш мөһим икътисади вә сәяси мәсьәләләргә тәгаллекъ иттегеннән, хосусән Төркиянең үзендә эшләнүче нәрсә

---

[1] һичшиксез булачак
[2] куллану
[3] күчемсез
[4] репарация

бик аз булдыгыннан, бу җәмгыятьне ачу мәсьәләсе сугыш беткәнче кичектереп торуны мәгъкуль күрүчеләр дә бар. Бәгъзеләре исә хәзер үк ачуны тиеш табалар.

Ничек булып калыр. Ләкин бу эшнең эчендә зур сәүдәгәр, фабрика вә завод ияләре булмаганлыктан, мәсьәләнең җитди вә дәвамлы рәвештә куелуы шөбһәле вә хәзергә кадәр ясалган әллә никадәр җәмгыятьләр шикелле берничә җыелышлардан соң буның да табигый рәвештә сүнүе бик ихтималдыр. Төркия вә төрекләр Яурупаның өмүре икътисадиясенә шулкадәр нык бәйләнмышлардыр ки, бунларны аннан коткару өчен фәүкылгадә зур куәтләр, бик дәвамлы сәбатларга ихтыяҗ бардыр. Бу сыйфатлар исә, мәгаттәәссеф, безнең шәрык халкында бик аздыр.

Монда йорт, җир шикелле гайре мәнкуль милекләрнең хөдүдләре вә низам кашында рәсмән кемгә гаид булганлыклары фәүкылгадә чуалчыктыр. Бездәге шикелле нотариуска барып язышып бер йорт яки җир алу вә шуннан соң шуны тәмам үзеңнеке итеп рәхәтләнеп тору мөмкин түгел. Ул йорт яки җир хакында соңыннан әллә нинди дәгъвалар кузгала, аның беразы вәкыф милке, сабыйлар милке, әллә нинди варислар хакы икәнлеге, хөдүде алай түгел, икенче төрле икәнлеге хакында бетмәс-төкәнмәс дәгъвәләр кузгала. Шул сәбәпле монда йорт җирләрне банкаларга залогка салып акча да алып булмый, милекләрнең бәһаләре тугры тәгаен ителмәгәнгә күрә, залог алу хакында да күп хаталар вә уңайсызлыклар була икән. Бу хәл Истанбулның үзендә генә түгел, бөтен вилаятьләрдә дә шулайдыр.

Хәзер менә хөкүмәт шушы мәсьәләне рәткә салыр өчен яңа низам чыгарды. Күчми торган милекләрне барлап, чикләрен вә кемнеке икәнлекләрен тикшерәчәкләр, бәһаләрен тәхмин итеп хак куячаклар. Соңра ияләренә купчы крепостьләр биреләчәк, шуннан соң дәгъвалар, ихтилафлар бетәргә тиеш һәм ул вакыт милек ияләре үз милекләрен сатарга, банкаларга залогка салып акчалар алырга вә шул васита илә милекләрен ислах итәргә дә мөмкин булачактыр.

Ләкин бу мәсьәлә монда фәүкылгадә чуалчык вә бик күп төрле нәрсәләргә тәгаллекъле булып килдегеннән, моны башкарып чыгу хәйли озын вакытларга тәүкыйф итәчәктер.

*19 нчы февраль.*

## 58

## Муса Казыйм әфәнде янында

Истанбулның мәшһүр вә ачык фикерле голәмасыннан берсе Муса Казыйм әфәндедер. Бу зат әүвәлге «Иттихаде тәрәккый» хөкүмәте вакытында шәйхелислам булып торган иде. Хәзерендә мәҗлесе әгъян әгъзасыннандыр. Берничә җирләрдә дәрес укыта. Нәшер ителгән берничә әсәрләре бар. Сәяси мәсләге «Иттихаде тәрәккый»чедер.

Дин вә игътикад мәсьәләләрендә мөкаллидлек итмәгән[1] вә Ходай биргән гакыл буенча исәпләп үз башларыннан яңа фикерләр чыгарып әйткән кешеләрнең дүртесенә мөҗтәһид исеме бирү вә калганнарына кәфер, мөбтәдигъ[2], могтәзилә, дәһри[3], динсез дию мөселманнар арасында искедән бирле гадәт булып килгәнлектән, бу истыйляхларны[4] яңа заманга татбикъ илә Истанбулда Муса Казыйм әфәндегә дә «масон» дип йөретәләр. Чөнки ул тәкълидне фарыз, иҗтиһадны хәрам дип белми вә «нәкыль» илә гакыл каршы килгәндә, гакыл тәрҗих ителер[5], нәкыль тәвил улыныр» дигән гакыйдәне телдән әйтеп калу гына кяфи түгел, аны гамәлгә куярга да тиеш, дип игътикад итә икән. Менә шуның өчен дә фикерләре борын астларыннан үтмәгән, «кыйль, калә» дәрьяларына буылган хуҗалар вә һичбер нәрсәдән хәбәрләре улмадыгы хәлдә голәмадән артык «дин саклау» кайгысында булган гавәм Муса Казыйм әфәндене «масон» ясауда үзләренчә һич мөшкилят күрмиләр икән.

Дөрест, бәгъзе берәүләр шәйхелислам вакытында Муса Кязыйм әфәндегә масонлык иснад итеп, бу фикерне мөселманнар арасына башлап таратучы кеше Әнгелтерә сәфарәтханәсенең тәрҗеманы мәшһүр Фич Морис булды, чөнки ул «Иттихаде тәрәккый» җәмгыятенең мөселманнар арасында абруен бетереп, «үзләренең» Камил пашасын эш башынна мендерергә тырышты, диләр. Булдыйсә булыр, мондагы христианнарның вә хосусән әҗнәби тәрҗеманнар-фәләннәрнең мөселманнарга үз диннәрен «яхшы саклау» хакында юллар күрсәтеп «хәерхаһлыклар» иткәнлекләре надир түгелдер. Мөселманнар бу «хәйерхаһлыклар»ның ни өчен ителгәнлеген күп тикшереп торырга лөзүм

[1] иярмәгән, буйсынмаган
[2] уйлап табучы
[3] атеист
[4] атамаларны
[5] өсен күрелер

күрмиләр. «Масонлык» мөһерен басуга вә бөтен милләт өчен мәдаре ифтихар[1] улачак бер кешене читкә тибүгә ашыга төшәләр. Бу хәл монда гына түгел, мөселманлык дөньясының һәр тарафында да шулайдыр. Вакытыйлә Мәрҗәниләрне, Курсавиларны могтәзилә, мөбтәдигъ ясап килгән Русия мөселманнарының хәзерендә Зыяэддин әл-Камалиларны, Муса Бигиевларны тәкфир итәргә тырышулары безнекеләрнең дә башкалардан калышмаганлыгына дәлилдер. Шул кадәресе бар ки, бу тәкфирчеләр бездәге шикелле монда да аз вә әһәмиятсез бер кыйсем халыктыр. Бездә Муса Бигиевны тәкъдир итүчеләр күп булганлыгы шикелле, монда да Муса Казыймны тәкъдир итүчеләр бик күптер. Затән, мәрхүм шәех Җәмаледдин Әфгани хәзрәтләре: «Гавәм тарафыннан тәкфир ителмәгән кеше хәвасның тәхкыйренә мөстәхикътер» дия иде.

Муса Кязыйм әфәнде илә озынрак сөйләшергә вә бәгъзе бер хосусларда фикерләрен тыңларга теләп электән мөсагадәсен сорадым. Бер җомга көнне җомгага кадәр вакыт тәгаен итте. Ул көн буш була икән. Дарелфөнүн таләбәсеннән Габдеррахман әфәнде Габдеррахим илә без аның ак сарайдагы кунагына иртә сәгать 9 да бардык. Безне бер бүлмәгә кертеп утырттылар. Бүлмәдә өстәлфәлән юк. Дивар буйларына урындыклар, бер якка диван куелган. Диван өстендә берничә төрекчә газеталар җыелып ята, шунлар янында безнең Муса әфәнденең «Халык назарына беркач мәсьәлә» рисаләсе тора. Тимер пичкә ягылгын. Чатыр-чотыр яна. Бүлмә җылы. Стеналарда әллә нинди догалар, шигырьләр, салаватлар язган ләүхәләр асылгын. Диванның бер читендә дә суык вакытта сыртка салып утыра торган кечкенә бер тун тора. Ишек янында комодның өстендә көзге вә аның янында бер сарт кәләпүше бар.

Аз гына торгач та. сигез-тугыз яшьләрендә кечкенә бер кыз каһвәләр китерде. Ул да булмады, ишектән җөббәле-чалмалы бер хуҗа килеп кереп безнең янга утырды. Сәламләште. Һавадан, үтәдән-биредән сөйләшә башладык. Безнең русияле икәнлекне белгәч: «Бу Иранда да байтак мөселман бар, әмма бунлар да гаҗәеп бер халыктыр, үз алдына бер фикер берлән яшиләр, башка мөселманнар илә хөсне мөнәсәбәт тәэсис итәргә вә танышырга һич тырышмыйлар, үзләренә махсус бер мәзһәб тоталар, исламиятнең мәбдә вә мәнбәгы[2] улан Мәккәдә мәшруг дүрт мәзһәбнең нәмаяндеалары[3] бар, хәлбүки буннарның бит андый нәрсәләре дә юк», – диде.

Шул арада бүлмәмезгә тагын бер хуҗа килеп керде. Муса Казыйм әфәнде юк әле.

Озак та үтмәде, Муса Казыйм әфәнде үзе дә килеп керде. Башында чалма, өстендә җөббә формасында Тегелгән киң тун. Сач сакаллары агара башлаган. Кыскарак буйлы бер заттыр.

Түрдәге креслога килеп утырды. Хуҗалар аның кулларын үбеп күрештеләр. Утырышып сәламләшкәннән соң Муса Казыйм әфәнде «Халык назарына» рисаләсен күрсәтеп:

– Сезнең Муса әфәнденең китабын укып ятам әле, – диде.

– Ничек таптыңыз? – дидем.

– Гүзәл, чок ийи шәйләр язмыш, машаллаһ, чок җәсур бер заттыр бу Муса әфәнде, диде. Аның илә танышлыгы барлыгын, күрешүләрен, аның галим фазыйл вә мөттәкый бер адәм икәнлеген бәян итте.

– Башка әсәрләрендә моталәга боердыңызмы? – дидем.

– Юк, башкалары кулыма төшмәде әле, алдыртырга, күрергә телим, – диде.

Аның әсәрләре Истанбулда «Заман» көтепханәсендә сатылдыгыны сөйләде.

Сүзне башкага күчереп Муса Казыйм әфәндегә:

– Мәрхүм Әхмәд Мидхәт әфәнде илә икеңезнең берлектә Коръәнгә тәфсир язмакта улдыгыңызны ишеткән идек. Шул эш ни хәлдәдер? – дидем.

– Тугры, язмакта идек һәм ун җөзьә кадәресе тәмам булган иде, ләкин мәмләкәт башына зур фәлакәтләр килгәч, гакыл вә зиһеннәремез пәришан булды, гыйльми мәсьәләләр илә шөгыльләнергә күңел тынычлыгы калмады. Шул сәбәпле ул эшемез тукталып калды, Мидхәт әфәнде дә мәрхүм булып китте, – диде.

– Шаять сез аны үзеңез тәмам итү ниятендәсеңез, – дидем.

– Шөбһәсез, тәмам итәргә тырышачакмын, бихосус ки, аның мөшкил бер кыйсме тәмам булган инде, – диде.

Сүз мәмләкәтнең хәзерге әхвәленә даир башлангач Муса Казыйм әфәнде диде:

– Әгәр дә һәртөрле фидакарьлекләрне илтизам итеп вә хәтта лөзүм күрелсә ике йөз мең кеше кырып булса да, Рум иле кыйтгамызны коткара алмасак, минем фикеремчә, киләчәктә безнең өчен мөстәкыйль яшәүне өмид итәргә урын калмыйдыр. Безнең гаскәри намусымыз бу кадәр нык җимерелгәннән соң мәмләкәтемезнең калган кыйсемнәрен без нинди куәткә таянып саклый алыйк. Бар

[1] горурлык
[2] башлангычы вә чыганагы
[3] вәкилләре

көчемез гаскәрдән гыйбарәт иде. Ул да бу хәлгә төшкәч, даимән бездән аерылу касыдыннан булган гарәпләр, әрмәниләр, курдлар үзәрендә безнең күпме нөфүземез калыр. Шуның өчен дә, минем фикеремчә, иң соң дәрәҗәгә кадәр фидакарьлек күрсәтеп Рум иле кыйтгасының һич булмаса бер кыйсмен коткаруны без үземезгә хәят вә мәмат мәсьәләсе дип белергә тиешмез.

Соңра Муса Казыйм әфәнде Төркиядәге әрмәни, рум, гарәп, арнавыд, курд кебек төрле кавемнәрнең асыл төрек халкына якынлашырга теләмәдекләрене, билгакес күп заманнардан бирле һәркайсы үзләренә махсус милли хыяллар, аерылу фикерләре тотып килдекләрене, шул сәбәпле төрекләрнең анлар илә берләшәрәк «Хөррият вә иэтиляф» партиясе ясаулары, төрек халкы вә төрек мәнфәгате өчен дәһшәтле бер дарбә улдыгыны, моннан соң әгәр мәмләкәткә азмы-күпме файда итү мөмкин булса, аны ялңыз «Иттихад вә тәрәккый»челәрдән гына көтәргә мөмкин улдыгыны сөйләде.

– Сугышны дәвам иттерергә хөкүмәтнең малия җәһәте мөсагадә булырмы икән соң? – дидем. Буңа каршы Муса Казыйм әфәнде:

– Һич шөбһәсез, булыр; чөнки Анатулы халкы гаскәр өчен кирәкле нәрсәләрнең барсын да җибәреп торалар: ат бирәләр, салам, печән, арпа бирәләр, үзләре күңелле булып язылалар, шулай булгач, акчага ул кадәр зур ихтыяҗ да юк; Анатулыдан иганә тарикыйлә килгән әллә ничаклы атлар бар, язылган күңелләләр бар. Үзләрен сугыш җиренә җибәрелергә ихтыяҗ юклыктан нәүбәт көтеп торалар. Менә шуларны тотарга да җибәрергә, вә сугышны ныклап дәвам иттерергә кирәк, – ди.

– Бу үткән сугышта җиңелүнең сәбәпләрен ниләр дип исәплисез? – дия сорадым. Буңа каршы Муса Казыйм әфәнде истиһзаи бер рәвештә:

– Ни булсын, үткән кабинетның Балкан хөкүмәтләре илә иттифакыдыр; чөнки сугыш башлар алдында гына безнең кабинет Рум илендәге 120 мең низамлы гаскәр таратты, Иттихаде тәрәккыйгә дошманлык итәр өчен аның тарафыннан котылган һәммә мәэмүрләрне сугыш алдында гына алмаштырып, дүрт елдан бирле хәзерләнеп килгән тәртипләрне бозды; шул сәбәпле йөзәр вагон азыкларымыз дошман кулына кичте, үемезнең гаскәремез вә атларымыз ачлыктан кырылдылар. 650 тубымыз, 250 мең өр-яңа киемемез дошманнарга тәслим ителде; иске кабинет «Иттихаде тәрәккый»челәр бернәрсә дә хәзерләмәгәннәр дип күрсәтер өчен гаскәрне ач-ялангач тота иде, – ди. Сүз уку, мәктәп вә мәдрәсәләр үзәренә ачылгач, мин:

– Соң сезнең шикелле мөнәүвир әл-әфкяр голәма иске гарәп мәдрәсәләре шикелле дин вә дөнья өйрәтә һәм хәмиятле вә фидакарь адәмнәр җитештерә торган нәмунәлек берәр мәдрәсә ачып карамыйсызмы? – дидем. Минем бу сөалем үзәренә Муса Казыйм әфәнде күп нәрсәләр сөйләде. Аның бу сөйләгән нәрсәләре ислам мәдрәсәләренең ислахы хакында әһәмиятле фикерләрне хави исә дә[1], тәфсилән язарга урын мөсагадә булмадыгыннан, хөласасын генә язып үтәргә мәҗбүремез.

Муса Казыйм әфәнденең дидегенә күрә: ул үзе ислам дөньясының тәҗәддед вә тәрәккыйсенә, мәдрәсәләрнең ислахына бик зиядә мәрбут[2] дип белә. Шуның өчен дә монда хөррият булыр-булмас ул мәдрәсәләр ислахы мәсьәләсен кузгаткан. Бу хосуста доктор Назыйм бәк илә сөйләшеп Нуры Госмания клубында голәмадан гыйбарәт бер киңәш мәҗлесе ясаганнар. Әһлиятьле кешеләрне шунда чакырып мәсьәләне гарыз кылганнар. Програм вә ләүхәләр төзү өчен комиссияләр сайларга булганнар. Ләкин шул арада чакырылмаган ике хуҗа (Расих вә Халид әфәнделәр) килеп мәҗлескә керергә рөхсәт сораганнар вә, безнең дә әйтәчәк сүземез бар, дигәннәр. Рөхсәт ителгән. Соңра бунлар: «Сез вөзегь кадимне бетерергә телисез, арамызга динсезлек кертергә сәбәп булачаксыңыз, мәдрәсәләргә яңа фәннәр кертергә лөзүм юктыр, алар искечә калырга тиештер, саф дини көенчә торулары ляземдер», – дия тавыш күтәргәннәр. Соңра тышка чыккач та мәдрәсәләр ислахына каршы агитация ясап әфкяре гомумияне чуалтканнар. Шул сәбәпле ул вакыт бу ислахат мәсьәләсе рәтләп мәйданга куела алмый калган. Соңра бу ике хуҗа 31 март вакыйгасында «шаригать истәриз[3]» дия мәйданга чыкканнар. Халиде парламент эченә кереп мәбгусларга: таралыңыз, без шәригать истәриз! дия кычкырган вә Айя-София мәйданнарында мәшрутиятькә каршы халыкка нотыклар ирад иткән.

Ниһаять, Муса Казыйм әфәнде үзе шәйхелислам булгач, тагын берничә эш итеп мәдрәсәләр ислахын хәтергә алган. Бу хосуста ляихә вә програмнар төзү өчен хуҗа Шәүкәти, Хәлим Сабит, сабикъ депутат Габдуллаһ хуҗа Фатыйн, комиссия мәшьяхат даирәсендә көннәрчә, һафталарча мәшгуль булган, фәкать бер фикергә җыела алмаганнар. Төрлесе төрле фикердә булынганнар. Соңра Муса Казыйм әфәнде үзе дә бунлар янына утырып мәшгуль булып караган. Ләкин

[1] үз эченә алса да
[2] бик нык бәйләнгән
[3] телибез

نكار خانم نك قول يازووى.

*Рәс. 42. Никяр ханымның кул язуы*



*Рәс. 44. Сабикъ шәйхелислам Муса Казыйм әфәнде.*

موسى كاظم افنديننك قول يازووى.

*Рәс. 43. Муса Казыйм әфәнденең кул язулары.*

фикерләрен берләштерә алмаган. Ниһаять, һәркайсына да: ул хәлдә һәр каеңыз үз фикереңезчә програм вә ляихәләреңезне язып миңа биреңез дә, комиссия таралсын, дигән.

Муса Казыйм әфәнде: филвакыйга, барсы да язып бирделәр, һәлә Хәлим Сабит әфәнде бөтен әсбабе муҗибәсейлә бер җилд китап кадәр бер нәрсә тәртип иткән иде, ди. Монда шуны да әйтеп үтим: хуҗа Шәүкәти әфәнде Истанбул мәдрәсәләрендә икмаль иткәннең соңында Германиягә барып ике университетның голүме илаһия шөгъбәләрендә укып каткан бер заттыр. Үзе белән күрешеп сөйләштем. Урта яшьле бер хуҗа, башында чалма, өстендә җөббә, фикере ачык, исламияткә мәхәббәте зур, дини фәлсәфәләрдән тирән бәхәсләргә керешә, могтәдил фикерле бер заттыр. Хәзерге көндә Истанбул мәдрәсәләрендә дәрес укыта. Бу кеше мәдрәсәләр ислахы хакында үзенең тәртип иткән шул програмын Муса Казыйм әфәнде дә бик яраткан. Ләкин күп акча хаҗәт булачак, ул кадәр акча тотарга хәзергә безнең кулдан килмәячәк иде, шул сәбәпле аның програмын кабул итеп булмады, ди.

Комиссияне таратканнан соң Муса Казыйм әфәнде шәйхелислам вакытында үзенең мөстәшаре илә киңәшеп бу програмнардан бер хөласа чыгарганнар, вә шуңа муафыйк башта Истанбулның егерме мәдрәсәсен ислах итеп карарга бер ляихә төзеп мәҗлесе мәбгусанга кертәннәр. Каравылга нәүбәт җитмәенчә бу ляихә шунда калган. Хәзерендә дә шунда ята икән. Мәҗлесе мәбгусан ачылгач, кайчан да булса бервакыт дикъкатькә алынырга тиештер, ди.

Мин Муса Казыйм әфәндегә:

– Соң сезнең вәкыфлар бик күп бит, шунларның варидәте[1] белән бу мәдрәсәләрне тәэмин итәргә мөмкин түгелме? – дидем.

Буңа каршы ул миңа диде:

– Дөрест, вәкыфларымыз күп. Әмма анларның варидәтләре бар дисәң дә ярый, юк дисәң дә ярый. Чөнки вәкыфны үзгәртергә ярамый дигән фикергә бинаән, бунларның варидәтләре хәзерге заманга нисбәтән юк хөкемендәдер; әгәр дә истифадә ителергә теләнсә, хәзергендән йөз мәртәбә артык доход алырга мөмкин иде. Мәсәлән: шәһәр уртасында калган зияратлар, тәкияләр тәмамыйлә христиан мәхәлләсендә калып могатталь[2] вә буш ята торган мәсҗедләр бар. Шул зияратлардан берсен шәһәр әмине моннан ике ел элек шәһәр тышына күчерергә вә тирәсен гүзәл ихата иттереп, эченә агачлар утыртарак бакча ясарга теләде. Иске зиярат урынын 150 мең лирага сатып алучы бар иде. Ләкин зияратны күчерү ярамый дигән фикерләргә бинаән, шуны эшләп булмады. Христиан мәхәлләсендә калып җимерелеп бетмәктә вә буш ятмакта улан бер мәсҗедне әүкаф идарәсе сүттереп, аның урынына доходлы бер йөрт салмакчы булды вә шуның варидәтеннән мәсҗедкә ихтыяҗ булган бер урынга шул вакыф исемннән үк яңа бер мәсҗед салмакчы булды. Ләкин буңа да шәрган мөсагадә юклыгы бәян ителде. Иске зиярәт шәһәр уртасында җыелып бумбуш ята. Өстендәге агачлар арасында кичләре җыелып эчәләр, һәртөрле фәсикъ фәсадлар[3] эшләнә. Өстендә хайваннар утлап йөри. Этләр ята. Җимерек вә екынтык манзарасы шәһәргә чиркенлек биреп тора. Мәсҗед киткән саен җимерелә бара. Тирә-ягы нәҗасәт мәхәллә булган. Менә болай барсы да дөрест, әмма аларны үзгәртеп тәртипкә кую дөрест түгел! Шулай булгач, ул вәкыфлардан ничек файдаланасың, шәһәрне ничек игъмар итәсең. Вәкыф мәсьәләсе икътисади заманга муафыйк хәл ителмәгәндә безнең ислам шәһәрләренең игъмар ителүләре бик читен булачактыр.

Соңра Муса Казыйм әфәнде Госман дәдә төрбәсенең хикәясен сөйләде. Шаһзадә башы урамын киңәйткәч, Госман дәдә дигән бер мәрхүмнең төрбәсе урамга чыгып калган икән, шуны күчертергә һичкемнең җәсарәте җитмәгән. Шәһәр әмине дахилия назыйренә, дахилия назыйре шуны күчертергә фәтва сорап шәйхелисламга мөрәҗәгать иткән. Ул вакыт дахилия назыйре Тәлгать бәк, шәйхелислам шушы Муса Казыйм әфәнде булганнар. Шәйхелислам фәтва бирергә курыккан. Тәлгать бәккә: аны бездән сорамаенча гына күчерә биреңез, сорасаңыз, фәтва бирә алмамыз, дигән. Тәлгать бәк бер төнлә белән берничә кеше алып барган да төрбәне казытып алып мәсҗед эченә күмдереп куйган. Иртән торып карасалар, Госман дәдәнең төрбәсе юк. Шуннан соң  бу ни хәл булды дип шәйхелисламга (Муса Казыйм әфәндегә) мөрәҗәгать иткәннәр.

Муса Казыйм әфәнде аларга: әгәр Госман дәдә исән булып та, аның өе шулай урам уртасында калса, аны шунда тотарлармы иде, әлбәттә, юк. Инде аның рухсыз җәсәде яткан төрбәне ничек итеп урам уртасында тотсыннар. Госман дәдә буңа үзе дә разый булу ихтималы юктыр, дия гакъли вә нәкъли дәлилләр илә икънаг итеп[4] җибәргән.

Мин:

[1] керемнәре
[2] эшсез
[3] бозыклыклар
[4] ризаландырып

– Соң мондый мәсьәләләр хакында ни өчен мәкаме мәшьяхат аермачык фәтвалар биреп әхвәлне изах итми? Ни өчен ул үзе гавәм әфкяренә карап, шуңа хөрмәт итеп тора? – дидем.

– Бундый нәрсәләрне аңлыларга әһали дә истигъдад булмаган мөддәттә мәшьяхатнең заһирдән годул[1] итеп фәтва бирүе уңайсыздыр; файда җиренә зарарны муҗиб булу ихтималы бар; һәрнәрсәне дә фәтвадан көтеп тормаска, эшли бирергә кирәк, – ди.

* * *

Муса Казыйм әфәнде илә күрешүем миндә бик яхшы тәэсир калдырды. Тирән гыйлемле, киң вә хөр фикерле булганлыгын аңладым. Бер косуры бар исә, ул да җәсарәте мәдәниясе юклыгыдыр. Үзенең төшенгән фикерен ачыктан-ачык сөйләргә вә язып чыгарырга курка икән. Моны үзенә дә әйттем. Җәсур Мөхәммәд Габделәрнең, шәех Җәмаледдиннәрнең фикерләре бүгенге көнне ислам дөньясында канат җәеп очканлыкларын, исемнәре һәр җирдә хөрмәт илә яд ителгәнлекләрен искә төшердем.

– Шулаен шулай да бит, безнең әхвәл вә мохитемез аңа мөсагадә түгел, – диде.

*20 нче февраль.*

**59**

**Солых мәсьәләсенә ничек карыйлар?**

Истанбулның һавасы да сәясәте шикелле тиз үзгәрүчәндер. Берничә көн дәвам иткән кар, яңгыр, буран, суык җилләрдән соң кичәле-бүгенле искиткеч матур көннәр башланды. Бөтен Истанбул манаралары якты кояшның нуры эчендә гарык булып торалар. Һава җылы. Градус көндез 13-12 дәрәҗәгә җитә. Бабы Гали җаддәсенә караган тәрәзәм тотрык ачык. Тыштан иснәп туймаслык дәрәҗәдә һәйбәт һава керә. Яз исләре килә. Бөтен халык урамнарга түгелгән. Йөремиләр, гадәтән[2] йөзәләр. Шулкадәр күп вә тыгызлык. Кибетчеләр юка гына җәйлек киемдә, күбесенең башлары ачык, урамда кибетләренең ишекләре төбендә һич туктаусыз үзләренең кибетләрендәге малларының исемнәрен әйтеп, аларны мактап үткән-барганыны үз кибетләренә чакырып торалар. Бөтен урамнар гөж итеп тора. Каһвәханәләр лыгрым тулы. Эскәмияләр бөтен тротуарларны тутырган. Наргиләнең төтеннәре, ихтимал ки, Айя-София манаралары илә ярышып күккә таба озаялар. Кем белер, анда әллә нинди серле дөньяларга ирешеп бу дөньяда төрекләрнең барлыгы вә шулай рәхәт торганлыкларын хәбәр бирә торганнардыр!..

Йә, сугыш? Әй, чын сугыш та бар бит әле! Бар барын. Ләкин инде бу монда онытылырга җитеп бара. Берәү атап сораса гына искә төшә. Яңадан сугыш башлануга бер ай үтте. Төрекләрнең күңелләрен кузгатырлык яки рәхәтләрен бозарлык бернәрсә дә булганы юк. Чаталҗада, Болаерда йөзәр мең гаскәр тора икән. Торса торыр шул. Бер дә гаҗәп түгел. Төрек гаскәре гасырлардан бирле шулай әллә ничә җирләрдә җыелып торган, таралган, сугышкан, җиңгән, җиңелгән. Төркия вә төрекләр өчен бунлар бер дә гаҗәеп вакыйгалар түгел. Исләре китми. Төрекләрнең исләре китсә, солых мөзакәрәсе башлануга китәргә тиеш иде. Чөнки күз ачып йомганчы диярлек кыска бер заман эчендә шулкадәр зур вакыйгаларга очрау, зур Рум иле кыйтгасын югалту, шулкадәр йөз меңнәрчә төрек нәселе кырылу, төрек каны түгелү, төрек намусы тәхкыйрь ителү төрекләрнең йөрәкләрен тетрәтергә: «Йә! Без боларның барсын да шулай йотып каламызмы?» дидертергә тиеш иде.

Мәгаттәәссеф, бу сүзләрне гомум милләт әйтә алмый, бу ачыларны гомум милләт сизми. Аның тамырларындагы каннар оешкан. Ул үзенең өстенә чүккән гаталәтләрне[3] кисәктән генә селкеп атып ташлый алмый. Ләкин бу хосуста анларны гаепләп тә булмый. Чөнки бу хәлләр гасырлардан бирле дәвам итеп килгән бер такым сәяси, иҗтимагый, дини вә тарихи фикерләр вә назарларның нәтиҗәседер. Төрекләрнең үзләрендә косур юк; инсанлык сыйфатыйлә анлар илә инглизләр, француз, немецлар вә руслар арасында бер аерма да юк. Болгарларның утыз елдан эшләгәннәрен төрекләрнең дә эшли алулары һич шөбһәсездер. Хосусән, төрекләрнең әхлак вә табигатьләре күршеләреннән булган күп милләтләрнекеннән яхшы вә галидер. Фәкать бу бичара милләт бозылган исламиятнең хорафатына корбан китте.

Төрек кавеменең Яурупага килеп җирләшкән бер кыйсменең (госманлы төрекләренең) киттекчә инкыйразга йөз тотып иң ахырда бу хәлгә төшүләре вә икенче бер кыйсменең (венгрларның) бу

[1] юлдан чыгу
[2] гүя
[3] ялкаулыкны

кадәр тәрәккый вә тәмәдденгә ирешүләре күз алдына китереп каралса, бунлар арасындагы фәрекъләнең сәбәпләре һәр шәйдән элек бунларның рухларына вә фикерләренә хаким булган гакыйдәләреннән иләрә[1] килгәнлеге күрелячәктәр. Әвәт, исламият саф вакытында үзенең саликләрен ихья итте, анларны дөньяга хаким кылды; бозылганнан вә илаһилектән чыгып хуҗалар, муллалар идарәсенә кергәннән соң үзенең саликләрен берәм-берәм фәлакәт чокырына юарлады. Яурупа, Африка вә Азиядәге дистәләрчә мөселман хөкүмәтләренең чүккән бинлары, җимерек манзаралары барсы да буңа мөҗәссәм шаһиттерләр.

«Иттихаде тәрәккый»челәрнең инкыйлаб ясап хөкүмәтне үз кулларына алулары вә ватан намусын коткарырга тырышулары галиҗәнап вә фидакаранә бер хәрәкәт саналып бер мәртәбә Төркиягә вә галәм исламиягә җан керткән, өмидләр уяндырган иде. Ләкин өмид башка, хакыйкать башка шәйләрдер...

Сугыш яңадан башлау сәбәпле, Төркиянең бер файда да итә алмадыгы вә моннан соң да итә амаячагы хәзер инде ачык аңлашылды. Эшне бу көенчә озайтуның ватан өчен дәхи дә зур фәлакәтләрне муҗиб булачагы беленде. Һәрникадәр, бу ачы хакыйкатьне игътираф итү бик читен булса да, хөкүмәт буны игътираф итүне тиеш, ватан вә мәмләкәт мәнфәгате өчен лязем тапты. Яурупа дәүләтләренә мөрәҗәгать итеп солыхка васитачылык итүләрен үтенде. Хөкүмәтнең Әдернәдән вә аталарның күбесеннән ваз кичәргә разый булганлыгы да беленде. «Иттихаде тәрәккый» җәмгыяте дә үзләренең клубларында берничә мәртәбә бу мәсьәләне мөзакәрә иткәннән соң, шуннан башка чара юклыка карар биргәннәр. Ләкин халыкның рухы берьюлы төшеп китмәсен вә фетнәләр чыгуга сәбәп булмасын өчен, газеталараында кинә сугышны дәвам иттерү вә гаскәрне көчле күрсәтү фикерен яза торырга тиеш тапканнар.

Ләкин хакыйкать дигән нәрсә очлы без шикелле бер әйбердер. Кайда гына башкарсаң да, бер җирдән тишеп чыга. Безнең мөселман вә шәрык дөньясында алдашу вә алданудан ләззәт алу бик мәкъбүл бер нәрсәдер. Тугры сөйләнгән вә язылган нәрсәләргә дошманлык дип карыйлар, бер такым хыяллар язылып, үзләренең кәефләре китерелсә, аңа дустлык дип карыйлар. «Иттихаде тәрәккый»челәр кинә дә шул «дустлык» сәясәтендә, гүя «халыкның рухын төшермәүдә» дәвам итәргә телиләр. Фәкать бу уенны озакка сузуы читендер, ничек кенә булса хакыйкать каршысында бер вакыт тез чүкми тугры килми. Менә шушы вакыт инде иттихадчылар өчен дә килеп җитмәк үзәрәдер.

Солых ясалуга монда ни күз берлән каралу мәсьәләсенә киләчәк булсак: моның да сугыш шикелле үк фаҗигъ икәнлеген икърар итми хәл юктыр. Бу мәсьәләдә фиркачелек ихтилафы гаять зур роль уйный. Шөйлә ки: хөкүмәтнең әхвәле малиясеннән, гаскәрнең әхвәле рухиясеннән, офицерлар арасында нинди хәлләр барлыгыннан вә Яурупаның Төркиягә ничек мөгамәлә итүеннән хәбәрдар булмаган гавәм халкы һәнүз дә сугышны дәвам иттерү тарафындадыр. Шулкадәр гаскәр хәзер була торып та үз ихтыярың илә сугыштан туктауга, Әдернәне бирүгә, хәтта бөтен Рум иле кыйтгасыннан союзникларны куеп чыгармауга анларның гакыллары аермый, буның сәбәбен аңламыйлар. Шул сәбәпле хөкүмәтнең солых мөзакәрәсе башлавына начар карыйлар.

«Иттихаде тәрәккый» дошманнары бу форсаттан вә әһалинең бу әхвәле рухиясеннән бөтен көчләрейлә истифадә итәләр вә «менә күрдеңезме иттихадчыларның Камил паша кабинетын төшерүләре ни өчен булганлыгын, алар бары үзләре эш башына килер өчен генә моны эшләделәр. Сугышны яңадан башлап, никадәр мал вә никадәр җан тәләф иткәнннән соң Камил паша вакытындагыдан дәхи дә начаррак шартлар илә солых ясыйлар» дия халыкны хәзерге хөкүмәткә каршы котырталар.

Төрек матбугатыннан бары «Ифһам» газетасы гына үзе мәсләк җәһәтенчә иттихадчыларга хилаф улдыгы хәлдә билә, бихак намуслы хәрәкәт итеп, хәзер хөкүмәтнең солых ясарга мәҗбүрияten халыкка аңлатырга тырыша.

Бу газетаның соңгы бер-ике номерында язган баш мәкаләләре шаяне дикъкать улдыгыннан бәгъзе җирләрене түбәндә нәкыль итәмен. Мәсәлән: 165 нче номерында бөйлә диядер:

«Бездә тагын кабинет төшерү сүзләре ишетелә башлады. Хәзерге фәлакәтләремез аз да, гүя инде шул гына калган иде. Язык, язык. Әгәр үземезне, балаларымызны кызганмасак, һич булмаса дәүләткә, милләткә мәрхәмәт итик. Шушы кадәр тәһликәле бер заманнар кичергән вакытымызда тагын кабинет алмаштырулардан бәхәс итү ватанга каршы бер хыянәттер. Хәзерге хөкүмәт бер хатаи иҗтиһад үзәренә килде. Әхвәлне аңламаенча аның эш башына килүе бер хата иде. Фәкать игътираф улынмалыдыр, хөкүмәт үзенең бу хатасын төзәтергә дәрхаль килеште. Мәхмүд Шәүкәт пашаның бу хосуста күрсәткән сәяси аклаучылыгын, ихтимал ки, без хәзер сизми торганмыздыр.

[1] алда

Фәкать соңра моны тарих безгә аңлатыр. Әгәр хөкүмәт үзенең шәхси мәнфәгатен генә күзәтсә, Әдернә, Әдернә дип сугышны тагын байтак озайта алыр вә ниһаять, ни хәл итик, без аны коткарганчы дошманнар забит итеп өлгерделәр бит дип халыкны алдата белер иде. Фәкать хөкүмәт буңа тәнәззел[1] итмәде. Үзенең мәүкыйгын тәэмин итү өчен ватан мәнфәгатен фидага разый булмады. Урынга килеп хәл-әхвәлне аңлау берлән дәрхаль солых тарафына мәел итте. Бүген хөкүмәт солых артыннан йөри. Бу хосуста лязем килгән фидакарьлекләрдә булыначак. Диване гомумия хиссасыннан вә тазминате хәрбиядән котылу шарты илә белки Әдернәдән дә ваз кичәчәк. Фәкать нә япсын? Мәхмүд Шәүкәт паша үзе барып Әдернәне коткара алачак түгел бит. Без аны коткарырга бара алмыймыз, милләт бара алмый. Милләт үзенең хокукына ялңыз шушы кадәр генә мөдафәгә итә ала. Хокукларыны мәдәни милләтләр кебек мөдафәгә итә алмаучылар зәгыйфьлекләре сәбәпле лязем булып килгән фидакарьлекләргә разый булырга тиештерләр. Безнең бүгенге вазифамыз, хөкүмәтнең солых ясау юлындагы хәрәкәтенә манигъ булу түгел, бәлки кулдан килгәнчә аңа ярдәмләшүдер. Бер кәрә солых ясап алсак, үзара булган эшләремезне шуннан соң тикшерермез. Юкса башымызга зур фәлакәтләр килү ихтималы бар. Бик яхшы белик ки: ватан тәһликәдәдер. Әдернә, Яния, Әшкудра, бунлар безнең йөземезне агарттылар. Бунлардан шуннан артык фидакарьлек көтәргә хакымыз юктыр. Мәхсур[2] кальгаләр мәңге тормыйлар. Болар бер көн килеп тәслим ителергә мәҗбүрдерләр. Без һич булмаса бунлар тәслим ителмәстән элек, бунларның үз кулымызда булуларыннан азмы-күпме файдаланып калырга тиешмез. Әгәр солых ясауны Әдернә төшкәннән соңга калдырсак, ул вакыт Болгария бездән Мәрмәрә сахилен таләп итәчәк. Хәзерге хәлдә Әдернә бездә вакытта исә без тазминате хәрбия бирүне кабул итмәскә тырышырга мөмкиндер. Хөласа: солых никадәр тиз булса, Төркия өчен шулкадәр файдалырактыр. Ләкин, бакалым, мөттәфикъләр буңа ашыгырлармы, без ашыга башлагач, анлар аяк терәмәсләрме, тәмәнни әдәлем ки, анлар тагын тәхәммел итмәслек[3] тәклифләрдә булынып солыхны тамырыннан зәһәрләмәсеннәр».

Башка газеталар гәрчә мәсләкләре икътизасынча[4] заһирән солыхка тарафдарлык күрсәтә алмасалар да, әхвәлнең уңгайсызлыгын тәдриҗән аңлатып, моннан соң инде төрекләргә нишләргә кирәклеге хакында фикерләр бәян итүдән үзләрен тыя алмыйлар. Хәзер төрекләрнең истикъбальне төшенгән хыялый вә аңлы кыйсменең фикерләре акрын гына бер нокта тирәсенә җыелып килә. Ул да: төрекләрне тергезәчәк нәрсә ялңыз төрек милләтчелеге фикередер.

*24 февраль.*

**60**

## Тәлгать бәк

«Кемдер хәзерге көндә Төркиянең хакиме?» дип соралган сөальгә каршы «Тәлгать бәк» дия җавап бирелсә, дөрест булачактыр.

Тәлгать бәкнең җисеме аз күрелә. Әмма исеме һәр җирдә бар. Хәзер дә Тәлгать бәкнең рәсми һичбер мәэмүрияте юк. Әмма бөтен мәэмүрләр вә бөтен Төркия хәзерге көндә аның командасы буенча хәрәкәт итә. Нинди генә эш булмасын, Тәлгать бәккә әйтелеп үтелә. Нинди генә карар булмасын, аның фикере кушылмаенча эшләнми. Көтелмәгән бер эш булдымы, димәк Тәлгать бәк шулай теләгән. Бинаән галәйһи, аңа каршы килү мөмкин түгел, яки читендер. Яхуд булуы көтелгән бер эш булмый калдымы, димәк Тәлгать бәк муафыйк күрмәгән. Бинаән галәйһи, кинә аның артыннан йөрү габәстер[5].

Кайдан ала Тәлгать бәк бу кадәр вакыт вә нөфүзне?

Менә һәркемнең шашкан урыны да шулдыр. Әфкяре гомумиягә таяна дисәк, монда Яурупадагы мәгънәсейлә әфкяре гомумия юк. Дөрест, әрмәни, гарәп, арнавыд кебек инородецларның әфкяре гомумияләре бар. Ләкин бунларның әфкяре гомумиясе үз милли мәнфәгатьләренә, үз идеалларына махсустыр. Алар Тәлгать бәк таяна торган әфкяре гомумия түгел. Асыл мәмләкәтнең хуҗасы булган төрекләрдә, мәгаттәәссеф, әфкяре гомумия юктыр. Бунлар: «көтүчемез кем булса, без шуның куйлары булырга хәзермез» диләр. Бу сүзне мин күп төрекләрдән ишеттем. Төрек халкының башында җирләшкән иң зур фикерләр дингә, гореф вә гадәткә хөрмәттән гыйбарәттер. Һәм дә бу да Яурупада улдыгы кеби яңа ысулларга корылган бер әсас үзәренә түгел, файдасызлыгы күптән

[1] түбәнчелек
[2] чолгап алынган
[3] күтәрә алмаслык
[4] таләбе буенча
[5] файдасыз

беленгән иске әсаслар үзәренә генәдер. Бинаән галәйһи, Тәлгать бәкнең бунларга таянып, бу кадәр вакыт кәсеп итә алу ихтималы юктыр.

Юкса матбугаткамы таянып эш күрә? Бу да түгел. Чөнки монда асыл төрек халкының Яурупадагы мәгънәсейлә матбугаты да юк. Әрмәни, рум, яһүди, хәтта гарәп газеталары белә үз милләтләренең идеалларына, үзләренең күзәткән мәнфәгатьләренә хезмәт итәләр. Кайда илтәчәге бик ачык мәгълүм булган бер юл берлән баралар. Мәсләкләре, максадлары бик мәгълүм. Кергән юлларында бик сәбат вә мәтанәт илә баралар. Ялңыз төрек матбугаты гына мәгълүм вә мөгаен бер мәсләктә түгел. Бунларда идеал юк. Бунларда сызылган бер план юк. Бунлар газетаны күбрәк сатар өчен вә хөкүмәт тарафыннан ябылмас өчен ничек язарга кирәк булса, шулай яза бирәләр. Бунлар бөтен Яурупа сәясәтеннән бәхәс итәләр. Юрган кадәр зур газеталарын Яурупаның иң әһәмиятсез хәбәрләре белән тутыралар. Ләкин газеталарында төрек сәясәте, төрек таләбе, төрек фикере, төрек әхвәле бик аз була яхуд бер дә булмый. Төрек газеталарында Франция авылларында булып үткән өч тиен тормас хәбәрләрне күрергә мөмкин; әмма Анатулы вилаятьләренең әхвәленә даир хәбәр табуы бик читендер.

Төркиянең Ван губернасына барыр өчен юл юклыктан, Русия аркылы әйләнеп барырга кирәкне, Ван вилаять мәркәзендә бер данә улсын мунча юклыкны, Бруса вилаятенең авылларында кыш көне суык вакытларда халык утынны өйләренә китереп ягарга булдыра алмау сәбәпле, үзләре урман буенча барып, шундагы агачаларны ягып җылынуларын төрек газеталарында күреп булмый. Бундый хәбәрләрне шул җирләрдән кайткан кешеләрдән генә ишетәсең. Кыш көне бераз кар яугач юллар бетү сәбәпле, Ван илә Әрзурум губерна шәһәрләре арасында утызар көн почта йөри алмый тору хәбәрене дә газеталардан түгел, кешеләрдән ишетәсең.

Бүгенге көнне хөкүмәт башында кемнәр булса төрек газеталары күбесенчә шунларның фикерләрен тәрвиҗ итеп яза бирәләр. Төрек газеталарының гомумиятлә төреклек дөньясы хакында мәгълүматлары аз. Русиядәге күп миллионнар төрекләрнең мәгыйшәтләре, лисан, матбугат, мәктәп вә мәгарифләре, милли вә сәяси матлабләре вә мәсләкләре хакында бунларның һич хәбәрләре юк дисәк тә, хата булмастыр. Бунларның күбесе Русия төрекләрен Кафкас, Кырым, Казан исламнары дип кенә йөретәләр. Казанны Оренбургтан, Оренбургны Уфадан аеручылары вә Ташкент, Сәмарканд, Хокандларның төрек мәркәзләре икәнлеген хәтерләүчеләре сирәктер.

Бу гына булса тагын бер хәл иде: төрек газеталары күбесенчә берәр чит хөкүмәткә мәддахлык итеп[1], төрекләрне шуның койрыгына асылындырырга тырышып язалар. Мәсәлән: «Сабах» газетасы ничә еллардан бирле инглизләрне мактый. Камил паша вакытында «Икъдам»да инглизче иде. Инде баш мөхәррире Җәүдәт бәк Венада торгач, ул немецларны мактый башлады. «Танин» французларны мәдех итә. Урыны вә вакыты русларга да тәрилкә тотып куя. «Тәрҗемане хакыйкать», «Тасвире әфкяр»ләр һәмишә арнавыд, курд, гарәп «кавем нәҗиб»ләреннән вә анларның хиләфәт могаззәмәгә булган бик нык «мәрбутият»ләреннән[2] бәхәс илә бичара төрек кавемен игъфал итеп[3] торалар. «Сәбил әр-Ришад»-фәлән кеби мәҗмугалар исә дәхи дә югары кат күкләрдән очалар. Анлар назарында «төрек мәнфәгате» дигән сүзләр җинаятьтер, «ислам мәнфәгате» дияргә кирәк. Чын төрек кайгысын кайгыртучы ике атнада бер чыгучы «Төрек юрду» мәҗмугасына мөнхәсыйр булып кала[4].

Әнгелтерә мәнафигынә[5] хадим «Левант Һарольд», Франция мәнафигынә хадим «Истамбул», Италия вә Русия мәнафигынә хадим «Ля Турки», Германия вә Австрия мәнафигынә хадим «Османишер люид»лардән, әлбәттә, Төркия өчен файда юк. Бинаән галәйһи, Тәлгать бәкнең матбугатка таянып, куәт вә нөфүзне шуннан алу ихтималы да калмыйдыр.

Юкса Тәлгать бәк гаскәргә таянып эш күрәме? Бу ихтимал да аз. Чөнки хәзерендә төрек гаскәре арасында хәйли ихтилаф кергәнлеге, хәляскаран-фәлән сәмилә яхшы ук котлы фиркаләрнең Иттихаде вә тәрәккыйгә дошманлык илә караганлыклары һәрникадәр яшерелер ки, тырышылса да тәмамыйлә яшереп булмый торган ачы хакыйкатьләрдәндер.

Табигый, Тәлгать бәкнең бу нөфүз вә куәте «Иттихад вә тәрәккый» җәмгыятеннән килә диярга кала. Ләкин бу җәмгыятьнең үзендә никадәр рух вә куәт барлыгы бер дә мәгълүм түгел. «Иттихад вә тәрәккый»челәр рәваҗта[6] вакытта үзләрен бу җәмгыятькә мәнсүб күрсәтүчеләр күп булса да, рәваҗдән төшә башлау берлән анларның бик күбесе таралып китәләр вә башка партияләргә кушылалар. Шул сәбәпле ул җәмгыять әгъзаларында да ул кадәр зур куәт барлыгына ихтимал биреп

[1] бик артык мактап
[2] бәйләнешләреннән
[3] белемсезлеккә төшереп
[4] «Төрек юрду» мәҗмугасы белән чикләнеп кала
[5] мәнфәгатьләренә
[6] таралу

булмый. Яхшырак тикшерелеп каралганда иттихадчыларның да вә аларның мохалифләренең дә алда йөреп эш күрүчеләренең саны йөзәр–икешәр йөз кешедән артык булмаганлыгын, бәлки бундан күп ким икәнлеге вә калган хылыкның шулар кулында уенчак булып йөртелгәнлеге аңлашыла.

Бу хәлдә рум, әрмәни, гарәп, арнавыд, болгар кеби куәтле рухлы гонсырларга таянып эш күрергә теләгән Сабахеддин бәкнең зәгыйфь вә куәтсез төрек гонсырына гына таянып эш кылучы Тәлгать бәк каршысындагы мәгълүматы нидән киләдер?

Ихтимал ки, буның байтак сәбәбләре будыр. Мин монда аларны тәхлил итеп торырга керешмәдем. Бары бу тугрыда монда ишеткәннәремнең бәгъзеләрен генә язып үтәм.

Пәйгамбәрләрдәге могҗизалар илә әүлияләрдәге кәрамәтләрнең мәнбәгын анларның үзләреннән эзләргә лязем булганлыгы шикелле, Тәлгать бәктәге куәт вә нөфүзнең мәнбәгын да аның үзеннән эәләргә хаҗәттер дип беләм. Мондагы сүзләрдән шулай аңлашыла.

Монда Тәлгать бәкнең дустлары, да дошманнары да аңа: һич шөбһәсез, хакыйкать бер ватанпәрвәр, фидакарь, мөҗәссәм[1] намус, бетмәс-төкәнмәс гайрәт вә җәсарәт сахибе дип карыйлар. Аның күңеле вә нияте яхшы икәнлегендә, ватан вә милләт өчен һәрвакыт вә һәртөрле фидакарьлеккә хәзер булуында һич шөбһә итмиләр. Аның үз шәхси мәнфәгатьләре артыннан йөрүенә һичкем ихтимал бирми. Ул демократ, мөтәвазигъ[2], күстәрбаш-фәлән сөйми, мөмкин кадәр халык арасында, халык илә бергә булына. Нинди генә зур вә файдалы эшләр эшләсә дә, үзенең исеме керүне, шөһрәте чыгуны, шуннан үзе нинди булса да бер файда күрүне исәпләми.

Ул берничә мәртәбә министр булып торган. Хәзерендә бөтен Төркия аның кулында диярлек. Ләкин ул акча җыймаган. Баемаган. Хәтта ярлы. Гади бер фатирда тора. Гади бер мәэмүр шикелле урамнарда җәяү йөри. Милләт хезмәтендә булган мөәссәсәнең[3] күбесенә бара. Күрә, киңәшә. Һич ачуланмый. Аз сүзле, ләкин тимер кебек мәтанәтле, мәсләгендә фәүкылгадә сәбәтле[4], эшләргә һич иренми вә арымый. Яше утыз бишләр чамасындадыр. Гәүдәсе тулгын, вөҗүде саглам. Ләкин сачләре агара башлаган.

Тәлгать бәк бары рөшди мәктәптә генә укыган, диләр. Аннан чыккач, Әдернәдә телеграфист булып торган. Сәланиктә бәгъзе мәэмүриятләрдә булынган. Ләкин үз-үзлегеннән тәүсыйл итеп белем дәрәҗәсен бик арттырган. Яхшы французча өйрәнгән. Франция ихтилалы тарихына гаид никадәр әсәр бар исә, һәммәсен дә мөталәга иткән, бик күбесен күңелдән белә, диләр. Тәлгать бәкнең хафизәсе куәтлелегенә, тиз арада кеше таный алу хакындагы мәһарәтенә[5] күп кешеләрнең исләре китә. Тәлгать бәкне үзенең куәте вә нөфүзен сүи истигъмаль итмәүдә дә мактыйлар. Хөласа: Төркияне вә төрекләрне сөйгән кешеләр теләсә кем булсын, Тәлгать бәк хакында начар бер фикер исәпли алмыйлар.

Бары шул гына бар: Тәлгать бәкне сәяси мәсьәләләрдә Хаккы паша илә, фирка вә интрига эшләрендә Нәҗмеддин мулла илә, иҗтимагый мәсьәләләрдә социолог Зыя бәк илә киңәшеп эш йөретә диләр, вә бунлардан беренчесе илә икенчесе халык кашында бик үк югары тотылган кешеләр булмаганга күрә, Тәлгать бәкнең исеменә бераз күләгә төшерергә сәбәп була, диләр. Бу хәлдә Тәлгать бәкнең куәт вә нөфүзе үзендә булган намус, гайрәт, мәтанәт, ватан вә милләт мәхәббәте, фидакарьлек, галиҗнаплык кеби сыйфатлардан туа торган булып чыгадыр.

Шушындый сыйфатларга малик булган бер кеше өчен әгәр нык истинадгяһлар[6] булса, яки ул истнадгяһларны хәзерләргә вакыт вә форсатлар булса, истикъбаль өчен зур өмидләр хасил итәргә мөмкин булыр иде. Ләкин мәгаттәәссеф, Төркиядә Тәлгать бәк вә рафикъләре өчен хәзергә әсаслы бер истинадгяһ та юк, аны хәзерләргә форсатлар да бик аз калган, шул сәбәпле бүген Төркияне үз кулында тоткан Тәлгать бәктә вә аңа шул хосуста ярдәм итешкән берничә дистә халис вә мөхлис дустларында никадәр генә бөек гайрәт, мәтанәтләр булса булсын, бата торган көймәне коткарып кала алу аларның тәкать вә куәтләреннән килүе шөбһәледер. Ике йөз елдан бирле бозылып, череп килгән бер бинаны берничә баганалар илә генә терәп тоту хәйли читен бер эштер.

Шуның илә бәрабәр актык сулауга кадәр үз мәмләкәтенең сәламәтлегенә, үз милләтенең сәгадәтенә тырышып бөтен хәятен фида итәргә хәзер балалары булган бер милләт бәхтияр вә мәсгудтер. Ул милләтнең көймәсе мөвәкъкать комга утырса да, киләчәктә бер вакытлар янә сахил сәламәткә чыгуны өмид итәргә хакы бардыр.

---

[1] зур, мәһабәт
[2] эреләнмәүче
[3] учреждение
[4] фикердә, эштә нык торучан
[5] сәләтлелек
[6] терәк, ышана алырлык бер зат

«Иттихад вә тәрәккый»нең рәисе булганлыктан, мин монда Тәлгать бәкне яздым. Тәлгать бәкнең могавиннәре, иптәшләре арасында да соң дәрәҗә фидакарь, хәмиятле ватанпәрвәр адәмнәр барлыгы шөбһәсездер.

*26 февраль.*

**61**

**Голәма тирәсендә**

*Әмруллаһ, Әбүлгалә, Әхмәд Нәгыйм, Әшраф, Гякиф, Шөкри әфәнделәр вә бәкләр янында.*

Истанбулда чалмалы вә чалмасыз байтак голәма илә күрешеп гыйлем вә фикерләреннән истифадә иттем. Бары Әхмәд Мидхәт әфәнде вә Әбуззыя Тәүфыйк бәкләр илә күрешә алмый калуыма гына үкенәм. Буның сәбәбе, бер яктан, үземдә, икенче яктан, тәкъдирдә булды. Монда килгәч тә сугыш хәбәрләре, сәяси мәсьәләләр өйрәнүне ашыгычрак табып, шуларга мәнсүб кешеләр тирәсендәрәк йөрдем. Голәма вә өдәба[1] илә иркенләбрәк күрешерем дип тордым. Аның өстенә, Мидхәт әфәнде үзенең Бәккуз[2] артындагы чифтлегендә (имениесендә) тора, ул исә шәһәрдән егерме чакрым кадәр еракта диделәр. Монда ат, извозчик аз калганлыктан, анда бару да хәйли уңайсыз иде. Аның һәр атнада бер мәртәбә Дарешшәфәка мәктәбенә килеп кунганын мин ишетмәгән идем. Юкса шунда барып та күрешү мөмкин булачак иде. Бары бер вакыт яңгырлы көндә көймәле арбага пар ат чиккән бер извозчикка утырып Мидхәт әфәнденең Бабы Гали җәддасеннән үтеп киткәнен генә күреп калдым. Һич исәпләмәгән җирдә бу дөньяга видагъ итүе сәбәпле, үзе берлән күрешеп сөйләшергә, мәгаттәәссеф, муафыйк була алмадым.

Әбүззыя Тәүфыйк бәк тә Итснабулның тышында, «Аран көй» дигән җирдә тора иде. Башта «Тасвире әфкяр» вә «Сабах» мөхәррирләреннән Файзуллаһ әфәнде Мөхәммәд аның вакытын белешеп мине күрештермәкче булды. Ләкин ул белешә алмаенча, берничә көннәр үтте. Соңра үзем «Тасвире әфкяр» идарәханәсенә барып Әбүззыя бәкнең углы Вәлид бәкне күрдем вә атасы илә күрешүем өчен мөсагадәсен алып вакыт тәгаен итүен үтендем. Мәгалмәмнүният вәгъдә бирде, хәбәр иттеререм дип калды. Миңа хәбәр килгәнче Әбүззыя бәк тә вафат булып китте. Шул сәбәпле, аның илә дә күрешә алмый калдым.

Затән хәзерендә голәма вә өдәба илә күрешеп мосахабәләрдә булынуы да читен. Мәмләкәт вә милләт башына килгән фәлакәтләр сәбәпле, һәммәсе дә кайгыда, һәммәсенең дә зиһеннәре пәришан, гакыллары хәйран булып тора. Мөхәррирләр: «язарга кулымыз бармый», мөдәррисләр: «дәрес әйтергә зиһеннәремез эшләми», диләр. Вакыйган, мондагы фәлакәтләр вә киләчәктәге өмидсезлекләр күз алдына китерелгән вакытта шулай булмый мөмкин дә түгелдер.

Элек мәгариф назыйре булып торган Әмруллаһ әфәнде илә күрештем.

– Мохит әл-мәгариф»не шулай монтазаман чыгарып торачакмысыңыз? – дидем.

– Әфәндем, бик чыгарыр идек, хәзерләгән материалымыз күптер, һәрнәрсәсе юлга куелган иде, ләкин бу сугышлар сәбәпле күп уңайсызлыклар булды, язучыларымызның байтагы ватан мөдафәгасенә киттеләр, матбагаларда хезмәтчеләр азаеп калды, икенче яктан бөтен алыш-бирешләрдә торгынлык хасил булды, китапның сатылуы азайды, шулай булса да, башлаган эшне ташлаячак түгелмез, урталык аз гына ятышу берлән монтазам рәвештә чыгарачакмыз», – диде.

Әмруллаһ әфәнденең дидегенә күрә, мохит әл-мәгариф барлыгы егерме җилд булырга фараз ителә икән. Хәзерендә 9 нчы җөзьә чыккан. Голүм вә фөнүндә вә әхвәлдә булган үзгәрешләр керми калып китап искермәсен өчен, шул үзгәрешләрне бәян итеп һәр җилдкә аеруча бер гыйләвә нәшер итмәкчеләр икән. Аңлашылдыгына күрә, мохит әл-мәгариф хәзерендә биш мең нөсхә басылмактадыр.

Әмруллаһ әфәнде сүзене әхвәле хәзерә өстенә күчергәч: бундан соң төрекләрнең өмиде төреклек фикерендә улдыгыны, башка милләтләр шикелле төрекләр дә ялңыз шул милли фикергә ябышып тәрәккый вә тәмәдден юлына керсәләр генә, анларның яшәүләре мөмкин идегене, буның өчен һәр шәйдән элек төрекчә телене садәләштерергә, бөтен төрекләр тарафыннан аңлашыла торган халис төрек әдәбияты вөҗүдкә китерергә тиешлекне бәян итә вә «Мохит әл-мәгариф»нең элегрәк язылган җөзьәләрен алып карыйм да, үз телемездә бик гүзәл әйтелә торган сүзләрне ул вакыт ни өчен гарәпчә яки фарсыча язмыш улдыгымызга исем китә», – ди.

[1] әдипләр
[2] Бейкоз бистәсе

Әмрулллаһ әфәнде урта яшьле, ачык фикерле, тәкәллефсез, мосахабәсе җиңел бер заттыр. Айя-Стефаноста тора вә ара-сыра Истанбулга килә. Хосусән, үзенең шул мохит әл-мәгариф басыла торган Шәрәф сокагындагы «Хөррият» матбагасында булына икән, мин дә аның илә шунда күрештем.

Монда «Кәлимәи тыйббия» исемендә унбиш көндә бер мәртәбә дини, гыйльми, хокукый бер мәҗмуга чыга икән. Шуның нәшир вә мөхәррире булган Әбүлгалә әфәнде Мадритезадә Истанбулның мәшһүр голәмасыннан вә голәмаи мөтәфәккириннән санала. Үзе дарелфөнүннең хокук шөгъбәсендә берничә дәресләр укытмакта һәм дарсәгадәт истинаф мәхкәмәсендә әгъзадыр. Буның илә күрештем. Бу да: «Кәлимиәи тыйббия» журналын солых булганчыга кадәр туктатып торырга мәҗбүр булдык, язучыларымызга да халәл килде, матбага эшләре дә тәртиптән чыкты, язарга вә укырга һәвәс тә калмады», – ди. Бу зат та сүзне бик тизлек илә әхвәле хәзерә үзәренә күчереп: «Безнең мөселман дөньясында тәүхид фикер, тәгаен максад юк, бездә тотылган бер гаять юк, шул сәбәпле хәмият вә һәяҗән юк, һәркем бер фәрд[1] хәленчә үз көенчә яши бирә, башкалар исә җәмгыять хәлендә, мәдәни рәвештә яшиләр, шул сәбәпле анларда инсанны инсан итә торган һәр шәй бар, бу сугышларда төрекләр болгарлар тарафыннан түгел, максадсызлык максад тарафыннан, гаятьсезлек тарафыннан җиңелде», – ди.

Тәүхид фикер юклыкка мисал итеп тә Арнавыдны китерә. Без дә мөселман идек, алар да мөселман иде, әмма бер-беремез илә максадларны берләштерә алмадык, бер-беремезне аңлый алмадык вә аңларга теләмәдек, менә нәтиҗәсе ничек булды, – ди. Әбүлгалә әфәнде: бу Балкан сугышы кузгалуның иң баш сәбәбе шул Арнавыдларның кыямы вә мохтәрият алып, Арнавыд мәмләкәте ясауга тәшәббесләре булды, чөнки буның үзәренә Балканнарда дәрхаль хөдүд мәсьәләләре мәйданга чыгарга лязем килде. Хөласан: Балкан сугышыны кузгаткан нәрсә Арнавыдлык хөдүденең һәйүләсе[2] булды, диядер.

Мәшһүр голәмадан Әхмәд Нәгыйм бәк Бабанзадә илә күрештем. Бу зат дарелфөнүндә вә башка бәгъзе мәктәпләрдә фәлсәфә, әхлакы исламия, гыйльме рух кеби шәйләр укыта. «Сәбил әр-Ришад» мәҗмүгасында һәм шуннарга даир мәкаләләр яза. Үзе вакытыйлә мәгариф назыйре булып торган вә хәзеренә «Тәнин»дә мөхәррирлек итмәктә булган Исмәгыйль Хаккы бәкнең туган кардәшедер. Ләкин тегесе иттихадчы улдыгы хәлдә, бусы иэтиляфчыларга маилдер[3].

Нәгыйм бәк кич белән мине үзенең өенә ашка чакырды. Анда озак мосахәбәт иттек. Миннән башка мәҗлестә «Сәбил әр-Ришад»ның мөдире Әшраф бәк, мөхәрриреннән шагыйрь Гакиф бәк вә Нәгыйм бәкнең кардәшләреннән Парижда укучы студент Шөкри бәкләр бар иде.

Әхвәле хәзергә вә Төркиянең истикъбаленә даир байтак сүзләр булды. Бунларны язып сүзне озайтмыйм. Нәгыйм бәк дин галиме булганлыктан, мин аңардан шул хосуска даир фикерләр ишетергә теләп, сүзне күбрәк шул якка җибәрдем вә:

– Исламият мәдәнияткә бик мөсагадә дия һәрвакыт сөйлимез, буңа дәлил итеп иске мөселманнарның тәрәккый вә тәмәдденнәренә мисал китерәмез; ләкин хәзерендә дөньяның кай гына җиренә карама, мөселманнар мәгариф вә тәмәдденчә иң арталардыр, хәтта бер шәһәрдә билә мөслеман мәхәлләсе башка милләт мәхәлләсеннән фәкыйрь, пычрак, начар була. Бу хәл Казанда да, Фаста да, Иранда да вә Истанбулда да шулайдыр, гаҗәбә сезнеңчә буның сәбәбе нидер? – дип сорадым.

Нәгыйм бәк буның җавабында:

– Чөнки без мөселманнар динемезнең рухын югалттык. Заһир[4] калыбына тотынып калдык, аны да Аллаһ теләгән тарафка түгел, үземез белгән тарафка чөердек. Әмма белгән нәрсәләремез бик аз вә эшкә ярый торган шәйләр түгелдер, исламиятнең рухыннан аерылган саен мөселманнар да тәдәнни вә тәнәззелгә[5] йөз тоттылар, – ди.

– Соң әфәндем, өч йөз миллион мөселманны исламиятнең рухыннан аерылганнар дип әйтү бик зур эш бит, шулкадәр күп халыкның тугрылыкны күрмәүләре мөмкинмедер? Әллә исламиятнең асыл рухы хәзерге мәдәният илә килешә алмый микән? – дидем.

Буңа каршы ул:

– Исламиятнең рухыннан аерылганнар дип әйтмимез, бәлки рухын вә аның мәкасыйд галиясен[6] аңлый алмый гына торалар димез, бу эш христианнарда да вакытыйлә шулай булган иде, хәзер

[1] аерым
[2] күзаллавы
[3] тартыла
[4] тышкы
[5] артка өстерәлү һәм хурлыкка
[6] югары максатларын

бездә булган бер такым сатхи[1] назарлар аларда да булып үтте, шуның шикелле бездә дә үтәчәк вә шул вакытлар бездә дә тәрәккыяте фикрия[2] дәвере башланачактыр, – ди.

Мин аңа:

– Соң бу дини бәхәсләр вә дини назарларны шул торган көенчә калдырып, алар белән украшмаенча голүм вә фөнүн илә генә украшсак, дин илә фән вә мәдәниятне бергә татбикъ итәргә[3] маташмасак, ничек булыр, әүвәл вакыт мөселманнарның тәрәккыяте фикриягә ирешүләре тагын тизрәк булмасмы? Динне һәркем шул үзе белгәнчә тотсын, тик аның өстенә голүм вә фөнүн илә тәнвире зиһен итсен, – дидем.

Буңа каршы Нәгыйм бәк көләрәк:

– Әгәр инсаннарның башларындагы миләре ике бүлмәле булса, шулай итәргә, ягъни берсенә дин җирләштерергә вә берсенә дә голүм вә фән тутырырга, мөмкин булыр иде; ләкин алай түгел: бунлар икесе дә бер баш эченә сыярга вә шунда кайнап пешәргә, берсенә берсе тигән вакытта шартламаска кирәк. Хәзерге хәлдә исә бунлар килешә алмыйлар, икесе бер бүлмәгә сыймыйлар, берсе урын алса, икенчесенә урын калмый, шуның өчен дә бунларны килештерми ярамый, – ди.

Нәгыйм бәк фәлсәфә вә әхлак мөтәхассыйсы[4] булганга күрә, гүзәл итеп күп нәрсәләр сөйләде. Мәгаттәәссеф, бунларны бундый мәкаләләргә сыйдырырга мөмкин түгелдер.

Хатыннарның тәсәттере[5] мәсьәләсенә килгәндә, беренче сүзне Гакиф бәк алды. Ул хатыннарның качмый йөрүләренә бик хилафтыр. Ирләремез әдәпсез, тәрбиясезләр, бундый ирләр арасына хатыннарны чыгару әллә нинди рәзаләтләргә[6] сәбәп булачактыр, ди.

Миллият мәсьәләсенә килгәндә, Әшраф бәк сөйләп: мөселманнарның төрек, татар, арнавыд, гарәп кеби милләтләргә бүленүләрен вә тәрәккыйне миллият фикеренең рәваҗында[7] күрүләрен бик тәәссефле бер эш таба; ислам милләте вәхдә, исламияттә миллият аермасы юк. Рәсүлүллаһ инсаннарга миллият ягыннан карамаган, исламият ягыннан караган, без шул миллиятләргә аерылып харап булып беттек, ди.

Шөкри бәк исә исламият бәхәсләреннән дә, миллият бәхәсләреннән дә ваз кичеп мөселманнарның ялңыз тәрәккый вә мәгарифкә сарылуларында гына сәгадәт булачагын сөйли. Русиядә шулкадәр гүзәл вә монтазам рус мәктәпләре вә рус әдәбияты бар икән, мөселманнарның үзләренә мәктәпләр ачып, китаплар җитештереп вакыт әрәм итүләренә гаклы ирми. Үз мәктәпләре, үз әдәбиятлары васитасыйлә йөз елда алыначак нәрсәне рус мәктәпләре вә рус әдәбияты васитасыйлә егерме биш елда алырга мөмкин, ди. Шөкри бәкнең фикеренчә: Русиянең истикъбале гаять парлак, мәктәпләре вә әдәбияты бик мөкәммәл, икътисади җәһәте исә гаять юлында улып, Русия бик әсаслы сурәттә тәрәккый итмәктәдер. Андагы милләтләрнең шундый бер тәрәккый вә мәдәнияттән истифадә итмәенчә үзләренә махсус бер мәдәният ясарга тырышып маташулары сәмәрә бирми торган муаффәкыятьсез бер эштер.

Шөкри бәк Яурупада укучы рус шәкертләренең күплегән, анларның бик җитди тырышуларын сөйләп русларга тәхсин итә.

*27 нче февраль.*

**62**

## Мәхмүд Әсгадь әфәнде хозурында

Дәфтәре хакани назыйре Мәхмүд Әсгадь әфәнде илә күрештем. Ул мине бер көнне кич белән үзенең өендә кабул итеп, озак сөйләшеп утырдык. Мәхмүд Әсгадь әфәнде чалмалы бер хуҗадыр. Вакытыйлә мөкәммәл сурәттә голүм гарәбия вә шәргыя укыган. Соңра инглизчә вә французча телләр өйрәнгән. Ислам вә Яурупа хокукы гыйлемнәрен тәхсил иткән. Берничә мәртәбәләр Яурупаның күп мәмләкәтләрендә сәяхәт иткән. Дин ислам, икътисад, хокук, тарих, табигыять кеби фәннәргә даир берничә мөһим әсәрләре бар. Бәгъзе мәктәпләрдә дәрес тә укыта. Үзе инде картаеп килә. Миңа үзенең рәсемене вә «Китаб ән-никах» исемле яңа бер әсәрене һәдия итте.

Күп нәрсәләргә даир сөйләшкәч, мин Мәхмүд Әсгадь әфәндедән:

– Мөселманнар ни өчен һәр җирдә тәнәззел[8] вә инкыйразда? – дип сорадым.

[1] беркатлы, сай
[2] фикер үсеше
[3] кулланырга
[4] белгече
[5] пәрдәләнү
[6] хурлыкларга
[7] таралуында
[8] түбәнчелек

– Җәһаләттән, – диде.

– Җәһаләт ни өчен ялңыз мөселманнар өстенә мәслат булган; башкалар бундан котылалар, әмма мөселманнар котыла алмыйлар? – дидем.

Буңа каршы ул ошбу мөәлдә җавап бирде:

– Христианлыкның интишарына[1] әсас вә мәркәз булган Рума мәдәниятле бер җир иде. Христианлыкны кабул иткән милләтләргә дин илә бәрабәр Руманың мәдәнияте дә сәраят итте; бездә исә диннең интишарына мәркәз булган Мәккә вә Мәдинәдә мәдәният юк иде; мәдәният бездә соңыннан Әндалус, Шам, Багдад кеби ботакларда гына хасил булды, анлар асыл мәркәзгә тәэсир итә алмадылар, асыл мәркәзнең үзендә мәдәният булмаганга күрә, дин илә мәдәният бер-берсейлә берләшә алмый калдылар, шул сәбәпле мөселман дөньясында дин илә мәдәният икесе ике нәрсә булып табылдылар. Һәм дә дин асылда Коръән илә хәдистән гыйбарәт улдыгы хәлдә соңра буңа хариҗдән бик күп нәрсәләр катнашты, диннең заманга вә әхвәлгә карап эшләнә торган күп хөкемнәре заһиргә карап йөртелә торган булды; шул сәбәпле, дин илә мәдәниятне бергә җыю читен бер хәлгә килде. Мәсәлән: риба мәсьәләсенең гарәпләр вакытында хәрам булуының сәбәпләре бар; чөнки ул вакытта акча ярлыларны изү өчен байлар кулында аләт иде, байлар ярлыларга бурыч биреп әзгафь мозагыйфь уларак процент алалар иде, хәзерендәге ширкәт вә банка асылларында исә бу хәл юктыр, хәзер акчаны ярлылар байларга бурычка бирәләр; банкада йөз сумлык хиссәм булса, мин бүгенге көнне бер миллионерга бурычка биреп торган буламын, хәзерге мөгамәлә малиядә фаизләр дә әзгафь түгел. Күршемнең йорты янганда минем аңа ярдәм итәсем килүе табигый вә бик мәшругъ бер хәлдер. Әгәр дә без взаимный страхование итеп куйсак, «وَتَعَاوَنُوا عَلَى الْبِرِّ وَالتَّقْوَى»[2] аяте илә генә гамәл иткән буламыз. Моның кай бере шәригатькә хилаф булсын. Ай хакындагы сүзләрне «күрү» дип аңламак хата, аны «белү» дип аңларга тиеш, белүнең васиталары исә бүген билфигыль вә билмөшаһәдә[3] дөрестлеге сабит булган нәрәсләрнең һәркайсыдыр. Монда күз дә кирә, телеграф та, телефон да кирә. Мөселманнар диндардыр, һәркаемыз динемезне сөямез, ләкин аны аңлавымыз башка башкачадыр; әгәр дә яхшы аңлый белсәк, банка, риба, фаиз вә саир бер такым мәсьәләләрне хәл итмәк бик җиңелдер».

Соңра Мәхмүд Әсгадь әфәнде Босна[4] мөселманнарының банка ачуның җәваз вә гадәме җәвазе[5] хакында фәтва сорап шәйхелисламга мөрәҗәгатьләрене вә шәйхелислам тарафыннан аларга бирелгән җавапны сөйләде: «Шәйхелислам аларга: банка мөгамәләсен шәригатькә тугры китерер өчен процентны алганда яки биргәндә бер китап кушып бирерсез, бу акчаны шуңа мокабил разый булып бирдеңезме дия сорарсыз» тарзында җавап бирде; дөньяда мондый да бер эш булырмы? Банкада һәр көн мең төрле мөгамәлә була, шуннарның һәркайсында китап алдым-бирдеме ясарга мөмкинме соң? Бу мөгамәлә илә Ходайнымы алдатмакчы буламыз, үземезне алдатып вөҗданымызнымы пакьләмәкчемез?» – ди.

Соңра Мәхмүд Әсгадь әфәнде мәдрәсәләр ислахатының әһәмиятен, эшне асыл шуннан башламак лязем булганын сөйләде.

Мин аңа:

– Бу сөйләгәннәреңез гаять гүзәлдер, хәзерге хәлдә, ихтимал ки, йөз миллионнарча мөселманнар шушы хак сүзләрне ишетергә сусап торалар вә шуларны ишетмәгәнгә күрә, бунлар икътисади вә иҗтимагый җәһәтләрдән көннән көнгә инкыйразга китәләр, ни өчен сезнең кеби голәма шушындый сүзләрне аермачык итеп, дәлилләрен күрсәтеп язып чыгармыйсыз? – дидем.

– Халкымыз мондый сүзләрне аңларлык дәрәҗәгә килмәгән, яңлыш аңлыйлар, хәтта мондый сүзләрне ашыгыбрак сөйләүдән бәгъзән файда урынына зарарлар да килгәли, – диде.

Табигый, мин Мәхмүд Әсгадь әфәнденең бу сүзләренә хак бирә алмадым. Мөселманнарның әхвәле төзәлү өчен сәяси инкыйлаблардан зиядә фикри вә иҗтимагый инкыйлаблар, сәяси каһарманнардан зиядә фикер вә гакыйдә каһарманнары лязем дип белдегемне вә Мәрҗани, Мөхәммәд Габдә, Җәмаледдин Әфгани кеби фикер каһарманнарының галәм исламга тәэсирләре бик күп булганлыкны гарыз иттем.

Мәхмүд Әсгадь әфәнде:

– Аларның мәйданга чыгуларына мохит мөсагыйд иде, бездә исә мөсагыйд түгел, фикер вә гакыйдә каһарманнарының без кинә хариҗдәге мөселманнар арасыннан чыгуларын көтәмез, – диде.

---

[1] таралуына

[2] «Әл-Маидә / Табын» (5:2). «Игелек кылу һәм тәкъвалыкта ярдәмләшегез».

[3] күз белән күреп

[4] Босния

[5] ярау һәм ярамавы



*Рәс. 46. Тәлгать бәк.*



*Рәс. 45. Әмруллаһ әфәнде.*




*Рәс. 49. Әмруллаһ әфәнденең кул язуы.*




*Рәс. 48. Әбүлгалә әфәнде Мадритезадәнең кул язуы.*



*Рәс. 47. Мәшһүр төрек шагыйре Гакиф бәк.*

Ничек кенә булса да, Мәхмүд Әсгадь әфәнденең гыйлем вә фикере гаять киң икәнлеге шөбһәсездер. Ләкин мәгаттәәссеф, мондагы әхвәлдән мә мохитнең иҗабәтеннән[1] тулае, әһле исламга аның бу кадәр гыйлем вә фазыйләтләреннән лаекынча истифадә итмәк мөяссәр[2] булмый торадыр.

*28 нче февраль.*

**63**

## Сәламлектә

Истанбулдагы килгән әҗнәбиләр өчен күреләчәк җирләрнең берсе, һич шөбһәсез, сәламлек рәсме галисе (җомга көнне хәзрәти солтанның җомга намазына чыгуыдыр)... Сәламлек рәсеме сабикъ солтан Габделхәмид вакытында гаять тантаналы була, күп казармалардагы атлы вә җәяүле гаскәрләр бик тәмиз вә һәйбәт киенеп «Йылдыз» җәмигына җыелалар, музыка уйнап бөтен Истанбул урамнарын яңгыратып баралар иде. Мәшрутиять игъланыннан соң бу тантаналар беткән, хәзер сәламлек рәсеме бик кечкенә микъдарда гына ясала. Солтанның җомгага барачак җәмигы тирәсенә бераз микъдарда җәяүле гаскәр вә музыкачылар сыйныфы җыелып, аны каршы алалар. Солтан Хәмид җомгага ялңыз үзенең «Йылдыз» җәмигына гына бара иде. Хәзерге солтан исә төрле җәмигъләргә бара. Элек сәламлек тирәсенә бару бик читен вә солтан Хәмиднең хафияләре һәркемне аңа сүи касд итәргә[3] килгән дия шөбһәләнәләр иде, хәзерендә исә ул кадәр читен түгел. Шуның илә бәрабәр, солтан бара торган җәмигънең ишек алдына кереп, солтанның үткәнен якыннан күрү өчен сарай һамаюн даирәсеннән вә ишек алдына кереп кенә торыр өчен полицәдән махсус рөхсәт алырга хаҗәттер. Юкса җәмигъ ишек алдына кергән мөселманнарны мәсҗедкә кертәләр, мәсҗедкә кермәгән кешеләрне солтан килгәнчегә кадәр чыгарып җибәрәләр.

Тиешле җирләреннән рәсми мөсагадәләр алганнан соң без дә Кадырга хастаханәсендә мәҗрухлар караучы һәмширәләремез Гөлсем, Рокыя вә ике Мәрьям ханымнар илә берлектә 1 нче мартта җомга көн сәгать 11 дә, солтанның үзе тора торган «Тулма бакча» сарае янындагы Валидә җәмигына киттек. Солтан хәзрәтләре җомгага бүген шунда чыгачак иде.

Бу җир Истанбул тарафына хәйли ерактыр. Без барып җиткәндә сәгать 12 гә чирек калган вә җәмигъ тирәсенә гаскәрләр җыелган; урамнар, солтанның чыгуын сәер итәргә теләүчеләр илә тулган ие. Арбаларымыз илә тугры җәмигънең капкасы төбенә туктадык. Үзләренә бирелгән тәгълимат буенча полицә мәэмүрләре безне каршы алып җәмигъ ишек алдына керттеләр вә торыр өчен бер урын күрсәттеләр. Җәмигъ ишек алдына төрле кыйсемнәргә мәнсүб төрлек киемнәрдә гаскәрләр тезелгән, җәмигъкә якынрак җирдә окалы[4] киемнәр киенгән вә күкрәкләре медальләр белән тулган сарай мәэмүрләре саф-саф булып торалар. Бер тарафта гаять гүзәл киемле вә яшь кенә егетләрдән гыйбарәт музыкачылар тезелеп тора.

Шушы гаскәрнең артында кинә безнең шикелле сәламлек күрергә килгән чит мәмләкәт кешеләре, ирләр вә хатыннар, Америка сәйяхләре бар. Җәмигъ бинасы тәмам диңгезнең буенда, тимер рәшәткәнең тышкы ягына диңгез сулары бәрелеп тора. Җәмигъ бик гүзәл, озын вә нечкә манаралары күкләргә чыккан. Ишек алды зур вә тәмиз. Диңгез өстендәге чуп-чуар пароходлар, көймәләр, лодкалар панорамадагы шикелле гүзәл манзара тәшкил итәләр. Бары чит дәүләтләрнең сугыш пароходлары гына манзараның ләтафәтен бозалар. Бунлар шунда бик якын җирләрдә сөкүнәтле, ләкин дәһшәтле манзаралар тәшкил итеп торалар. Арада-сырада бунларның матрослары да корыга чыгып вә, хосусән, бәгъзе вакытларда бераз «үз кәефләренчә» кыланып төрекләрнең күңелләрен тагын бер кат болгатып куялар.

Сәгать 12 булып солтанның килер вакыты якынлашкач, махсус бер мәэмүр килеп безне вә безнең янымызда торучы дүрт-биш Австрия диңгез офицерларыны гаскәрләрнең алгы ягына чыгарырга үтенде вә солтанның килеп туктый һәм җәмигъкә кереп китә торган ишеге янында торырга урын күрсәтте. Электән сарай даирәсеннән рөхсәт алмаенча полицә рөхсәте илә генә кергәннәр әүвәлге урыннарында калдылар.

Җәмигъкә берәм-берәм биек-биек мәэмүрләр вә пашалар килеп кермәктә иделәр. Шунлар арасында сабикъ Истанбул вәлисе вә хәзерге гадилия вә әүкаф назыйре Ибраһим бәк һәм ошбу җәмигънең беренче имамы Исмәгыйль хаккы әфәнде янымызга килеп безнең илә күреште вә туташларымызның хәтерләрен сорап хезмәтләре өчен тәшәккер бәян иттеләр. Бер автомобильдә

[1] кабул итүеннән
[2] җайлы
[3] начар ният белән
[4] кәйтәнле

садырәгъзам Мәхмүд Шәүкәт паша да килеп төште. Безләргә тәмәнна итеп[1] ул да җәмигъкә кереп китте. Ул да булмады, солтанның үз арбасы да күренде. Һәйбәт ике ат җиккән ябык арбада җәмигънең баскычы төбенә килеп туктады. Гаскәр музыка уйнап вә padişahım çok yaşa! дия кычкырып аны каршы алдылар.

Арбасыннан чыгып баскычка басуы илә безләргә карап кулыйлә тәмәнна итте. Офицерия офицерлары шапкаларын алып, безләр исә тәмәнна итеп сәлам бирдек. Акрын гына атлап җәмигъкә киереп китте. Өстендә гаскәри кием иде. Сачы ап-ак, йоргын чәһрәле бер заттыр. Ул җәмигъкә кереп биш минутлар үткәч тә баш мабәенче[2] хәлдә Хөршид бәк җәмигътән чыгып безләргә һәм офицерия офицерларына солтан хәзрәтләренең сәлам вә мәмнүниятен рәсми сурәттә тәблигъ итте. Соңра янымызга бер мәэмүр килеп безне җәмигънең икенче ягындагы бер бүлмәгә дәгъвәт итте. Анда безгә чәйләр, каһвәләр эчерделәр. Намаз бетеп солтанның чыгачагы вакыт тагын әүвәлге урынымызга килеп карап тордык. Офицерия офицерлары киткән. Без үземез генә идек. Солтан җәмигътән чыккач та тагын кулыйлә тәмәнна итеп, баскыч янында үзен көтеп торган арбага утырып китте. Садырәгъзам Мәхмүд Шәүкәт паша да шунда безнең янымызда гына иде. Солтанны озатканның соңында ул безгә таба борылып барымыз илә дә кул тотып күрешеп чыкты. Туташларымызга хитабән: «Һәр төрлек фидакарьлекләргә катланып мәҗрухларымызны карау өчен монда килүеңезгә вә дүрт айдан бирле армый-талмый хезмәт итүеңезгә фәүкылгадә мәмнүнмез, сезгә ничек тәшәккер итәргә дә белмимез, мөселман ханымнарының бөек калебле, галиҗәнаб икәнлеген сез билфигыль күрсәттеңез, сезләрдән Аллаһ разый булсын», – диде.

Туташларымыз өстләренә гадәттәгечә пальтолар кигән, башларына да ак шарфлар ураганнар, йөзләре ачык, үзләрен сәрбәст тоталар иде. Мөселман хатыннарының мондый кыяфәттә ачык йөз белән күренүләре вә анлыр янына имамнар, министрлар килеп күрешеп сөйләшеп торулары монда беренче мәртәбә күрелгән бер эш булдыгындан, һәркемнең назар-дикъкате анларга җәлеп ителде. Төрек газеталары мөхбирләреннән башка французча «La Turquie» газетасының мөхәррире вә «Times» газетасының Истанбул мөхбире дә минем яныма килеп, анларның кемнәр булганлыгын сорашты, исемнәрен, кайда укыганнарын язып алды вә Русия мөселманнары арасында бөйлә фидакарь вә гали тәхсил[3] күрүче ханымнар булынуына тәгаҗҗеб бәян итте.

Без инде китәргә хәзерләнеп торганда Тулма Бакча сарае тарафыннан бер мәэмүр килеп безне шунда барырга дәгъвәт итте. Җәмигъ илә сарай бер-берсенә бик якын улып, бергә тоташык диярлектер. Сарайның капкасыннан кергәч тә гаять гүзәл бакча бар. Аның арасындагы юллардан үтеп асыл сарайның үзенә бардык. Сарайның бөек капусыннан кереп берничә заллар вә бүлмәләрне үткәч, безне зур вә зиннәтле бер бүлмәгә керттеләр. Картрак кына бер кеше шунда безне каршы алып урыннар күрсәтте, утырырга үтенде. Бу зат икенче мабәенче Тәүфыйк бәк икән. Сәламләштек. Таныштык. Дәрхаль каһвәләр китертте вә шулкадәр ерак җирләрдән килеп мәҗрухлар карау хезмәтендә булынарак инсаният күрсәтүләре өчен туташларымызга тәшәккерләр бәян итте. Кемнәр вә кайлардан булганлыкларын сорашты. Мөселман ханымнары арасында мондый фидакарьлекләр күренә башлавы өчен бик сөенгәнлеген сөйләде. Соңра миннән Русия мөселманнарының мәдрәсәләре булып-булмавын, анларда нинди дәресләр укытылганлыгын, хәдис вә тәфсир дәресләре укылып-укылмаганлыгын сорашты. Күбесендә укыла дип җавап бирүем үзәренә кайсы тәфсир укылганлыгын сорады. Сүзләреннән аңлашылдыгына күрә, үзе вакытыйлә мәдрәсә тәхсиле күргән вә голүм гарәбиягә ихласлы бер зат икәнлеге беленәдер.

Соңра сүз мөнәсәбәтейлә үзенең моннан егерме еллар элек Кырымга безнең императорымыз хәзрәтләре хозурына Төркия тарафыннан мәэмүр булып тәбрик өчен барганлыгын сөйләде. Ялта вә Алупкаларны, Левадия вә Воронцов – Дашков сарайларын искә төшереп анлар хакында үзенең хәтерләрендә калган нәрсәләрне, Воронцовның мөселманнарга мәсҗед салдырып бирүләрен зикер итте. Солтан хәзрәтләре хәзер үзе шул сарайда булынганлыктан, сарайны күрсәтеп йөрү мөмкин булмаганлыгын сөйләп игътизар[4] бәян итте. Бераз утырганнан соң яныннан аерылып сарайдан чыктым вә җирләремезгә кайтып киттек.

* * *

Бу көннәрдә монда сугыш вә солых мәсьәләсе хакында бөтен фикерләр тәрәддед эчендә. Берничә көннәр элек солых мәсьәләсе алгарак чыккан төсле иде. Ләкин балканлыларның җавап бирергә ашыкмаулары вә биргән җавапларының да Төркия тарафыннан кабул ителерлек рәвештә

---

[1] хәрәкәт белән сәлам биреп
[2] Госманлы дәүләтендә падишаһның башкалар белән аралашуга җаваплы зат
[3] югары белем
[4] бер эшне эшләү, яки эшләмәвенең сәбәбен күрсәтеп үзен аклау

булмавы начар тәэсир итте. Хәзер тагын сугышны дәвам иттерү мәсьәләсе өсткә чыгар төсле күренә. Затән хөкүмәтнең сугышка хәзерлеге тукталган юк. Ул бөтен көче белән шул хәзерлектә дәвам итә. Анатулыдан яңа гаскәр килеп тора. Бунларны монда киендереп, хәзерләндереп тиешле җирләргә озата баралар. Азык вә корал да туктаусыз җибәрелә тора. Анатулы вилаятьләреннән Мөдафәгаи миллия җәмгыятенә килгән хатлар вә телеграмнарда хөкүмәтне сугыштан туктамаска, хәкарәтле солыхны кабул итмәскә дәгъвәт итәләр. Үзләренең һәртөрле фидакарьлеккә хәзер икәнлекләрен белдерәләр.

Истанбулның үзендә тынычлык. Һавалар яхшырды. Сугышны дәвам иттерергә һавалар манигъ түгелдер. Келибулы вә Чаталҗа тарафларында сугышлар барлыгы сөйләнсә дә, хөкүмәт тарафыннан бәян ителгән рәсми мәгълүматка күрә, бунлар әһәмиятле нәрсәләр түгелдер. Әдернә бирелми, үзенең каһарманча мөдафәгасен дә дәвам итә, төрек гаскәре арасында суыктан, яки ачлыктан күп тәләфат барлыгы вә араларында фирка ихтилафлары баш күрсәткәнлеге хакында чит газеталарда язылган хәбәрләр бик мөбаләгаледер. Суыклар, яңгырлар төрек гаскәренә күпме тәэсир итсә, болгар гаскәренә дә, һич шөбһәсез, шулкадәр үк тәэсир итмеш вә анлар да шул кадәр үк тәләф улмышлардыр.

Сугыш урыннарында Төркиянең гаскәре вә Һиляле Әхмәр хастаханәләрендә буш урыннар күп икәнлеге монда мохаккак рәвештә сабиттер. Истанбулның үз хастаханәләрендә дә әүвәлге хасталар терелеп чыга торалар. Яңалар аз килә. Төркиянең акчага аптырап калу мәсьәләсе бик кабартылган иде. Бу, әлбәттә, әсассыз түгелдер. Шуның илә бәрабәр, Яурупалылар бурычка акча бирмәсәләр дә, аптырап калынганы вә эшнең акчасызлыктан туктап торганы юк. Кайдандыр акчаны табып ихтыяҗларын үтәп торалар. Гаскәргә нәрсә бирүче сәүдәгәрләргә интендантство акчаны туктатмый түләп тора. Гаскәрнең өсте бөтен, тамагы тук. Тагын нишлисең. Әмма һөҗүм ясап җиңә алмау башка мәсьәләдер. Буның сәбәпләре ялңыз акчасызлык түгел, бәлки башкача да күп нәрсәләр булыр.

Шуның илә бәрабәр, монда һәрникадәр сугышны дәвам иттерү фикере өсткә чыкса да вә балканлыларның таләпләре кабул ителмәслек дәрәҗәдә авыр икәнлеге күз алдында булса да, моннан соң зур сугышлар булмас, сугыш озак дәвам итмәс, Яурупаның ике якка да тәэсире сәясендә озакламый солых ясалыр дип көтәргә мөмкин. Эшләрнең китеше шуны күрсәтмәктәдер.

*3 март.*

**64**

**Истанбул тәэссораты***

*«Шура»да басылган мәкалә

**III**

Мәрмәрә буенда зиләйлүк!

Истанбулны үзенең кочагына алган вә латыйф дулкыннары берлән яр буйларын окшап-сөеп торган Мәрмәрә диңгезе элек безнең татарларның «Зиләйлүк» вә «Тәфтиләү» көйләрен ишеткәне бармыдыр, юкмыдыр, мин аны белмим. Әмма ошбу сәнә мартның 5 ндә ул анларны ишетте һәм бик яратып тыңлады. Моңа мин үзем шаһитмен.

Кояш баеп килә, аның соңгы кызгылт шәүләләре диңгез өстенә гакес иткән, диңгез өсте тыныч иде. Шул вакытта Һиляле Әхмәр хезмәтенә мәҗрухлар карарга барган иптәшем Исмәгыйль әфәнде Урманов илә без икәү Солтан Әхмәд җәмигы артында Мәрмәр диңгезгә таба карап утырган идек.

Һәр тараф тын, һава гаять гүзәл вә җылы, җәнүбнең бу гүзәл һавасын иснәгән саен инсанда хәят арта, рух күтәрелә. Май дәрьясында йөзгән шикелле үзеңдә бер йомшаклык, күңелдә бер рәхәтлек хис итәсең.

Каршымызда Мәрмәр диңгезе җәелеп ята. Босфор күренә. Аның уң ягында Өскедар, Кадыкөй, Муданья борыны, Фәнәр борыны тезелешеп торалар. Фәнәр борыны Мәрмәрәнең эченә сузылып чыккан. Аның тәмам диңгезгә озайган җирендә диңгез фонаре куелган. Ул да яндырылды. Диңгез өстендә кечкенә бер пароход бара. Пароходның артына өч баркас такканнар, бунларга гаскәр азыгы төялеп һәр көн киткәнен, Макрыкөй, Айя-Стефанос тарафларына илтеп бушатылдыгын электән белә идем. Пароходның морҗасыннан чыккан куе төтене артка таба сузылып әллә никадәр озаеп бара.

Тирә-ягымызда күз күреме кадәр җирләр барсы да хәрабә. Ташлык. Җимерек биналар. Болар былтыр ук янганнар. Һичберсе яңадан салынмаган, тазартылмаган, янгыннан соң ничек булган, шулай торалар.



*Рәс. 51. Мәхмүд Әсгадь әфәнде*



*Рәс. 50. Хәлифәи ислам солтан Мөхәммәдхәмид Хамис хан хәзрәтләре.*



هر حقیقتی سویلمك خطادر — لکن هر حقیقتی دیکلمك الزمدر

محمود اسعد افندینك قول یازووی .

*Рәс. 54. Мәхмүд Әсгадь әфәнденең кул язуы.*



*Рәс. 52. Вәли гяһыд солтанат Йосыф Газеддин әфәнде хәзрәтләре.*



*Рәс. 53. Садырәгъзам Мәхмүд Шәүкәт паша хәзрәтләре*

Кая соң боларның ияләре? Ник боларны төзәтмиләр вә яңадан салмыйлар? Бу сөальләр безнең күңелгә килә. Әмма җавапларын белмимез. Ихтимал ки, ияләре үзләре дә белми торганнардыр. Шулкадәресе генә мәгълүм ки, бу җирләр элек мөселман мәхәлләсе булган. Бу янган йортларның ияләре дә мөселманнар булырга тугры килә. Мөселман дәүләтләренең иң соңгысы булган Төркия үзе бөтенләй янгын эчендә булган бер вакытта, Рум илендә өч йөз мең кадәр мөселман кырылган, уттан-кылычтан кичерелгән бер заманда, Истанбулның һәммә җәмигъләре мөһаҗирләр вә хасталар илә, бөтен зур биналары мәҗрухлар илә тулган бер вакытында буның шикелле бер мәхәлләнең яки берничә мәхәлләнең харап хәлдә ятуының күпме генә әһәмияте булырга мөмкин. Шул сәбәпле, бу хакта зиһен сарыф итеп торырга, сөальләр биреп җаваплар эзләргә дә хаҗәт юктыр. Бу сөальләрнең җавапларын: мөселманнар мәдәнияткә керә алырлармы? Төрекләрнең истикъбальләре ничек булыр? Истикъляльләрен саклый алырлармы, юкмы? дигән сөальләр илә баш ватучылар эзләсеннәр.

Париждан кайткан Кадри бәк бундый сөальләр вә җаваплар илә маташудан көлә генә. Ул бөтен мөселман дөньясы Яурупа әсарәтенә вә христианнар кулына билфигыль кереп бетеп торган бер заманда мондый сөальләр берлән уграшуны вакыт әрәм итү генә саный. Төркиянең дә Җәзаир, Тунус, Фас, Ираннар барган юлдан баруын мәҗбүри күрә. Чөнки бу да бит барыбер тегеләр шикелле үк мөселман дәүләте, мөселман хөкүмәте. Шулай булгач, ул ничек мөстәсна[1] булсын, үз башына тәрәккый вә тәмәдден итә алсын, юк, итә алачак түгел, бөтен ислам дөньясы бәгъсе бәгъделмәүткә[2] ышана бит, менә безнең шушы игътикадымыз бик хак, мөселман булгач, Төркия вә Төркиядә шул игътикадта булырга тиештер, ди.

– Аһ, бу фәлсәфәләр, батырды безнең шәрык дөньясын, без төш күрәмез, Яурупалылар эш күрәләр; әйдә Исәгыйль әфәнде, сузып җибәр бер үземезнең «Зиләйлүк»не, – дидем. Мәрмәргә карап тәфәккергә талган иптәшем Исмәгыйль әфәнде уянып киткән төсле булды вә моңаеп нечкә көй белән «Зиләйлүк»не сузып җибәрде. Моңлы татар көе безнең күңелләрне тетрәтте, зиһеннәрне Кара диңгезнең шималь тарафына озак-озак җирләргә, Волга, Урал, Кама буйларына илтеп ташлады. Күз алдымызга кыргыз далалары, башкорт сахралары килде, колагымызга курай тавышлары ишетелгән төсле булды. Исмәгыйль әфәнденең «Зиләйлүк» тавышы ничек бу харап мәхәлләнең читләренә барып җитешү ихтималы юк исә, курай тавышлары да шулай ук җәһаләт янгыны, гафиләт хәрабәсе астында калган башкорт вә кыргыз сахраларының бер читеннән икенче читенә ишетелмәенчә һаваларга катнашып юк булып китәдер.

Җимерек бер таш өстенәрәк менеп утыргач:

– Эх, юк бит үземезнең скрипка, бер сыздырып җибәреп, үземезнең моңлы көйләремезне Мәрмәрнең шушы дулкыннарына катнаштырып җибәрер идем, шуннан алар мәңгелеккә барып кушылырлар иде, – диде Исмәгыйль әфәнде вә бер көрсенеп куйды.

Мәгәр безнең бу утырган җиремезнең астында бер землянка бар икән. Әллә кайдан бер тишектән гаять алама киенгән, өст-башлары бик начар ике хатын килеп чыктылар. Яннарында бер бала бар. Бунлар ислам хатыннарымы, христианмы, мәгълүм түгел. Йөзләре ачык. Безнең янгарак килделәр дә бераз тыңлап торгач: «Bu ne lisanda şarkı çağırıyorsunuz, beyefendi, söyleyiniz Allah içіn» – диделәр.

– Татарча, – дигәч:

– Nedir o Tatar, sanki Moskof mudur? – дия сорадылар. Нә исә аңлаттык. Соңра бунлар безгә: «Бәк әфәнделәр, безне дә Русиягә алып китеңез» димәсеннәрме!

– Ни өчен, анда нишләмәкче буласыз? – дидем. Үзләренең хикәятләрен сөйләргә тотындылар: болар Лүлә Боргас янында бер төрек авылыннан, төрек хатыннары икән. Ирләре солдатка алынган. Авылларына болгарлар килә башлагач, болар бала-чагаларын күтәргәннәр дә Истанбулга таба каччаннар.

Истанбулга килеп җиткәнче мең төрле мәшәкатьләр вә сәфаләтләргә дучар булганнар. Балаларының кайсылары юлда үлеп калган, кайсы монда килгәч үлгән. Ирләренең кайда икәнлекләреннән вә сәламәтлекләреннән һич хәбәрләре юк: «Монда килгәч торырга урынымыз булмады, хәер сорашып тамак туйдырдык, анда-монда көн кичердек, ниһаять менә янган биналарның астларында калган землянкаларга кереп урынлаштык, кышны шунда үткәрдек, анда юеш, караңгы, суык, һава юк, үземез ачлармыз, тик хөкүмәт тарафыннан көненә өч кадак күмәч кенә бирәләр, алып китеңез, бәк әфәнделәр, безне дә Русиягә», – диләр. Берсе: мин Фатыйма атлы булсам да, анда үземә Марика атлы кушармын, анда кер юармын, хезмәт итәрмен, затән бу мәмләкәттән туйдык; монда фәлакәттән башымыз чыкмый, монда безгә рәхәт юк, – ди.

[1] чыгарма

[2] үлемнән соң терелү

Бунларның әүвәл хәлләрен, анда ничек көн күргәнлекләрен дәхи дә яхшылабрак сораштык. Русиягә алып китә алмавымызны аңлаттык. Кесәмездәге биш-ун горышларны бунларга вә балаларына сәдака итеп бирдек тә бу җирдән аерылдык.

Шулкадәр хәрабәләр эчендә ач вә пәришан хәлдә ята торган бу бичараларны күргәч, безнең «Зиләйлүк» көйләре онытылды. Тормышның иң дәһшәтле вә колак ерткыч нәгъмәләре[1] килеп колакка бәрелде. Тизрәк бу җирдән киттек. Мәга ма фиһ, «Зиләйлүк» илә «Тәфтиләү» көйләремезнең Мәрмәрә дулкыннарына кушылып әбәдияткә[2] таба китүләре дә шөбһәсез иде...

*Март 6.*

## 65

### Төркиядә икътисади эшләр

Төркиянең тиҗарәт, сәнәгать вә икътисади эшләре барсы да христианнар вә читләр кулында диярлектер. Төркиянең икътисади хәятендә төрекләрнең үзләренең рольләре шулкадәр аздыр ки, яхшылабрак караганда буңа хәйран калмаска мөмкин түгелдер.

Моннан элек тә бер мәртәбә язган идем шикелле: төрекләрнең шәһәрдә торучы халкы башлыча өч кыйсем улып: мәэмүрләр, гаскәр вә хуҗалардыр. Табигый, бунларның алыш-биреш, сәүдә-сәнәгать илә һичбер мөнәсәбәтләре юк. Адвокатлар, табиблар, мөхәррир, шагыйрь вә әдипләр кеби аз гына бер хактан гыйбарәт булган зыялылар сыйныфы да, әлбәттә, сәүдә вә сәнәгать эшләреннән ерактыр. Төрекләрнең түбән сыйныфы арасында алыш-биреш илә шөгыльләнүчеләр бар исә дә, бунлар бик кечкенә вә әһәмиятсез улып, мәмләкәтнең икътисади хәятенә тәэсир итәрлек дәрәҗәдә түгелдер. Мәсәлән: урамда борчак (ләбләбе) вә көстанә пешереп сатып торучылар кибетенең эченә аяк бөкләп утырып тарак, теш казгычы ясап сатучылар: кәрзингә тутырып берсен ике тиеннән әфлисүн сатып торучылар, извозчиклар, лодкачылар, хәммальләр[3] иң башлыча төрекләр вә мөселманнардыр.

Дөрест, анлар арасында галантерейная, мануфактура, бәкъкалия сәүдәгәрләре вә яхшы ук зур эш күрүчеләре дә юк түгел: Гобуд әфәнде вә саирләр кеби, ихтимал ки, миллионнарча оборот ясаучылары да бардыр. Ләкин кинә бая әйткәнчә бунлар гомум мәмләкәт сәүдәсенә нисбәтән гаять аз вә гаять әһәмиятсездер.

Яңа заманның яңа тиҗарәт кагыйдәләренә бинаән, йөртелә торган файдалы вә әсаслы эшләр барсы да әҗнәбиләр вә христианнар кулында. Мәсәлән: банкаларны алыйк, икътисади хәятнең йөрәге вә бөтен кан тамырларының башы банкалар икәнлеге, әлбәттә, мәгълүмдер. Хәзерге заманда банкаларның хакимияте хөкүмәтләрнең хакимиятеннән дә артыграктыр. Хәлбуки, Төркиядә төрекләрнең үз кулларында, үз нөфүзләрендә һичбер данә кечкенә генә банка да юк. «Госманлы банкасы» исмейлә ачылган француз вә әҗнәби банкасының төп идарәханәсе Парижда улып, мондагысы Төркияне имәр өчен ясалган шөгъбә генәдер. Төрек акчасы илә бу банка Бәк Углында үзенә миллионнарга төшереп зур бина ясаткан. Ишеге буенда кичә көндез даими сурәттә бичара төрек солдаты җилкәсенә мылтыгын күтәреп банканы саклап тора. Ишегеннән эчкә керү белән французлык дөньясы башлана. Бөтен мөгамәләт французча, акча хисабы французча, язулар французча, мәэмүрләре француз яки җирле грек, әрмәни вә саир христиан милләтләр.

Банкага кереп берәр сәгать карап торсаң, йөзләрчә кеше кереп чыкканны күрәсең. Барсы да шапкалы кешеләр. Фәсле төрекләр монда әллә кайда бер генә күренеп кала я һич юк. Шуның өчен банка мәэмүрләре дә фәсле кешегә монда хәкыйр карыйлар, озак көттерәләр, каты вә кычкырып дәшәләр, кыска гына әйтәләр, сораганга җавап кайтармыйлар. Чөнки төрекләр илә рәтле бер алыш-биреш булмаячагын беләләр.

Иң күп мөгамәлә кылучы «Винар Банк Фрайн» исемле Австрия банкасы, «Бөек Дойч Банк» атлы немец банкалары, француз банкасы булган «Кардәй Лионә», «Милли Төркия банкасы» исемейлә сэр Эрнст Кастиль тарафыннан ачылган инглиз банкасы, Франциянең «Société Générale» ширкәте тарафыннан ачылган «Сәланик банкасы», Төркиянең бөтен Траблус кыйтгасын йоткан

[1] көй, моңнары
[2] мәңгелеккә
[3] күтәреп йөк ташучы

٩

عسکری موزه‌سی مدیریتی

عدد

مخصوص

بتون انسانلر عباد اللهدر؛ شایان محبت و مرحمتدر.
اعلای کلمة الله، عدالت و شفقت، محاسن اخلاق
و کمال مدنیت اساسنه مستند بولنان اسلامیت جناب
رب العالمینک بتون انسانلره نعمت عظمی سبحانیه‌سیدر.
ملل مترقیهٔ حاضره حالا بونی لایقیله تدقیق و تصدیقه
ایجاملکده ایسه‌لرده علوم و فنونک ترقیات متمادیه‌سی سایه‌سنده
نور وحدت و حقیقتک بتون جهانی تنویر ایده‌جکی بر دور
مسعود ایرکج البته کله جکدر.

الک بیوک بر رکن اسلام بولنان تورک و تاتار ملتلری بینینک
او دورده سعادت بشریه، تعمیم حقانیت و عدالته کامل
خدمت، الله یولنده انسانلره رهبرلک و دلالت ایلیه‌بیلمسی
ایچون شمدیدن ترقیاته چالشمسی، هر خصوصده اکتساب کمالات
ایلمسی لازم کلور.

لیس للانسان الا ما سعی.

اوز عثمانلی بیوک عشیرتی اولادی
عسکری موزه‌سی مدیری
ارکان حربیه فریقی
احمد مختار

استانبول
[ شهزاده باشی ]
٥ ربیع الآخر ١٣٣١
١ مارت ١٣٢٩

موزه خانهٔ عسکری مدیری احمد مختار پاشا حضرتلرینک قول یازووی.

*Рәс. 55. Музәханәи гаскәри мөдире Әхмәд Мохтар паша хәзрәтләренең кул язулары.*

мәшһүр «Banca di Roma» атлы Италия банкасы, соң вакытларда гына ачылган «Рус тиҗарәт хариҗия банкасы» һәммәсе дә читләр милкендә, читләр кулында вә читләр мәнфәгатенә хадим мөәссәсәләрдер. Бары шул кадәр генәсе бар: «Милли Төркия банкасының» иэтиляфчылар партиясе вә башлыча прэнс Сабахеддин бәк илә, «Сәланик банкасы»ның иттихадчылар илә бер кадәр мөнәсәбәтләре бардыр. Бу партияләр үзләре эш башына менгән вакытларында шул банкаларны ачарга ярдәм итешкәннәр вә шунлар васитасыйлә Төркиянең икътисади хәятенә аз да булса файда китермәкче булганнар. Ләкин сәрмая[1] читләрнеке булганнан соң мәнфәгать вә нөфүздә читләрнеке булачагы шөбһәсездер.

Төркиядәге тимер юлларга килсәк: бунларның Хиҗаз тимер юлыннан башкасы барсы да әҗнәби ширкәтләр кулында улдыгы кеби, барлык пароход компанияләре дә христианнар, яһүдиләр кулындадыр. Филхәкыйкать, пароход ширкәтләрендә мөселманнарның да катнашлары юк түгел. Ләкин гаять аз вә һичбер роль уйнарлык түгелдер.

Төркиянең иң зур сәүдәләреннән булган тәмәке тиҗарәте генә бер француз компаниясе кулында. Вакытыйлә буңа бирелгән имтиязның мөддәте тулган иде. Бер яктан, акчасызлыктан, икенче яктан, үзләре башкаруга иминиятләре булмаганлыктан буның Имтиязын яңартып озын мөддәт илә тагын шул компаниягә бирделәр. Бәк Углындагы тунельның мөддәте тулган иде; аны да яңалан шул әүвәлге немец ширкәтенә бирделәр. Хәзер Истанбулда электрик трамвайлары, телефоннар, яңадан зур туннельләр, су юллары ясарга хәзерләнәләр. Һәммәсенең дә имтиязлары әҗнәби ширкәтләргә бирелгән. Бунларда төрекләрнең һич катнашлары да юк. Зур йортлар, зур магазиннар барсы да христианнар вә әҗнәбиләрнеке. Зур тиҗарәтләр барсы да дип әйтерлек алар кулында иң төзек мәхәлләләр христиан мәхәлләсе: иң зур вә монтазам мөсафирханәләр, рестораннар, театр, концерт заллары, кинематографлар барсы да яһүдиләр кулында, бунларның мөселман вә төрекләр кулындагылары иң очыз, иң хәкыйрь, пис вә мөрдарлары[2] гынадыр.

Христиан мәхәлләсе булган Бәк Углыннан кузгалып, Сәркеҗе, Бабы Гали, Диван юлы, Бәязид мәйданы буенча үтеп халис мөселман мәхәлләсе булган Солтан Фатихка, яки Ак Сарай җаддәсе илә Әдернә капусына тугры китәчәк булсак, бер агачның төп ягыннан очына таба барган шикелле, киткән саен нәзекләшә бара, киткән саен начарлана бара. Бәк Углында Токатлианда егерме биш тиен түләп эчкән чәеңне Галатада 12 тиенгә, Серкәҗедә 8 тиенгә, Диван юлында дүрт тиенгә, Солтан Фатихта 2 тиенгә эчәсең. Фәкать Токатлианда утырырга урын табып булмый, шулкадәр тыгыз вә халык күп була. Анда ресторан төнлә сәгать 2 гәчә дәвам итә; начар, сасы, караңгы бина кебек нәрсәләрнең барсы да кahвәханәләрдер. Мөселман мәхәлләләрендә кич сәгать 6 да бөтен хәят бетә. Кибетләр ябыла, урамнар бушый. Бары шул хәрабәзар кahвәханәләрдәге гатыйл адәмнәр генә кузгалырга иренеп тагын бер-ике сәгать утыралар.

Токатлианда Пера Паласта бер мәртәбә ашап чыгарга уртача утыз горыш (2 сум 40 т) түләргә тугры килә, алай булса да ресторанныарында шыгрым тулы кеше була. Ләкин барсы да христианнар. Бәязид, Фатих мәхәлләләрендәге мөселман ашханәләрендә өч горышка (24 тгә) тамак туйдырып чыгасың. Бунларда ашаучылар барсы да мөселманнар. Бунларның ашханәләренә һәрникадәр «Әннәзафәт мин әл-иман[3]» дигән ләүхәләр асылган булса да, һәр тарафта пислек, һәр тарафларында нәзафәтсезлек була.

Бабы Гали җаддәсендәге зур китапчыларның йөздә сиксән бише; матбагачылар, төрекчә хәреф куючылар, хәккякләр[4], рәссамнарының йөздә туксаны әрмәниләрдер. Мөселманнар бунлар арасында кысылып барлы-юклы гына булып торалар. Чыгал Углында бердәнбер мөселман хәккяк вә хаттат Халид Хисамеддин әфәнде бар. Үзенә бер эш биргән идем. Вакытында алырга баргач: «Гафу идеңез, бәк әфәнде, китереп җиткерә алмадылар», – ди. Кайдан дия сорашсам, аның бер әрмәни сәнәгатьханәсенә биреп эшләткәнлеге аңлашылды. Әрмәнисез һичбер матбага вә һичбер сәнәгатьханә юк.

Кыйммәтлерәк кием тегүчеләр, аяк каплары хәзерләүчеләр, хосусән, төрек хатын-кызларының модный киемнәрен тегеп әллә никадәр акчаларын алучылар, төрек гаиләләрендә французча, немецча, инглизчә укытучылар, мөрәббиялек итүчеләр һәммәсе дә билләи истисна христианнардан. Номерларда, ашханә вә ресторанннарда хезмәт итүчеләр, ягъни бара торгач үзләре хуҗа булачак кешеләр арасында, мөселман һич юк диярлектер. Булса да иң начар вә һичвакыт тәрәккый итүе мөмкин булмаган төрек ашханәләрендә генәдер. Сач-сакал кырып ун минут эчендә 30-40 тиен

[1] төп капитал
[2] пычрак
[3] Чисталык – иманнннан
[4] кырлаучылар

алып калучылар мотлакан әрмәниләр вә грекларды́р. Мәхәлләләрдәге бәкъкаль кибетләре барсы да греклар вә әрмәниләр кулында. Мөселман бәкъкале йөзгә биштән артык юктыр.

Мәшрутиять игъланыннан соң кеше азайеп расход киметер өчен кирәксез бик күп мәэмүрләрне урыннарыннан чыгарганнар. Башка берәр хезмәт тапканчыга кадәр аларга кайсына бөтен, кайсына ярты мәгашь биреп торганнар. Кайларына тәкагыйд мәгаше тәгаен иткәннәр. Шулвакыт бу мәэмүрләр хөкүмәттән: син безгә берәр-икешәр еллык бирәчәк мәгашеңне берьюлы бир дә, без шул акча белән эшкә керешик, урам кибетләре ачыйк, зирагатькә[1] башлыйк, дигәннәр. Хөкүмәт буңа ышанган. Аларга берәр-икешәр еллык мәгашьләрен берьюлы биргән. Ләкин тегеләрнең күбесе бернәрсә дә эшләмәенчә акчаларын ашап, кием-салымга тотып беткәннәр. Бәгъзеләре урам кибетләре ачкан булганнар. Фәкать икешәр-өчәр, бишәр-алтышар айдан соң бик күбесе эшләрен бозып кибетләрен ташлаганнар. Чөнки нәсел нәселдән бирле сәүдәгәрлек итеп килгән грекларга рәкабәт итә алмаганнар. Хәзер шул мәэмүрләрнең бик азы гына сәүдә итеп маташкан булалар. Калганнары Иттихаде тәрәккыйгә дошман вә һәрнәрсәдән наразый бер ачлар ордусы булып гаталәт вә сәфаләттә көн үткәрәләр.

Шуның илә бәрабәр, шушы сабикъ мәэмүрләр арасында сәүдәгә керешеп эшләрен рәткә салып җибәрүчеләр дә юк түгел. Мәсәлән: шунлар җөмләсеннән Мөхәммәд Хәлми әфәнде намында берсенең Бабы Гали җаддәсендә кибете бар. Фәс, ислемай, сабын, күлмәк-ыштан, оек шикелле нәрсәләр сата, фәс калыплы. Үзе белән таныштым, хәлен сораштым.

– Урыннан чыгарган өчен вакытыйлә хөкүмәткә фәүкылгадә ачуым килгән иде, хәзер ничек рәхмәт әйтергә белмим, чөнки айга өч йөз горыш (25 сум) жалование илә 16 ел хөкүмәт хезмәтендә булдым, һичвакыт тамагым туймады, өстем бөтәймәде, гаиләмне карый алмадым, һәрвакыт урынымнан чыгармасалар ярар иде дия йөрәгем кубып торды, үз-үземә ышанычым бетте, урыннан чыгарсалар, дөньяда тора алмас төсле иде, менә инде күрәсең, яхшы гына сәүдә итәм, кибеткә айга 30 сум түлим, приказчикка[2] 25 сум бирәм, тамагым тук, өстем бөтен, һичкемнән хәвефем юк, эшем киткән саен тәрәккый итә бара, кибеттән аерыласы килми, күбесенчә кибеттә кунам, өйгә кайтсам да, кеше иртә намазга мәсҗедкә барырга чыкканда мин кибетемә киләм, бу сәүдә дигән нәрсә гаҗәеп күңелле бер эш икән», – ди. Кулы белән башына суга да: «Менә син ахмак кафа, үз ихтиярың илә 16 ел әсирлек иттек бит!» дия үз-үзен шелтәлидер.

Ләкин мондыйлар бик аз, вә кайсы гына яктан карасаң да, Төркиянең тиҗарәт, сәнәгать дөньясында вә гомумиятлә икътисади хәятендә төрекләрнең рольләре һич юк диеләчәк дәрәҗәдә әһәмиятсездер. Хәтта мөселман сәүдәгәрләренең дә иң күбесе гарәп, арнавыд, курд, лаз, татар, чәркәс, гаҗәм кеби башка кавемнәр вә чит мәмләкәтләрдән килгән кешеләрдер.

Төрекләрнең тиҗарәттән мәхрүм калуларының сәбәпләре, әлбәттә, күптер. Җөмләдән берсе дә: бунларның искедән бирле мәэмүрлек мәсләгенә кереп, хөкүмәт өстенә салынып килүләре, гаскәрлек хезмәтенең гел мөселманнар өстенә генә йөкләнмеш булынуыдыр. Асыл төрекләр мылтыкларын җилкәләренә күтәреп даими сурәттә ватан хөдүдләрен сакларга, ихтилалчылар белән сугышып торырга мәҗбүр булганнар. Төреккә башка кавемнәр исә үз эшләренә дәвам илә, тиҗарәт, сәнәгатьтә тәрәккый иткәннәр. бундан башка, асыл вакыт вә нөфүзнең сәяси хакимияттән зиядә икътисади хакимияттә икәнчелеге мөселманнарның исләренә төшмәенчә торган. Әле хәзер дә моны аңлаучылардан бигрәк, аңламаучылар күбрәк.

Гомумиятлә Төркиядә җирле хлыкның икътисади эшләрдә тәрәккый итүенә манигълар бик күп, вә бунларның иң дәһшәтлесе Яурупа дәүләтләре белән булган иске мөгаһеднамәләрдер (капитулясионнар). Төркияле Мөхәммәд әфәнде елына мең лиралык сәүдә итә, шуңа каршы хөкүмәткә унун биш лира налог түли. Аның күршесендәге инглиз «Baker» фирмасы йөз илле мең лиралык сәүдә итә, әмма хөкүмәткә бер тиен налог түләми, чөнки ул әҗнәби тәбәгасе, капитулясионнан файдалана. Гөмректә[3] сумга 12 тиен пошлина түләп Төркиягә бөтен дөнья малын тутырырга һәркемнең хакы бар һәм тутырып торалар. Табигый, буңа каршы җирле малиләр рәкабәт итә алмыйлар.

Сүздә Төркия мөстәкыйль бер дәүләт санала. Әмма хакыйкатьтә исә бу истикъляльнең койрыклары-канатлары барсы да кыркылган булып табыладыр. Чөнки: хариҗи истикъляльнең иң мөһим бер рөкене булган хәяте икътисадия җәһәтенчә Төркия мөстәкыйль түгел, бәлки чын мәгънәсейлә Яурупалыларның әсиредер. Дахили истикъляльгә килгәндә, аның иң мөһим рөкене булган гадилия вә мәхкәмә эшләре хакында ул кинә ярты гына мөстәкыйльдер. Чөнки әҗнәби тәбәгаләре төрек мәхкәмәләренә табигъ түгел, үз хөкүмәтләренең мәхкәмәләренә табигътер.

[1] авыл хуҗалыгы
[2] оригиналда “прикашчикка” дип бирелә
[3] таможняда



*Рәс. 56. Һиляле Әхмәрдә хезмәт итүче өч егет рәсеме.*



*Рәс. 57. Төрек чәтәчесе.*



شورای اوقاف رئیسی حاجی اولیا افندینك قول یازووی

*Рәс. 58. Шураи әүкаф рәисе Хаҗи Әүлия әфәнденең кул язуы.*

бундан башка, Төркиядә алты дәүләтнең үз почталары йөреп торуы Төркиянең һәм сәяси хәятенә, һәм икътисади хәятенә гаять зарарлыдыр.

Инде бунлардан кала икътисади эшләрен тәрәккыйсенә Төркиянең үзе тарафыннан булган бик күп косурлар, мәсәлән: юллар юклыгы, иминият азлыгы, акчаның интизамсызлыгы шикелле нәрсәләр дә манигъдыр. Вилаятьләрдә юллар юклык яки начарлыкның никадәр зур манигъ икәнлеген сөйләп торырга хаҗәт юк, һәркемгә мәгълүм бер нәрсәдер. Акчага килгәндә: бу эш монда бик интизамсыз. Бер лира акча Истанбулда хөкүмәт хисапларында йөз горышка, сәүдәдә йөз сигез горышка, почта-телеграфта, тәмәке сәүдәсендә йөз дүрт горышка йөри.

Лираны ваклата башласаң, шуның өчен 4 тиен алып калып, мәҗидияләр бирәләр, аларны ваклатып горыш ясаганда тагын дүртәр, яки икешәр тиен алып калалар. Бер лира акча Измирда кай вакытта йөз егерме горышка менә, кайчакта йөз биш горышка төшә. бундан башка, Истанбулда француз, инглиз, немец, рус, Италия акчалары төрекнең үз акчасы шикелле үк йөри. Товарына карап, урыны белән бунларның хаклары төрлечә була. Шуның өчен дә сәүдәдә элек бер кат товар хакын сатулашалар. Аңа килешеп беткәч, акча хакында сатулашырга башлыйлар. Мәсәлән: берсе инглиз акчасы бирә, икенчесе аны ул хактан түбәнрәк кабул итәргә тели. Яки эре акча бирә дә кайтарып алырга сорый, тегесе аңа разый булмый. Күбесенчә шуның өчен сәүдә бозыла, килешкән товарны ташлап чыгалар. Хәтта монда рәкым, көн сәгать, ел хисапларына кадәр чуалчыклар. Хәзерендә монда берсе аля-турка, берсе аля-франка ике төрле сәгать йөртелә. Аля-турка сәгате һәр көн кояш баеганда 12 була, аля-франкасы бездәгечә төш вакытында 12 була. Әфәндем, иртәгә сәгать 2 дә күрешермез диделәр исә, аля-франкамы, аля-туркамы дия сорарга мәҗбүр буласың. Аля-турка дидейсә, аля-франка аның ничәгә тугры килгәнен исәпләп торырга хаҗәт була. Рәкымнар берсе Яурупалылар кулланган гарәпчә, берсе мөселманнар кулланган әллә кемчәдер. Рәкым куелырга тиешле җирләренең күбесендә шул ике кат рәкым куярга хаҗәт төшә. Ай хисабы да руми, әфрәнҗе[1] дия ике төрле кулланыла. Мартның 1 ндә диделәрме, – аля-франкамы, аля-туркамы, дип сорарга яки үзең әйтергә хаҗәт төшә. Ел хисабы да шулай ук әллә ничә төрле: сәнәи әфрәнҗия, сәнәи камәрия, сәнәи шәмсия, сәнәи малия – кәефенә күрә һәркем үзе теләгәнен яза. Соңра син аны үзең белгән хисапка тугры китерергә азапланып вакыт үткәр! Бунлар барсы да эшләрнең авыр вә чуалчык булуына сәбәп булалар.

Мондагы сәүдәгәрләр арасында сахтәлек вә хыянәт күплеге дә бик уңайсыз бер хәлдер. Сәүдәдә алдау дигән нәрсә монда бик гади вә мәшругъ бер эш санала. Белмәгән кешедән бәһаны өч кат сорыйлар. Никадәр сатулашсаң, шулкадәр төшә бирәләр. Белмәсәң, товарның мотлакан сахтәсен бирәләр. Май аласың, кушкан була. Сөт аласың, яртысы су була, икмәк аласың, үлчәве ким була, коленкор, яулык, материя аласың, ашлаган була, бер мәртәбә югач та арасындагы челтәрләр ачылып балык өе булып кала. Урамда йөгереп баручы малайдан газета аласың, өйгә кайтып карасаң, кичәге яки кыек басылган, пычранган газета булып чыга вә һәрнәрсә дә шулайдыр. Вәгъдәдә тору дигән нәрсә һәм юк. Хөласа: никадәр алдый алсалар, һич курыкмый вә тартынмый шуны эшлиләр. Иминият хасил итеп мөштәри җәлеп итүне исәпләмиләр.

Мондагы могтәбәр бер татар сәүдәгәреннән ишетүемә күрә, урта дәрәҗә төрек сәүдәгәрләре берничә мәртәбә җыелып бер ширкәт тәшкил итмәкче булганнар. Берничә мәртәбәләр сөйләшкәннәр, ляихәләр төзегәннәр, ләкин мөдир кем була, акча кем распоряжениесендә тора мәсьәләсенә килгәч, килешә алмаенча таралганнар да киткәннәр. Чөнки бер-берсенә ышанмыйлар, хәтта контрактлар-фәләннәр илә дә ышанычлы ясауга күңелләләр җитми икән.

Завод вә фабрикачылык Төркиядә һич юк диярлек дәрәҗәдә аз, булганнары барсы да әҗнәбиләр кулында. Хәтта хөкүмәт үзе фәс вә камаш фабрикалары ачып караган. Ләкин бунлар Яурупа малына рәкабәт итә алмыйлар. Төрекләр үз фәсләрен кимиләр, немецлар ясап җибәргән Австрия фәсләрен кияләр.

Төрекләрне ялкалык, сәүдә вә һөнәргә мәхәббәт итмәүчелек илә гаепләү җиңелдер. Ләкин бик үк тә хаклы түгелдер. Чөнки сәяси сугышлар никадәр мөшкил исә, икътисади сугышлар да шулкадәр үк мөшкилдер. Әрмәниләр, греклар яһүдиләр тиҗарәт, сәнәгать вә икътисад дөньясына моннан бик күп вакытлар элек кергәннәр, анлар шуның илә тәрбияләнгән яңа нәселләр җитештергәннәр. Бу эш исә төрекләрнең вә гомумиятлә һәр җирдәге мөселманнарның исләренә яңа гына төшә башлаган. Хәлбуки инде бик күп эшләр, бик күп урыннар башкалар тарафыннан забит ителеп куелган. Казан вә дахили Русия мөселманнарының хәлләре тиҗарәт өчен төрекләрнекенә караганда мең мәртәбә уңайлы вә мөсагадәдер. Шулай була торып та башка милләт

[1] европача

кешеләре илә рәкабәт итә алмыйлар, хәтта искедән бирле үз кулларында килгән бик мөһим бәгъзе сәүдәләрне дә ычкындыра баралар.

Соңра һәр җирдәге мөселманнар арасында улдыгы кеби, бер-берсен поддержать итмәү, мөселман сәүдәгәрләрендә булган бер нәрсәне әҗнәби сәүдәгәреннән барып алу гадәте төрекләр арасында да бик нык җаридыр[1]. Бик кыска гына мисалы: монда грекларның төрекчә белгәннәре дә зур бер ихтыяҗ төшмәгәндә һичвакыт төрек газеталарын укымыйлар, мотлакан үзләренекен укыйлар. Әрмәниләр вә яһүдиләр дә шулай. Кибетләрдән нәрсә алганда да бу халыклар үз милләттәшләренеке булуга фәүкылгадә дикъкать итәләр. Төрекләрнең иң күп алып укыдыклары газета исә әрмәни Мәһран әфәнде тарафыннан чыгарыла вә әрмәни Диран Келекян әфәнде тарафыннан языла торган «Сабах» газетасыдыр. Бер мәхәлләдә бер төрек, бер грек бәкъкале булса, мөселманнар ни өчендер грек бәкъкаленнән товар алуны артыграк күрәләр. Җирле ботинкалары ныграк, яхшырак улдыгы хәлдә кибетләрдән мотлака әҗнәби ботинкасы сорыйлар. Хәтта бәгъзе бер милли төрек сәүдәгәрләре җирле малиләргә әҗнәби маркалары куйдырып, заграничный мал итеп сатарга мәҗбүр булалар. Хөласан: төрекләрдә сәяси җәһәттән миллият фикере уянмаганлыгы шикелле, икътисади җәһәттән дә бу фикер аслән уянмаган. Шуңа күрә һәм сәяси һәм икътисади җәһәттән көннән көн мәгълүб була баралар.

Ошбу хәлләрнең дәһшәтле фәлакәт икәнлеген төшенеп, соң көннәрдә «Җирле малны истигъмаль итү җәмгыяте» исемендә җәмгыять ясалды. Төркиянең бөек мөкътәсыйдлары[2] вә икътисад мөгаллимнәре атнада ике-өч мәртәбә җыелышып, бу хосуста мөзакәрәләрдә булыналар. Ләкин бик соңга калынган. Файда китерүе гаять читен булачактыр. Хосусән, төрекләр арасында миллият фикеренең юклыгы бу эшенең рухына бик зур бер манигъдыр.

Һич булмаса моннан соң Аллаһ бирсә дә мөселманнар политикачылыктан бигрәк икътисад эшләренә бирелсәләр, киләчәк нәселләрнең мәсгудиятьләренә юл хәзерләмеш улырлар иде.

*7 март.*

**66**

**Габделхак Хәмид бәк**

Һолланданың Лаһи шәһәрендә Төркия сәфире булып торган, төрекләрнең иң зур шагыйре Габделхак Хәмид бәк бу көннәрдә Истанбулга кайтты. Төрек әдипләре вә шагыйрьләре аны бик зурлап пароходтан каршы алдылар. Берничә көннән соң аның шәрәфенә «Токатлиан» ресторанында әдипләр вә шагыйрьләр тарафыннан зыяфәт бирелде. Зыяфәттә 60 кадәр адәм бар иде. Габделхак Хәмид бәкне мактап нотыклар сөйләнде, шигырьләр укылды. Мин һәм мәҗлестә хәзер идем. Габделхак Хәмид бәк илә шунда күрешеп таныштым. Әле бик картаймаган. Сыйххәте җирендә бер адәмдер.

Габделхак Хәмид бәкнең «Гарам» исемле шигырьләре яңа «Шаһбал» мәҗмугасында басылып килә. Мәзкүр мәҗмуга шуны йөз лирага алган, ди. Бу көннәрдә «Либерте» исемле бер шигырь мәҗмугасын «Төрек юрду» мәҗмугасы 50 лирага сатып алды. Якындагы нөсхәләрендә басыла башлаячактыр. «Илхан» исемле бер шигырь мәҗмугасын да «Танин» йөз лирага алган.

Габделхак Хәмид бәкнең шигырьләре төрекчә вә бармак хисабы илә язылган була. Күбесе дә тарихи вә милли нәрсәләргә гаидтер. Габделхак Хәмид бәккә төрек әдип вә шагыйрьләре бик зур хөрмәт күрсәтәләр.

Сугышта мөселман гаскәренең җиңүен теләп 4444 мәртәбә укыр өчен шәйхелислам әфәнде киченнәрдә һәммә түбән вә урта мәктәп шәкертләренә гарәпчә бер дога бастырып тараттырган иде. Бу көннәрдә исә кинә шул максад өчен ягъни төрекләрнең җиңүен теләп укыр өчен ике йөз мең нөсхә әсмаи әл-хөсни вә әсхабе бәдер исемнәре бастырып сугыш мәйданындагы гаскәрләр арасына җибәртмешләрдер.

Эшләрнең мөшкил вә чуалчык булганына карамаенча, берсе артыннан берсе яңа низамнар чыгарылып тора. Бу көннәрдә әхлак вә әдәпкә хилаф рисаләләр сатуны манигъ итә торган бер низам чыгарылды. Соң вакытларда монда бәгъзе кешеләр вә хосусан гаҗем китапчылары бик ятсыз рисаләләр бастырып тарата башлаганнар. Бунларның күбесе кинә ятсыз рәсемнәр илә тулыдыр. Мәсәлән: караваг шыгырдавы, мәхәббәт бүлмәсе, ачкыч тишегеннән тамаша кылып тору, мәшрутиять ханымнары, гыйшык оясы, корсаклы кыз вә саир шуның кеби ятсыз вә әхлакка хилаф

[1] булып тора
[2] икътисадчылары



*Рәс. 59. Шураи әүкаф әгъзасыннан вә мәктәбе казат мөгаллимнәреннән Сәнеддин әфәнденең кул язуы.*

دار الفنون ده علوم الهیه و ادبیه مدیری
اسماعیل حق افندینك قول یازووی.

*Рәс. 60. Дарелфөнүндә голүме илаһият вә әдәбият мөдире Исмәгыйль Хаккы әфәнденең кул язуы.*

рисаләләр бик күп бастырылып, Бабы Гали җаддәсендә берничә зур кибетләр шунлар илә тулып калган. Бунлар бик үтәргә вә укылырга башланган; зурлар гына түгел, бунларны балалар, хатын-кызлар да яшереп-яшереп укырга тотынганнар. Хаклары очыз: 15-20 тиеннәр. Иттихадчылар эш башына килгәч, анларның газеталары әхлак бозуга сәбәп булган мондый китапларга каршы тавыш күтәрделәр. Соңра бик тизлек илә бунларны җыеп алырга, саттырмаска низам чыкты вә дәрхаль гамәлгә куелды.

Җәнүби Америкадагы Натал мәмләкәте мөселманнары тарафыннан Төркиягә сугыш иганәсе уларак 35 мең, мөһаҗирләр файдасына 8 мең инглиз лирасы иганә китергән Хәсән Давыд әфәнде исемле яшь бер зыялы бу көннәрдә ватанына кайтып китте. Әнгелтерәдә икмале тәхсил иткән, соңра Франциядә берничә ел торган, зыялы, хәмиятьле 25 яшьләрендә бер адәмдер. Үзе белән күрешеп сөйләштем. Андагы мөселманнарның Төркиягә вә мәкаме хилафәткә бик зур мәхәббәтләре барлыкны, бу мәхәббәтне изһар итүгә мәхәллә хөкүмәт вә Әнгелтерә тарафыннан һичбер манигъ булмаганлыкны бәян итә. «Танин» газетасына бер мәкалә язып, төрекләрне мәкаме хилафәтнең намусын саклау өчен соң дәрәҗәгә кадәр гайрәт итүгә өндәде, бөтен җиһандагы мөселманнарның хәзер төрекләрдән гайрәт вә мәтанәт көттекләрене бәян итте.

Истанбулны тәгъмир итү мәсьәләсе дә алга бара. Бу көннәрдә шәһәрдә яхшы ук озын мәсафәне метрополитен тимер юл ясарга имтияз бирелеп, падишаһ тарафыннан тәсдыйк ителде. Башка нәрсәләргә имтиязлар бирелеп тора. Имтиязны алучылар әҗнәбиләр вә христианнардыр. Электрик трамвайлары әле һәнүз өлгергәне юк. Ат конкалары сугыш мөнәсәбәтейлә тукталган көенчә торалар.

Тристада булган арнавыд конгрессында арнавыдларының Австрия императорына телеграмнар җибәреп, аның шәрәфенә уралар кычкырулары, солтанны вә Төркияне телгә дә алмаулары вә хөкүмәт рәислегенә әҗнәби христиан прәнс китерү хакындагы фикерләре монда алый кешеләргә бик начар тәэсир итте. Арнавыдлык өчен түгелгән вә хәзерендә дә түгелмәктә булган төрек канына ачыйлар.

Таратылган парламентның яңадан җыелачагы хакында сүзләр чыгып халыкны тәшвишкә төшергән иде. Хөкүмәт бу хәбәрне тәкзиб илә парламент әгъзаларының яңадан сайланачагын бәян итте. Халык бу яктан тынычланды.

Солых мәсьәләсе ныграк кузгалган саен шәһәрдә низам вз тәртипне саклауга әһәмият бирү арта бара. Хәзер Бабы Гали тирәсендә вә зуррак урамнарда икешәр-өчәр полистән гыйбарәт патрульләр даими сурәттә йөреп торалар. Чөнки хөкүмәтнең солых ясау фикеренә каршы халыкны котыртып, фетнә чыгарырга теләүчеләр булыр дип шөбһәләнәләр.

*8 март.*

**67**

## Төркиядә татарлар

Себерия, Манҗурия, Могулистан, Төркестан кыйтгаларына вә Русиянең шималеннән җәнүбенә, шәркыннан гарәбенә кадәр таралып сәүдә итә торган Русия мөселманнарының бер очы монда да килеп чыккан. Төркиядә вә Истанбулның үзендә байтак кына татар бар. Монда статистика-фәлән булмаганга күрә, бунларның хисабын белеп булмый. Ләкин яхшы ук күп икәнлеге шөбһәсездер.

Мондагы татарлар Русиянең Кырым, Кавказ, дахили вилаятьләр вә Себерия кеби төрле җирләреннәндер. Бунларның бер кыйсме төрле мәктәпләрдә укыганнан соң гаскәрлек хезмәтенә вә хөкүмәт мәэмүриятләренә кергәннәр. Бунлар башлыча Кавказ вә Кырым мөселманнары улып, моннан хәйли заманнар элек килгән вә монда калып төрекләшкән адәмнәрдер. Соң заманнардарак килгән икенче бер кыйсме монда башлыча тиҗарәт вә сәүдә эшләренә керешкәннәр. Дахили Русиядән килгәннәренең искеләре дә башта ук тиҗарәт җәһәтен алда тотканнар.

Мәсәлән: вакытыйлә Казаннан килгән мирза Салих әфәнде Кәримов (Казанда мәшһүр Кәрим хәзрәтнең мәхдүме), Хаҗи Исмәгыйль әфәнде Абдушев, Харис әфәнде Солтанов кеби затлар әүвәлдән бирле сәүдә берлән мәшгуль булып, үз мәсләкләрендә иминият вә шөһрәт казанганнар. Яхшы гына баеганнар. Мирза Салих әфәнде вафат булгач, углы Мөхәммәдгали бәк Кәримов атасының эшен дәхи дә тәрәккый иттереп, Бәк Углы җаддәсенең иң әгълә урыныннан бик гүзәл магазин ачкан. Ширкәт тәшкил иткән. Инде мөселман малын мөселманнарга гына түгел, мөселман малын Яурупалыларга сатып, читләр акчасын үз кесәсенә кертү юлын токкан. Бунын сәүдәсе иң

башлыча мех нәрсәләре илә улып, фирмасы ышанычлылык ягыннан Истанбулда беренче дип әйтерлектер. Яшь кенә егет булган Мөхәммәдгали бәк мөселманнар арасында күрелмәгән дәрәҗәдә бер җитдият илә үзенең эшен алга җибәрергә тырыша.

Май, шикәр, дөге кебек нәрсәләр илә сәүдә итүче Солтанов вә Абдушевлар да бик абруйдалар. Аларга һәркем ышанычлы күз белән карый. Бунлар хәзинә подрядларына да катнашалар. Банкаларда кредитлары да бик киң. Балаларын да яхшы тәрбия иткәннәр.

Дүрт-биш ел элек кенә Ялтадан килеп Истанбул тарафында самавыр, чәй, резинка калош, самавыр вә аш әсбабы кеби рус маллары илә сәүдәгә башлаган хаҗи Әмир Хәсән әфәнде Бәкеров үзенең эшен искиткеч тәрәккый иттергән. Сату-алу һәр ел аннан элекке елның ике-өч мәсәле арта бара, ди. Малының яхшылыгы, мөгамәләсенең тугрылыгы, алдау-фәлән булмаучылык илә бунын магазасы бөтен Истанбулга мәшһүр булган: «Бәкерзадә магазасында мал яхшы, фият могтәдил[1], артык сорау юк», – диләр. Һәркем килә дә сатулашмаенча ала. Бәкеров товарны үзе биззат Русиягә барып китерә. Русиянең зур фирмалары илә якын мөнәсәбәттә. Америка, инглиз фирмалары да әгәр алса, Бәкеровка товарларын мәгалмәмнүният комиссиягә вәгъдәгә бирәләр. Бәкеров инде ике җиргә кибет ачкан. Өченчене Бәк Углында дәхи дә зур җирдә ачарга хәзерләнә. Үзе Русия тәбәгасе. Монда Русия сәфиренең фәхри химаясендә булган «Российская торговая палата»да әгъзадыр. Кырымнан килгән резинка кәлүш сатучы «Мостафа вә Мортаза берадәрләр» фирмасы да шулай ук могтәбәрдер. Кырым татарларыннан монда мөсафирханә, каһвәханә тотучылар да бар. Извошчиклар арасында да бунлар күптер.

Дахили Русиядән вакытыйлә күчеп килеп Анатулы губерналарына урынлашкан татарлар игенчелек эшендә бик яхшы тырышалар вә башкаларга нәмунә булалар, диләр. Искешәһәрдән килгән бер кешенең сөйләвенә күрә, шул тарафтагы татарлар монда беренче мәртәбә уларак дүрт тәгәрмәчле җиңел арбалар ясап, шуңа ат җигеп йөри башлаганнар. Алардан күрмә бу эш төрекләр арасында таралган (аларның үз арбалары ике генә тәгәрмәчледер). Соңра рус чалгылары китереп, бишәр, унар кеше бер рәттән тезелеп печән чапканнар, рус сабаннары китереп җир сөрәләр, урак машиналары китерткәннәр. Шул тирәдәге төрек каимамкамнары (исправниклары) үз кул астындагы ул халыкларын йөзәр–икешәр йөз кеше җыйдырып шул татарларның эшләгәннәреп карап кайтырга җибәрә вә шунлардан гыйбрәт алып үзләренә дә шулай эшләргә кушалар икән.

Төркиянең төрле мәктәпләрендә укучы татар балалары вә газеталарында язышучы татар зыялылары да аз түгелдер. Төрек газета идарәләренең һәрберсендә хезмәт итүче берәр-икешәр татар бар lиргә ярый. Һилә, монда бик мөһим бер урын тоткан вә әһәмияте көннән аңлашыла барган «Төрек юрду» журналының мөәссәсе Русия мөселманнарыннан Йосыф бәк Акчура углы берадәремездер. «Тәрҗемане хакыйкать» тә, французча «Jeon Turc» та бик мөһим мәкаләләр язучы Әхмәд бәк Агаев кафкасияле бер заттыр. Төрле газеталарда язучы вә төрле әсәрләр сахибе булган Шабдеррәшид әфәнде Ибраһим җәнапләре Себерия мөселманнарыннандыр. «Сабах»та язучы Фәйзуллаһ Мөхәммәд вә Госман Җәлил әфәнделәр, төрле газеталарда язучы Нуреддин бәк Агаев, Хәлим Сабит әфәнде, Гакиф бәк вә саирә кеби татар вә татарга мәнсүб мөхәррир вә зыялылар бардыр.

Мәктәпләрдә укучы Кырым вә казанлы татар таләбәсенең үзләренә махсус гыйльми вә хәйрат җәмгыятьләре, клублары, кыйраәтханәләре бар. Һәр атнада бер мәртәбә идарә әгъзалары җыелалар. Ике атнада бер мәртәбә гомуми җыелышлары була. Гыйльми вә иҗтимагый мәсьәләләргә даир конферанслар бирәләр. Русиядән килгән мөселман таләбәнең монда яхшы укуына, яхшы урынлашуына иҗтиһад итәләр, фәкыйрьләренә бикадерелхәл могавәнәттә булыналар. Бунларның җәмгыятьләре берничә елдан бирле дәвам итеп килә икән. Араларында ихтилафлар чыккан, кычкырышканнар. Ләкин таралмаганнар, аерылмаганнар, шәхсияткә керешеп эшне бозмаганнар. Үз ара гөҗ итеп рухланып торалар. Хөррияттән соң төрек яшьләре йөзләрчә төрле җәмгыятьләр ачканнар. Әмма хәзер берсе дә юк диярлектер. Берничә айлар дәвам иткәч тә суынганнар, иренгәннәр, таралышканнар. Татар таләбәсенеке исә халән дәвам итәчәге мохаккактыр. Чөнки бунлар арасында рух бар, азмы-күпме идеал бар, хәл вә истикъбаль өчен әсәрләнү бар.

Татар шәкертләре кайсы гына мәктәптә булса да, иҗтиһад, сабит вә тырышлык илә мәшһүрдер. Дарелмөгаллимин мөдире Сатыйгъ бәк, дарелфөнүн мөдире Исмәгыйль Хаккы бәк, мөгаллимнәрдән Әмруллаһ, Мәхмүд Әсгадь әфәнделәр, Нәгыйм бәк вә саирләр моны миңа мәгалмәмнүният бәян иттеләр. Мәктәп могаллимнәре вә хәтта мөдирләре арасында да татарлар бар. Мәсәлән: Бруса дарелмөгаллименең мөдире кафкасияле бер татар икән. Безнең мәдрәсәи Хәсәниядән киткән Шакирҗан әфәнденең Харпут игъдадисендә бик яхшы мөгаллимлек иттегене

[1] уртача

сөйләделәр. Мөгаллимәләр арасында вә дарелмөгаллимат шәкертләре эчендә дә берничә татар кызлары бар.

Гомумиятлә төрекләрнең татарларга назарлары соң вакытларда бик күп үзгәргән. Татарларга рухлы, тырыш, фәгъгаль дип карыйлар. Русия татарларының ибтидаи тәгълим, ана теле, икътисад җәмгыятьләре, кызлар укыту, әдәбият акшамнары, милли театр, сайлау эшләре, мәдрәсәләр ислахы, рус мәктәпләренә керүләре кебек эшләренә төрекләр бик зур әһәмият биреп карыйлар. Бу мәдәни хәрәкәтләрнең нәтиҗәсе татарлар өчен бик хәерле булачак дип өмид итәләр. Анлар арасында мондый фәгалиять, җанлылык вә берлек булуына бик кызыгып карыйлар: «Әхвәле иҗтимагыя вә икътисадиядә сез шималь төрекләре без госманлы төрекләреннән, һич шөбһәсез, алдасыз, безнең сәяси истикъляль кебек нәрсәмез бар, әмма бу да кубып төшә торган буяудан гына гыйбарәт, асты черек; иҗтимагый вә икътисади җәһәтләр начар булгач, «Хөррият, мөсавәт, гадәләт»ләренең файдасы юк шул», – диләр. Төрекләрнең бәгъзеләре үзләренең мәдәни хәрәкәтләрендә, иҗтимагый вә икътисади эшләренең төзәлүендә Русия мөселманнарыннан ярдәмнәр көтәләр, без алардан гыйбрәт алырга мохтаҗмыз, – диләр.

Русия мөселманнарына төрек матбугатының да назары әүвәлгегә караганда бик күп үзгәрмештер. Буңа мисал улмак үзрә «Танин»нең 10 февраль тарихлы нөсхәсендәге: «Кафкасия вә Казан төрекләре бүген тәрәккыяте матдияне кабул итүдә, ихтимал ки, японнар кадәр икътидар[1] күрсәтмәктәдерләр, бунлар немец кавеменең икътисади хосустагы тәрәккыйсене кечерәк бер микъяста тәнзыйр итәләр» вә 23 февраль тарихлы нөсхәсендәге: «Шималь төрекләрендә, әгәр фикерем хата түгел исә, дәхи дә соңрак башланган уяну безнең уянуымыз чаклы ук тәэсирле улмыштыр, Оренбургта чыгучы «Шура» шикелле файдалы бер мәҗмуга аз булыр, Бохарада Төркистан Чинедән килгән төрекчә газеталар ул җирнең истикъбале хакында бер бәшарәттер[2]» дигән сүзләрене зикер итеп үтәмен. Матбугат шулай мөнәсәбәт төшкән саен Русия мөселманнарына тәмәдден вә тәрәккый җәһәтләренчә өмидле бер күз берлән карап фикер бәян итәләр.

Дарелфөнүн таләбәсе булган дүрт кызымызның үз башларына үз теләкләре илә Истанбул чикле җиргә килеп бушлай мәҗрухлар карарга керешүләре, Истанбул урамнарында качмаенча йөреп, лөзүме күрелгәндә ирләр илә сөйләшеп, ирләр мәҗлесендә булынып, үзләренең гыйффәт вә гасамәтләренә зәррә кадәр халәл[3] китермәүләре, вә бунлар хозурында төрекләр үзләрен Яурупа ханымнары хозурындагы шикелле бик тәрбияле тотарга мәҗбүрият хис итүләре монда һәркемне хәйран калдырды. Мөселман кызларын укытуда вә ачык йөртүдә зарар юклыкка бик күп кешеләр шуларны мисал китереп сөйлиләр. Хөррият тарафдары төрек ханымнары кинә шуларны мисал китереп, үзләренә хокук вә хөррият бирергә теләмәгән ирләрен шелтәлиләр.

Төрек кызлары өчен һәнүз рәтле бер гимназия билә мәүҗуд улмадыгы хәлдә русияле мөслимәләрнең Петербург, Мәскәү дарелфөнүннәрендә укулары төрек ханымнарының вә хатыннарга мәгариф бирү тарафдарларының бихак гыйбталарыны муҗиб буладыр[4]. Бер төрек ханымы безгә: «Зинһар әфәндем, сез Русия мөселманнары һәр сәнә ирләр вә хатыннар бергә җыелып, сәйях кафләләре тәшкил итеп монда килеңез, үзеңездәгечә йөреңез, безнең вә тар фикерле ирләремезнең күзләренә кереңез, мөселманнарга да дөньяда кеше төсле яшәргә, кеше төсле йөрергә яраганлыгын билфигыль күрсәтеңез, гыйбрәт алсыннар, юкса безне, ягъни милләтнең яртысы булган хатыннарны монда буалар, урамга чыгып керсәк, ирләрнең тәҗавез вә хәкарәтләреннән утырып еглыймыз» – ди.

Төрекләрнең татарларга болай яхшы караулары анларның Русиягә хөрмәт вә мәхәббәтләре артуга бик зур сәбәп буладыр: «Бакыңыз, Русия эчендә ничек тәрәккый итәргә мөмкин, бакыңыз, Русия мәдәнияты үзенең кул астындагы мөселманнарга ничек яхшы тәэсир иткән» диләр. Гомумиятлә монда булган русияле татарлар үзләре дә Русияне сөяләр, Русия дәүләтенә һәрвакыт хөрмәт вә мәхәббәт илә карыйлар.

Әлбәттә, рус мәэмүрләре, урыс матбугаты бу хәлләрне белмиләр. Төрек вә татарларның катнашуларына панисламизм, пантюркизм дип бер такым хыяллар иснад итәләр. Әгәр эшнең асылын тәхкыйкләп белсәләр иде, Төркиягә рус мәдәнияте кертү, төрекләрнең мәхәббәтләрен Русиягә җәлеп итү, Русия илә Төркия арасында сату-алу мөнәсәбәтләрен арттыру өчен, татрлар илә төрекләр арасындагы мөнәсәбәтнең артуы Русия мәнфәгатенә иң муафыйк бер нәрсә икәнлегенә катгый сурәттә канигъ[5] булырлар иде.

[1] көч
[2] Шатлыклы хәбәр
[3] зыян
[4] кызыктыра
[5] канәгать

Элек булганмы, юкмы, белмим – мин хәзер төрекләрнең һәр сыйныф халкы белән, голәмасы, мөтәфәккирине, сәүдәгәре, иттихадчысы, иэтиляфчысы вә хөкүмәт адәмнәре илә күрештем, төрле нәрсәләр хакында сөйләштем, сүземнең хата чыкмаячагына мохаккак сурәттә әмин булып әйтә аламын ки: бунлар арасында Яурупалылар вә руслар зан иткән мәгънәсейлә панисламизм, пантюркизм кебек һичбер нәрсәләр юк. Андый хыяллар белән маташмыйлар. Бөтен максадлары: мәмләкәтләренең үз кулларында калган кыйсмен игъмар итү, мәдәният кәсеп итү, башка милләтләр шикелле мәдәният сәясендә сәгадәткә ирешүдер. Бөтен дөнья мөселманнарын җыеп бер хөкүмәт ясау, Русия яки Иран мөселманнарын Төркиягә берләштерү шикелле сүзләрне телгә алучы булса, монда аңа хәзер дивана дип караячаклар.

Үз мәмләкәтләре дахилендә үзләренең тәрәккый вә тәмәдденнәренә кайсы гына яктан бераз ярдәм килсә, төрекләр хәзер шул якка борылып, аннан истифадә итәргә телиләр һәм шуңа мохтаҗлар. Инде Балкан славлары Төркия идарәсеннән чыгарылып бетерелгәннән соң Русиянең шәрыктәге «тарихи вазифасы» тәмам булды дип карарга мөмкин. Шул сәбәпле, әгәр дә моннан соң Русия төрекләргә вә Төркиягә яхшы күз белән карап, аның тәмәдден вә тәрәккый юлына керүенә ярдәмләшсә, һич зарар итәчәк түгел, билгакес, ике як өчен дә бик зур файда булачактыр. Шаять моннан соң рус сәясиләре шулай итәрләр; әрмәни вә Курдистан мәсьәләләрен кузгатып бичара төрекләрне Анатулыдан да мәхү итәргә маташмаслар дия өмид улынадыр.

## 68

## Шәйхелислам әфәнде хозурында

Шәйхелислам Әсгадь әфәнде хәзрәтләре илә күрешергә теләп элек үзеннән мөсагадә истәдем. Мөсагадә бирде вә 7 нче мартта пәнҗешәмбе көн көндез сәгать бердә даирәи мәшьяхатта[1] күрешергә вакыт тәгаен итте. Дарелфөнүн таләбәсеннән һәмшәһримез Габдеррахман әфәнде илә бәрабәр шул тәгаен ителгән вакытта Сөйләмания җиварындагы мәшьяхат даирәсенә бардык. Яхшы ук зур бер йорт. Ишек алдында тирәләй биналар. Ләкин искергән вә якында тәгъмир күрмәгәннәр. Кирәк бу мәшьяхат даирәсенең якыныннан, вә кирәк даирәнең ихатасы эчендә бик күп хуҗалар килеп-китеп торалар. Хәрбия даирәсе тирәсендә ничек бик күп офицерлар вә солдатлар күрелмәктә исә, монда аның урынына шул нисбәттә күп хуҗалар күрелмәктәдер.

Шәйхелисламның үзенә махсус бинага барып кердек. Ишектән кергәч, тагын ук шул хуҗалар меж-ж итеп кайнап торалар. Югары катка чыктым. Хезмәтче аркылы карточкамызны бирдерттек. Безне көтү залына керттеләр. Шәйхелислам әфәнде намаз укый, рәхим итеп шунда утырып торыңыз, намаздан соң сезне кабул итәчәк, диделәр. Дәрхаль каһвәләр китерелде. Көтү залы гүзәл вә яхшы ук зур бер бүлмә. Идәненә бөтенләй каплап кыйммәтле ковёрлар җәелгән. Тәрәзәләреннән караганда Халич, Бугаз Эче, Мәрмәрә диңгезе, Аталар, Истанбул, Галата, Бәк Углы, Өскедар манзаралары вә су өстендәге чуп-чуар лодкалар, кечкенә пароходлар шулкадәр гүзәл күренә ки, боларга карап торудан һич туеп булмый; шәйхелислам әфәнденең намазы озаккарак тартылсын, озынрак сүрәләр кушсын иде дип теләп тордык.

Ниһаять, капычы бүлмәмезгә килеп безгә: рәхим итеңез, диде. Бер-ике бүлмәләрне үткәч, бер ишекне ачып безне кертеп җибәрде. Зур, һәйбәт бер зал. Түрдә бер өстәл янындагы диван өстендә шәйхелислам әфәнде утыра. Ап-ак сакаллы бер кеше. Башында чалма, өстендә җөббә шәкелендә тегелгән тун. Мин аны электән күргәнем бар, таный идем. Безгә ишарәт итеп: боерыңыз, диде. Үз янындагы диванга утырырга урын күрсәтте. Янына бардык. Аякка торды. Күрешеп кулын үптек. Утыргач, үземезнең кем булганымызны вә мәхз үзе берлән күрешеп тәшәрреф итәр өчен килгәнемезне бәян иттек. Бик мәмнүн булдым, рәхмәт, – диде. Кайчан килгәнемне, кайдан икәнлегемне сорашты.

– Русия мөселманнары диндар вә яхшы адәмнәр, анлар хакында гел яхшы хәбәрләр ишетелеп тора, бәрәкаллаһ, – диде вә: – Тиҗарәт, сәнәгать хосусларында да тәрәккый итәләрме? – дип сорады.

– Соң вакытларда яхшы ук күзләре ачыла башлады инде, Ходайга шөкер, аз булса да бу хосусларда да тәрәккый вә тәҗәддед галәмәтләре күрелмәктәдер, – дидем. Ошбу хосуста бераз сөйләшкәч, мин шәйхелислам әфәндегә:

– Мәгълүм галиләредер ки, хәзерге заманда тиҗарәт, сәнәгать, зирагать мөгамәләләренең вә ширкәт эшләренең асыл вә нәүглары бик күбәеп китте. Страховой вә банка мөгамәләләренә зур ихтыяҗ хасил булды, хәлбуки бу мәсьәләләрнең күбесе безнең шәригать китапларымызда ачык вә

[1] шәехләр даирәсендә

атап зикер ителмәгән, бунларны шәригатькә татбикъ итә белү өчен бәгъзеләрендә хәйли мөшкиллек күрелә; шәригать җәвазе беленмәгән эшләр илә мөгамәлә итүдән безнең мөселман халкы тартына. Бу исә мөселманнарның икътисади җәһәттән артта калуларына сәбәп була, мәкаме мәшьяхат бу кеби мәсьәләрне шәригатькә татбикъ итеп әһле исламга изах бирергә тиеш тапмыймы, хосусән, страховой, фаиз вә банк мәсьәләләре хәл ителсә, мөселманнарның икътисади тәрәккыйләре өчен күп файдасы булыр иде, – дидем.

Шәйхелислам әфәнде минем сүзләремне дикъкать илә тыңлады, әвәт әфәнде, әвәт әфәнде, дия тәэкид итә[1] торды. Соңра үзе сөйләргә керешеп: бу кеби мөгамәләне шәригатькә татбикъ итеп йөретү бик мөмкин икәнлекне, затән гакыл вә хөкүмәткә муафыйк вә инсаннар өчен файдалы эшләргә шәригатьнең һәрвакыт мөсагадә булганлыгыны, әхкяме шәригыянең әсбабе хөкмиясе тикшерелгәндә аны хәзерге мөгамәлә мәдәниягә татбикъ итүдә мөшкиляткә очралмаячагыны бәян итте вә:

– Гомер һәм мал страховое илә банк мөгамәләсенең шәрган дөрестлеге хакында безнең мәкаме мәшьяхаттан бирелгән фәтвалар бар, әгәр истәр исәңез, шуларның сурәтләрен сез дә ала белерсеңез – диде.

– Мәгалмәмнүният алачакмын, – дия кәндесенә тәшәккер бәян иттем.

Соңра сүз Русия мөселманнарының тәгълим вә тәхсилләре үзәренә күчеп шәйхелислам әфәнде:

– Сезнең Русия мөселманнары арасында уку вә мәгариф юлына күп акчалар иганә итүче зур вакыфлар калдыручы һиммәт сахибләре барлыгын ишетеп бик мәмнүн буламыз, диде вә мәдрәсәләремездә niләр укылганлыгын сорашты. Буңа каршы минем тарафымнан мөнасибенчә җаваплар бирелгәч, ул кинә сүзенә дәвам итеп:

– Хәзерге заманда ялңыз голүме гарәбия вә диния илә генә канәгатьләнергә ярамый, гакыйдә вә диянәтне өйрәнергә вә аның янына голүме табигыя, голүме хөкмия вә риязыя һәм икътисад фәннәре дә укырга кирәк, юкса мөселманнар башка милләтләр арасында яши алмаслар, мәгыйшәт мәйданында мәгълүб калырлар, хәзерге заман голүм вә фөнүн заманыдыр, – диде.

Җитмеш яшьләренә килеп биле бөкрәйгән, ап-ак сакаллы бер карт адәмнән бу кадәр яшь вә тугры фикерләр ишетелүгә хәйран калдым. Шәйхелислам әфәнденең сүзләрен тыңлаган саен аңа хөрмәтем арта бара иде.

Мин аңа:

– Сездә голүме диния вә гарәбия мәдрәсләре бик күп, боларның бик зур вакыфлары да бар. Үзеңез шул мәдрәсәләрне ислах итеп бихак галим вә мөнәүвир әл-фикер адәмнәр җитештерү хакында фикер йөретмисезме? – дидем.

Буңа каршы:

– Иншаллаһ, тырышачакмыз, ләкин мәгълүмеңездер ки, мәмләкәтемез өстенә берсе артыннан берсе фәлакәтләр килеп тора, мондый мөһим ислахат иләуграшырга мөсагыйд форсатларымыз бик аздыр, – дия җавап бирде.

Шәйхелислам әфәнде тагын банк могамәләсе мәсьәләсенә даир сөйләргә башлап: Босна вә Һәрсәк мөселманнарының банк ачу хакында мәкаме мәшьяхатка мөрәҗәгатьләрен бәян итте, риба вә дарелхәреб мәсьәләләренә даир бәгъзе бер шәргый дәлилләр сөйләде вә ниһаятендә: бу кеби мөгамәләләрнең бик күбесе затән шәригатьтә бардыр, тик андагы исемнәре генә хәзергегә башкадыр, бунларны шәрегъкә татбикъ итеп күрсәтү голамәнең вазифасыдыр, шәригатьтә үзләре зикер ителмәгәннәрен татбикъ итү хакында аптырап торырга тиеш түгел, чөнки хәзер бик күп нәрсәләр бар ки, әсхаб вә мөҗтәһидин вакытында исемнәре билә юк иде, бинаән галәйһи, ул хакта анлар тарафыннан бер фикер бәян ителмәү аның гадәме җәвазына[2] дәлил булмыйдыр, диде.

Шәйхелислам әфәнденең бик һәйбәт, бик мөлаем гына итеп сөйләгән сүзләрен тыңлаганнан соң, кәндесенә бик бөек хөрмәтләремезне гарыз итеп яныннан чыктык. Урыныннан кузгалып дога кылып калды. Бу мохтәрәм хәзрәт илә күрешүем вә аның фикерләре миндә бик гүзәл тәэсир калдырдылар.

Аның яныннан чykканнан соң әлеге фәтва сурәтләрен алыр өчен, шул ихата эчендә икенче бер зур бинадагы фәтвахәнәгә кердек. Бина бик зур. Эчендә әллә никадәр бүлмәләр бар. Бу бүлмәләрдә йөзләрчә хуҗа әфәнделәр тәбәнәк өстәлләр тирәсенә тезелеп утырганнар. Алларында чүмәләчүмәлә китаплар өелеп ята, шуларны карыйлар, актаралар, язалар.

Фәтвахәнәдән рәсми бер фәтва яки бер фәтва сурәте алу өчен марка ябештереп рәсми гариза бирергә вә сөалеңне шунда ачык язарга кирәк икән. Мин бу эшне шунда бетереп, гаризаны биреп чыктым. Ике көннән соң килеп алырга куштылар. Гаризаны биргәннән соң фәтва әмине хозурына

[1] раслый
[2] рөхсәтле булмавына

кереп аның илә дә күрештем. Фәтва әмине шәйхелисламнан кала даирәнең иң бөек бер адәмедер. Бу да безне бик хуш кабул итте вә Русия мөселманнарының тәкъвалык вә диндарлыкларына даир бу да берничә сүзләр сөйләде.

## 69

## Истанбулда газеталар вә журналлар

Яурупа мәмләкәтләренең һәркайсында улдыгы кеби, Төркиядә вә Истанбулда да газеталар, журналлар, матбагалар, китапчылар, шагыйрь, әдип вә мөхәррирләр күптер. Бары рәссамнар вә һәйкәләрашлар[1] гына монда аз. Хосусән, бунлар арасында мөселманнар юк диярлектер. Чөнки рәсем вә һәйкәл ясау шәрган мәмнүгъ шикелле күрсәтелеп килдегеннән, бу сәнгатьләр мөселман мәктәпләренә, мөселман гаиләләренә күреп оя ясый алмаганнар. Кергәннәре дә башкалар күләгәсендә качып кына кергәннәр.

Истанбулда Яурупа телләренең күбесендә вә мәхәллә телләрнең барсында да газеталар, журналлар чыга. Китаплар, рисаләләр нәшер ителә. Мин монда аларны да бер якка куеп торып, ялңыз төрекчә вә гарәпчә телдәгеләре хакында гына берничә сүз язам.

Бунлар хакында озын язарга мөфассал мәгълүмат бирергә мөмкин исә дә, укучыларымзыны ялыктырмас өчен мин монда бик кыска гына язып үтәчәкмен.

Шуны да әйтеп үтәргә тиеш табам ки: Истанбулда сәяси, иҗтимагый, дини вә әхлакый, хәтта әдәби җәһәтләрдән иң зиядә кысынкылык астында яши торган газеталар вә журналлар төрекләрнекедер. Башка телләрдәге вә башка милләтләргә мәнсүб матбугат, һич шөбһәсез, төрекләрнекеннән хөр язалар, мөндәриҗә[2] вә мөхакәмәләре төрекләрнекененнән киң вә рухлырак була. Моның сәбәбе бик заһир: төрек халкындагы сәвия фикриянең түбәнлеге вә хөкүмәтнең асыл төрек халкын кысудан вә аңа җәбер итүдән курыкмавыдыр.

Мәсәлән: төрек газеталарында төрекчә хәрефләрне ислах итү мәсьәләсе хакында яза башладылармы, голәмадан яки җәһәләдән бере шәйхелислам капысына мөрәҗәгать итә дә: аман әфәндем, әһле ислам арасына тәфәррык[3] төшермәкче булалар, хоруфат гарәбияне[4] бетерү дингә каршы җинаятьтер, бу хосуста иҗаб иткән тәдбирләргә керешеңез, юкса әһали галәян итәр, ди. Тәсәттер[5] мәсьәләсе кузгалса да, шулай ук була. Рәсем, музыка мәсьәләсендә дә шул хәл. Тасфияи лисан[6] мәсьәләсе кузгалса да шулай. Мәдрәсәләр ислахы, мәктәп прротрамнарының начарлыгы, хөласан: ни генә телисең, ул берәүләргә тия торган була. Ул берәүләр дахилия нәзарәтенә, хариҗия яки мәзаһиб вә гадилия нәзарәтләренә, яки мәшьяхаткә мөрәҗәгать итәләр дә: «Әһалигә фәна тәэсир итәчәк» дия ул бәхәсне тиз генә ятыралар. «Андый әфкяре гомумияне галәянга китерәчәк нәрсәләрне, гореф-гадәте исламия вә ганганәи миллиягә[7] муафыйк түгел әхвәлне» язмаска газета идарәләренә тәнбиһ[8] була. Ул тәнбиһ исә монда катгый низамдыр. Әмма христиан вә әҗнәби газеталарга хөкүмәт андый мөгамәлә итә алмый. Аларның хамиләре[9] бар, хөкүмәт алар берлән һәрнәрсәне исәпләп кенә эшли. Шул сәбәпле төрек газеталарының кысынкылыгы тегеләргә караганда күп артыктыр. Сәяси хәбәрләр вә фикерләр хосусында да шулай ук: христиан вә әҗнәби газеталары сәяси хәбәрләр вә фикерләрне ачык иттереп һәм алданрак язалар. Төрек газеталары исә күбесенчә анлардан алып, ул нәрсәләрне икенче көндә генә басып чыгаралар.

Төрек газетачыларыннан берсе миңа үзләренең мөшкил хәлләреннән зарланган вакытта: үткән сәнәләрдә мәшрутиять вә хөрриятнең иң парлак дәверләрендә билә почта вә телеграф назыйре булган бер зат телефон илә: «Фәлән хәбәрне газетаңызга язмаңыз, юкса асарым сине, һа! Аңлլыюр мысыңыз?» – дип кычкыра иде, ди. Бу хәлләр хәзерендә дә күп үзгәргәне юктыр.

Хәзерге хәлдә монда матбугат хакындагы кысынкылык бигрәк көчледер. Ләкин сугыш вакыты вә идарәи горфия заманы булганлыктан, моңа юлсыз бер эш дип булмый. Хәзерендә һәммә газеталар гаскәри цензорлар каравыннан үтеп басылалар. Истанбул тарафындагы газеталарны карый торган цензорлар һәр көнне «Сабах» идарәханәсенә җыелалар. Басылачак төрекчә, әрмәнчә, румча вә саир телләрдәге газеталарларны барсын да шунда китереп күрсәтеп кул куйдырып китәләр.

[1] Һәйкәл ясаучы оста
[2] эчтәлек
[3] бүленү
[4] гарәп хәрефләрен
[5] бөркәнү
[6] тел сафландыру
[7] милли традицияләргә
[8] кисәтү
[9] яклаучылары



*Рәс. 62. Процент алуның, мал вә гомер страховать итүнең шәрган дөрест булып-булмавы хакында шәйхелислам хәзрәтләренә Фатих Кәримов тарафыннан бирелгән гаризаның фотограф илә алынып ясатылган сурәте.*



*Рәс. 62. Шул хакта шәйхелислам хәзрәтләре тарафыннан бирелгән фәтваның кинә фотограф илә алынып ясатылган сурәте.*

«Сабах» идарәханәсе зур якта вә уртаклыкта булганлыктан, һәм «Сабах»ның сахибе Миһран әфәнде үзе дә бик ачык күңелле, хөкүмәткә, хөкүмәт эшләренә һәрвакыт ярдәм вә хәерхаһлыкка хәзер булындыгыннан, аның матбагасы интихаб улынмыш[1] улса кирәк.

Истанбулда төрекчә газеталар вә журналлар бунлардыр:

«Сабах» – Төркиядә иң күп таралучы, иң күп вә һәр җирдә укылучы газета ошбу «Сабах»тыр. Бик зур кыйтгада сары кягыдтә басылып чыга. Һәр көн иртән нәшер ителә. Кягыде яхшы, басылуы нәфис. Бабы Гали җаддәсендә монның үзенә махсус зур матбагасы, һәйбәт идарәханәсе бар. Сахибе Миһран әфәнде башта фәкыйрь бер әрмәни баласы булып, мәктәп санаигъда укыган. Шуннан чыгып мөрәттәблек, машиначылык, хәккяклек иткән. Хәреф куйган. Хөласа: матбагачылыкның техникасы җәһәтенә мөтагалликъ никадәр нәрсә бар, һәммәсен дә назарый вә гамәли рәвештә, мөкәммәл сурәттә өйрәнгән. Хәзерендә 60 яшьләрендә бер адәмдер. Үзе белән махсус күрешеп сөйләштем. Сыгы вә гайрәтен тәбрик иттем. Гаять ачык калебле, рухлы, фәгалиятле вә шаяне хөрмәт бер заттыр.

«Вакыт»ны «Сабах» илә мөбадәлә[2] даими җибәреп торуын үтендем. «Аман җибәрик, сез безләргә бик якын күршеләрсеңез, һәрвакыт танышып хөсне мөнәсәбәттә булынып торуымыз мәтлуб икәнлеге шөбһәсездер», – ди. Матбага өчен машиналар яки мәгълүмат бирергә мәгалмәмнүнияты хәзермен, ди. Миһран әфәнде иртәдән кичкә кадәр матбагасында, идарәханәсендә булына, һәрнәрсәне үзенең күзеннән кичерә, Бабы Галигә вә нәзарәтләргә барып тиешле кешеләр илә күрешә, әхвәл хакында мәгълүмат та ала тора икән. «Сабах» матбагасында вә идарәханәсендә бер чок хадимнәр, мөхәррирләр бар. Һәммәсе дә Миһран әфәндене сөяләр, аңа хөрмәт итәләр, чөнки ул барсын да үз балалары кебек карый. Мәгашьләрен мөмкин кадәр күп биреп, мәгыйшәтләрен яхшырак тәэмин итәргә тырыша, анларның хосусый хәлләренә кадәр катнашып кайгы вә шатлыкларына иштирак итә икән. Шуның өчен аңа барсы үзләренең аталары вә хәерхаһлары дип карыйлар икән. Мөхәррирләр вә хадимнәренең иң күбесе мөселманнардыр.

«Сабах»ка һәр көн сәяси озын баш мәкалә язучы кеше Диран Келкиян әфәнде исемле бер әрмәнидер. Буның илә дә күрештем. Бу да ир уртасыннан үтебрәк бара торган бер яшьтә. Үз теленнән башка, төрекчәне бер төректән артык, французчаны француз кадәр белә. Төрекчәдә язган әсәрләре, сәясәт тарихлары бар. Мәгълүматы бик киң. Диран әфәнде төрекләр илә һәрвакыт бергә катнашып мәмләкәт вә ватан хезмәтләрендә булына, диләр. Мәсәлән: хәзерендә Мөдафәгаи миллия җәмгыятенең эшлекле әгъзаларыннан берседер. Матбугат җәмгыяте бар вакытта аның рәисе дә ул булган. Ләкин Диран әфәнденең язган мәкаләләре күбесенчә артыграк озын вә укучылар аңламаслык дәрәҗәдәрәк нечкә була. Күбесенчә төрекләр каһвәханәләрдә моны укый-укый йокыга китәләр. Шуның илә бәрабәр, хәбәр күплеге, хәбәрләренең тизлеге, сәяси мәсләкләренең берсенә дә артык бирелмәенчә, барсы берлән дә яши вә килешә алуы җәһәтләреннән «Сабах» газетасы мондагы газеталар арасында беренче урын тотмактадыр. «Сабах» газетасы хөррият вакытларында 50 меңнәр басылган. Бервакытлар 18 меңнәргә төшкән. Сугыш башлангач, 30-40 меңнәргә чыккан. Хәзерендә 25 меңнәр кадәр басыла, диләр.

Еллык бәһасе Русия өчен 15 сумдыр. (Русиядә мөгаллимлектә булган Фәйзуллаһ Мөхәммәд вә Госман Җәлил әфәнделәр дә ошбу газетада мөхәррирлек итәләр.)

«Икъдам» – бу да искедән бирле чыга торган төрек газеталарыннандыр. Бу газетаның сахибе Әхмәдҗәвит бәк вә сәяси мөхәррире Гали Камал бәк «Иттихад вә тәрәккый»челәргә мохалиф улып, Камил пашага вә Әнгелтерә сәясәтенә яхшы карадыкларыннан, «Икъдам»ның хәяте вә мәсләге монтазам дәвам итә алмый. Иттихадчылар вакытында ул үзенең асыл мәсләген бер кадәр саклап язарга мәҗбүр була. Бәгъзән тукталып та куя. Хәзерге хәлдә Җәүдәт вә Гали Камал бәкләр Исвичрә[3] вә Австриядә торалар. Мәкаләләрен газетага шуннан язгалыйлар. Бунларның мәкаләләре күбесенчә яхшы вә укырлык нәрсәләр була. Икъдамның Лондон мөхбире дә бик яхшы нәрсәләр язгалый. Бунлардан башка, «Икъдам»да тәсадефи уларак бик мөһим мәкаләләр очраштыргалый. Моның да Бабы Гали җаддәсендә вә Бабы Галинең күршесендә генә «Икъдам юрду» исемендә үзенә махсус салдырган бик һәйбәт бинасы бар. Идарәханәсе вә матбагасы бик гүзәлдер. Икъдам хәзер 15-18 меңнәр басыла, диләр. Моның да хакы Русиягә сәнәви 15 сумдыр.

«Танин» – вакытыйлә бик җанлы вә тавышлы булган «Танин» хәзер әллә нишләп бераз йомшаган. Монда һәр көн сәяси баш мәкаләләрне, элек мәгариф назыйре булып торган Исмәгыйль Хаккы бәк Бабанзадә яза. Ләкин мондагы кешеләр: буның язулары киткән саен сыеклана бара, рухы киткән саен азая бара, диләр. Үзе берлән күрешер өчен идарәханәләренә берничә мәртәбә барсам

[1] сайланган
[2] алмашып
[3] Швейцария

да, вакытын тугры китерә алмадым. Вакытыйлә «Танин» дә Хөсәен Җаһид бәк бик рухлы мәкаләләр яза иде. Хәзер ул язмый. Бер утырышканда «Ни өчен язмыйсыз?» дип сорадым. Сәясәт белән шөгыльләнүдән туйдым, моны ташлыйм, төрекләрне мәдәни вә гыйльми хәрәкәткә кертү юлында хезмәт итәргә телим, «Танин» язып үткәргән дүрт елымны Анатулы төрекләре арасында зирагать асылын яхшыртуга сарыф иткән булсам, һич шөбһәсез, күбрәк нәтиҗәләр күрелгән булыр иде, ди. Җаһид бәк үзе «Танин» матбагасында булына; эшләрне карый торган булса кирәк. Мөхәррирләре арасында яхшы ук үткен каләмле бер Мөхеддин бәк бар. Башка язучыларының күбесе тәсадефи адәмнәрдер. «Танин» иттихадчылар нашире әфкяредер. Хәзерендә дә Җаһид бәк илә Исмәгыйль Хаккы бәк сугышны дәвам иттерүнең иң шиддәтле тарафдарларыннан, диләр.

«Танин»ның Истанбул тарафыннан, солтани мәктәбе каршысында үзенә махсус матбагасы вә идарәханәсе бар. «Танин»ның Русия өчен еллык хакы 15 сумдыр. Үзе көндәлек, зур кулда алты бит булып чыга.

«Тасвире әфкяр» – мәрхүм Әбүззыя Тәүфыйк бәк тарафыннан күптән бирле дәвам иттерелеп килгән бу газетада көндәлектер. Баш сәяси мәкаләләре Юныс Нади бәк тарафыннан языла. Бу затны яхшы Яурупа тәрбиясе күргән бер кеше диләр. Ләкин язулары күбесенчә әсаслы нәрсәләр булмый. Мәгълүмат үзәренә түгел, хиссият вә шовинизм үзәренә таянып яза. Бу газетада язучыларның берсе дә мәшһүр Әхмәд Рәсим бәктер. Моның язуын да яратып укучылар бик күп. Әмма мин үзем бунлардан һич ләззәт ала алганым юк. «Тасвире әфкярда» эксәриян рәсемнәр дә була. Әзербайҗан төрек әдипләреннән мәшһүр Мөхәммәд Әмин бәк Рәсүлзадә җәнапләре дә ошбу газетаның мөхәррирләреннәндер. (Бу кеше Иранның мәшрутиять дәверендә андагы иң яхшы газета булган фарсыча «Иранну»ның мөхәррире иде.) Бу газетаның үзенә махсус бинасы юк. Фатирда тора. Басылуы 12-15 меңнәр, диләр. Хакы Русиягә 15 сумдыр.

«Ифһам» – төрекчә газеталарның иң тугры вә ачык язганы хәзерге көндә «Ифһам» газетасыдыр. Бу газета кичләре чыга. Үзе яңарак бер газета улып, милли мәшрутиятьчеләрнең нашире әфкяре санала. Сахибе Парижда икмаль иткән, соңралары Мисырда торган вә Истанублда парламентта мәбгуслык иткән Әхмәд Фәрид бәк намында яшь бер заттыр. Моның илә күп күрештем вә якыннан таныштым. Мин моны мәгълүматлы, ватанпәрвәр, хезмәтенә ихласлы, риясыз бер зат таптым. Бу газетаның сәяси мөхәррире Мостафа Сөбхи бәктер. Бу да шул газетаның мәсләгенә хезмәт итә алырлык моктәдир вә мәгълүматлы, җитди бер кешедр. «Ифһам» газетасы баштан бирле сугышмау тарафдары булган. Сугыш башлангач, мөмкин кадәр тизрәк килешү фикерен тәрвиҗ иткән[1]. Хәзерендә дә шул мәсләгендә дәвам итә вә аның бу мәсләгенең тугры булганлыгы инде һәркемгә аңлашылган булса кирәк. Бунын да Русия өчен еллык хакы 15 сумдыр.

«Тәрҗемане хакыйкать» – бу газета кичләре чыга. Бунын бөтен әһәмияте мәшһүр Әхмәд бәк Агаев тарафыннан язылган мәкаләләрдәдер. Чөнки ул һәр көн бу газетага сәяси баш мәкаләләр яза. Аның язганнары исә хакыйкатән бик рухлы, җитди булалар. Аның язуларын монда искеләр дә, яңалар да, мөтәгассыйблар да, зыялылар да мәгалмәмнүниять укыйлар. «Тәрҗемане хакыйкать» тә көндәлек бер газетадыр. Хакы Русиягә сәнәви 13 сум.

«Гыйлемдар» – бу мәсләксез бер урам газетасыдыр. Шәхси эшләр хакында язып тавыш күтәрергә ярата, шуның өчен яхшы ук күп укыла. Элек Камил паша тарафдары улып иттихадчыларга фәүкылгадә дошман, анларны гаять кабәхәт сүгеп яза иде. Кабинет алмашынгач, бераз туктылып торды да иттихадчылар яклы булып чыга башлады. Бу газета да кичләре чыга. Бәгъзе бер чит дәүләт мәнафигына хезмәт итә дип тә бу газета хакында сөйләштергәлиләр. Әлбәттә, дөрестлеген белеп булмый. Русиягә еллык хакы 15 сумдыр.

* * *

Төрекчә журналларның иң яхшысы, рәсемнәре күп вә милли булганы, һич шөбһәсез, «Шаһбал» журналыдыр. Бу гаять гүзәл вә нәфис рәвештә басыла, 15 көндә бер чыга. Русиягә еллык хакы 10 сумдыр.

«Сәрвәте фөнүн» искедән бирле килгән рәсемле бер журнал исә дә, безнең Русия мөселманнары вә хәтта төрекләрнең үзләре өчен дә монда укып ләззәт алырлык нәрсәләр аз була. Әллә кайдагы Яурупа хикәяләрен, Яурупа мәгыйшәтләрен язалар вә рәсемнәре дә шундый ук нәрсәләр була. Нашире Әхмәд Әхсән бәктер. Хакы Русиягә 12 сум. Атнасында бер чыга.

«Рәсемле китап» – айда бер чыга торган рәсемле мәҗмугадыр. Хакы Русиягә 5 сум 60 тиен. Эчендә яхшы гына рәсемнәр вә укырлык нәрсәләр була.

[1] яклаган

«Иҗтиһад» – доктор Габдуллаһ Җәүдәт бәк тарафыннан атнада бер чыгарыла торган кечкенә бер журналдыр. Моның асыл мәсләге ислахате диния әсасы үзәрендә галим исламда тәҗәддедате фикрия[1] хасил итмәктән гыйбарәттер. Бәһасе Русиягә сәнәви дүрт сумдыр.

«Сәбил әр-рәшад» – дини, гыйльми, әхлакый гүзәл бер журналдыр. Атнада бер чыга. Эчендә дини, гыйльми, фәлсәфи вә әдәби бик гүзәл мәкаләләр булына. Мөхәррирләреннән Гакиф бәк вә мөдире Әшраф бәк моктәдир затлардандыр. Ләкин шөун кыйсмендәге[2] вак хәбәрләр арасында бәгъзән Русия хөкүмәте вә галәм ислам хакында язылган нәрсәләр сәбәпле булса кирәк, буны безнең Русиягә кертмиләр.

Бунлардан башка «Рабаб» вә яңа чыгарыла башлаган «Бөек тойгы», «Ислам дөньясы» кеби журналлар бар исә дә, бунлар кечкенә һәм дәвамнары мәгълүм булмаган нәрсәләр булганлыктан, язып торырга лөзүм күрмәдем.

## 70

## «Бәгъсе бәгъделмәүт»[3]

Солых мөзакәрәсе яңадан башланды. Яурупа дәүләтләре килештерү мәсьәләсен өстенә алган вә бу эшкә җитди сурәттә керешкән төсле күренәләр һәм тиздән солых ясалуга һәр тарафта өмидләр дә күбәйде. Күбәйде, әмма эшнең нәтиҗәсе төрекләр өчен начар булып чыгачактыр: солых ясалганда әүвәлән Әдернә китәчәк. Бу мохаккак. Саниян, аталар Яурупа дәүләтләренең каравына калдырылачак. Крид атасы исә китте. Әгәр дә хәзер Төркия тазминате хәрбия[4] түләргә мәҗбүр ителмәенчә вә болгарлар Мәрмәрә сахиленә төшмәенчә шул югаргы нәрсәләр илә генә котыла алсалар, төрекләр буны үзләре өчен муаффәкыять санап мәмнүн булачаклардыр.

Бу сугыш «Госманлы дәүләте» өчен фәүкылгадә начар булды. Аның Яурупадагы һәммә губерналарын алып, үзенә Истанбул тирәсендә кечкенә бер кисәк җир калдыралар. Госманлы хакимияттен былтыр Африкадан бетергәннәр иде. Быел исә Яурупадан бетерәләр. Бундан соң төркия Яурупа дәүләтләреннән түгел, Азия хөкүмәтләреннән саналачактыр.

Мөселманнар һәр җирдә вә һәрвакыт һәрнәрсәнең яхшы ягын гына уйлап үз-үзләрен юатып торырга яраталар, алданудан ләззәт алалар. Үзләрен бер такым хыяллар илә юатып торучыларны дуст вә милләтпәрвәр саныйлар. Ачы хакыйкатьләрне күрсәтүчеләрне яратмыйлар, анларга рәнҗиләр. Ләкин, мәгаттәәссеф, эшләр үз көенчә йөри. Мөселманнарның яратып-яратмауларына карап тормый.

Траблус сугышында булган шикелле, бу Балкан сугышында да ачы хакыйкатьләр мөселманнар каршысында үзенең бөтен гәүдәсейлә заһир булды. «Хиффәт болгарларның Мәгәркәдәге ләшкерләрен[5] төрекләр юри Чаталҗага кадәр китергәннән соң арт яктан камап алып, Болгарияне харап итә» алмадылар. Билгакес, болгарлар төрекләрне һәр яктан камап алдылар. Каратагъда «иркәк заты» да бетмәде. Билгакес, Рум иле кыйтгасында бичара төрекләрнең иркәк затларын балканлылар вәхши бер сурәттә кырып бетерә яздылар. Төркиягә Руманиядән дә бер файда килмәде. «Госманлы таҗының бриллианты» вә «Мәкаме хиләфәтнең Яурупада нык бер терәге» булган «арнавыд милләте нәҗибәсе» дә үзенең кем икәнлеген күрсәтеп, садәдел төрекләрнең никаәр алданганлыкларыннан билфигыль исбат итте. Әүвәлән Арнавыдлар төрек гаскәре арасында ихтилаф төшереп Төркиянең бөтен гаскәрен бәрбад иттеләр. Соңра һич туктаусыз гыйсъян чыгарып, үзләренә имтиазлар аларак Македония мәсьәләсенең кузгалуына вә дәһшәтле Балкан сугышының чыгуына сәбәп булдылар. Сугыш башлангач, Арнавыд солдатлары вә күңелле гаскәрләре сугыш сафыннан качып, гаскәрне боздылар. Яки төрек офицерларын атып үтерделәр вәяхуд төрек авылларын талап яндырып егмачылык иттеләр. Иң ахырда Триста конгрессында Австрия вә Италия хөкемдарларының исәнлегенә дога кылып, Төркияне, төрек солтанын телгә дә алмадылар вә Арнавыдлыкның Төркиягә мәрбутияте калмаска тиешлегенә карар бирделәр.

Төрекләр иске хөкүмәтне алмаштырып яңадан да сугышып карадылар. Фәкать кинә, мәгаттәәссеф, муаффәкыять күрелмәде. Төркиянең флоты да бер муәффәкыять күрсәтә алмады. Бөтен аталар юнан тарафыннан забит ителде. Төркия флоты аңа каршы тора алмады. Менә бунлар язарга да, сөйләргә дә бик тәмсез нәрсәләрдер. Фәкать барсы да билфигыль вакыйг булган хакыйкатьләрдер. Бу хакыйкатьләрнең аңлашылуы Төркия өчен фәүкылгадә кыйммәткә төште. Бу

[1] фикер яңарышлары
[2] вакыйгалар өлешендәге
[3] Үлемнән соң терелү
[4] репарация
[5] гаскәрләрен



Рәс. 66. Болгарстан мөселманнары группасы.



Рәс. 65. Әхмәд Әхсән бәк.




Рәс. 64. Исмәгыйль Хаккы бәк Бабанзадәнең кул язуы.




Рәс. 63. Хөсәен Җаһид бәкнең кул язуы.

хакыйкатьләрне аңлау өчен бөтен Рум иле кыйтгасын кулдан ычкындырырга, Рум илендә өч йөз меңләп төрекләрне уттан вә кылычтан кичерергә, анларның хатын-кызларын дошманнардан хәкарәт иттерергә, мал вә милекләрен талатуга вә бөтен төрек кавемен туфан астында калган шикелле зур фәлакәткә дучар итәргә лязем булды.

Хәзерендә дә эшләр шулай ук: төрекләр арасыннан берәр кеше мәйданга чыгып та: «Яһү, әрмәниләр илә гарәпләр бездән аерылырга телиләр, әгәр без анларны үз ихтиярымыз илә аермасак, анлар кинә ахырында бер көн аерылачаклар, ләкин ул вакыт тагын ук төрек кавеменең каны түгеләчәк, төрек милләтенең миллионнары тәләф булачак» диячәк булса, ул кешене, әлбәттә, мәлгунь диләр, кәфер диләр, фетнәче вә дошман диләр. Хәтта ватан хаине дип төрмәгә дә ябып куярлар. Әле бит ул эшләр булмаган, була калса аны шул вакытта да язарга, яки сөйләргә була, диярләр. Безнең мөселман халкының әхвәл рухиясе шулайдыр. Без хакыйкатькә каршы тугры карый алмыймыз, күзне йомарга тырышамыз. Ләкин мәгаттәәссеф, бундан һич файда итә алмыймыз, даимән зарар гына итәмез.

Ачы тәҗрибәләр кешегә яки милләткә гыйбрәт бирә диләр. Әгәр бирсә, бик яхшы булыр иде. Ләкин мәгаттәәссеф, ислам дөньясында вә мөселман хөкүмәтләренең тарихларында ачы тәҗрибәләр бик күп улдыгы хәлдә, безнең алган гыйбрәтләремез һич юк, яки бик аздыр. Маңгаемызга килеп бәрелгәч без мөтәәсир буламыз, ләкин буны бик тиз онытамыз вә дәрхаль искечә исәпләргә башлыймыз. Хәзерге бик ачы тәҗрибәләр үзәренә инде төрекләр арасында да үзләренең истикъбальләренә кайгыртучылар байтак бардыр: «Инде Анатулыга чыгамыз, бер Азия хөкүмәте буламыз, әгәр җитди ислахатка керешмәсәк, мәгаз Аллаһ[1], анда да яши алачак түгелмез», – диләр. Ләкин ислахат сүзе төрекләрдә йөз елдан бирле авызларда сөйләнә, ляихәләр сурәтендә языла, әмма билфигыль гамәлгә куела алмый. Кулларыннан Рум иле кыйтгасының чыгуына сәбәп тә шулдыр. Төрекләрнең тарзы тәфәккерләре[2] бөтен әсасыннан үзгәргән мөддәттә ислахатның Анатулыда да Рум илендәгедән күп фәрекъле булуы шөбһәле вә, бинаән галәйһи, рум илендә булган вөкугатның Анатулыда да дәвам итүе бик ихтималдыр. Македония илә Арнавыдлык урынына Сүрия илә Әрмәнстан мәсьәләләре хәзер торалар. Боларны алдан күреп, кузгалмаслык дәрәҗәдә хәл итеп куюга, әгәр аңа имкян юк исә, бу черек әгъзаларны хәзердән үк кисеп ташлауга хөкүмәтнең дә, вә төрекләрнең дә җәсарәтләре җитә алачак түгелдер.

Шуның илә бәрабәр, төрекләр арасында истикъбальгә бик җитди караучылар да бар. Бунларның фикеренчә: хәзергә кадәр Төркияне вә төрекләрне харап иткән нәрсә «госманлылык» фикерәдер. Грек, әрмәни, болгар, яһүди, гарәп, лаз, курд шикелле җитмеш төрле милләт җыентыгына төрекләр «госманлы милләте» дип исем кушканнар вә шуның мәнфәгатен саклар өчен ялңыз бер төрек кавеме һич туктаусыз сугышып, җанын вә малын тәләф итеп торган. Тегеләр рәхәтләнеп сәүдә вә сәнәгатькә керешкәннәр. Үзләренә махсус милли идеаллар тотканнар. Шул идеалларының фәгалияткә чыгуына хезмәт иткәннәр. Әрмәниләр әрмән өчен, греклар грек өчен, гарәпләр гарәп өчен тырышканнар. Бары төрекләр генә үзләренә төрек милләте, төрек халкы, төрек мәнфәгате диярге курыкканнар. Бүген тегеләрнең күбесе үзләренең милли идеалларына барып кушылдылар. Калган әрмәниләр, гарәпләр вә хәтта курдлар да шуңа кушылу артыннан баралар. Төрекләр генә ятим булып калды. Анларның «госманлылык» фикере банкрот булды, төреклек идеаллары исә юк иде.

Шуның өчен дә Төркиянең истикъбален кайгыртучы бәгъзе мөтәфәккирин, хәляс вә нәҗатне[3] бары бер генә нәрсәдә күрәләр. Ул да: төреклек фикере, төреклек идеалыдыр. Бунлар: «Госманлылык үлде, төреклекне тергезергә» кирәк, ягъни төрекләрнең истикъбале «бәгъсе бәгъделмәүт»тәдер, диләр. Бу фикерләрен мәйданга чыгарыр өчен лозунг итеп тә: «Төркиянең истикъбале төрекләрне яшәртүдә, яшьләрне төрекләштерүдәдер», – диләр.

Хәзергә кадәр Төркиядәге әллә ничә милләтләрдән мөрәккәб бер җыентыкка «Госманлы дәүләте» исеме биреп йөртелгән, ләкин шул җыентыкка гаид бөтен косур вә гаепләр һәммәсе дә ялңыз төрек кавеменә генә иснад ителә килгән. Яурупалылар: төрек вәхшәте, төрек җәһаләте, төрек тәгассыбе, диләр. Шул халитатның[4] тәрәккый вә тәмәдден итмәвен дә ялңыз төрекләрдән генә күрәләр. Хәлбуки төрекләр бөтен мәмләкәт халкына нисбәтән әкълияттә[5] иделәр. Аның өстенә дә төрек кавеме бөтен гомере буенча тегеләрне саклап, алар өчен сугышып үткәрде, җан вә

[1] Аллаһ сакласын
[2] фикерләү рәвеше
[3] котылу һәм исән калуны
[4] эретмәнең
[5] азчылыкта

мал тәләф итте. Бөйлә бер вәзгыятьнең төрек кавеме өчен файдалы түгел, бәлки бик зарарлы икәнлеге мәйдандадыр.

Шуның өчен дә Төркиянең истикъбален төреклек фикерендә күрүчеләргә, төрек кавеменең бөтен сыгы вә гайрәте төреклек өчен булырга тиеш диючеләргә хак бирергә тугры киләдер.

Ләкин әлегә монда бу фикергә мохалиф кешеләр бик күптер. Буларның бер кыйсме руханиялар вә хуҗалар, икенче кыйсме гарәп, Арнавыд, курд шикелле төреккә башка милләтләр вә өченче кыйсме дә төрекләрнең үзләредер. Булардан һәркайсының үзләренә күрә сәбәпләре вә юллары бар. Руханилар: бөтен ислам милләте вәхдәдер[1], исламда миллият фәрекъләре булырга тиеш түгел, хәзрәти рәсүл инсаннарга миллият ноктаи назарыннан карамады, бәлки исламият ноктаи назарыннан гына карады, диләр. Бу фикердәге кешеләрнең тәрҗемане әфкяре «Сәбил әр-рәшад» җәридәседер[2]. Гарәп, Арнавыд, Курд кеби кавемнәр исә үзләре күптән бирле үз миллиятләре фикеренә хезмәт итсәләр дә, төрекләрдә мондый фикер уянуны теләмиләр. Чөнки буны үз мәнфәгатьләренә муафыйк күрмиләр. Үз максадларына ирешкәнчегә кадәр бунлар төрекләрнең һәмишә дә йокыда торуларын вә «госманлылык» хыялы белән вакыт кичерүләрен телиләр. Бу фикердәге кешеләр арасында бик җитди мәгълүмат сахибе зыялы адәмнәр дә күптер. Төрекләрнең үзләренең төреклек фикеренә каршы килүләре исә мәхз гафиләтләреннән вә башкаларның әхвәл вә максадларыннан бихәбәрлекләреннән киләдер.

Шуның илә бәрабәр, бу соң вакыйгалар вә Арнавыдларның мөгамәләсе төрекләрдән бик күп кешеләрнең күзләрен ачты. «Иттихаде ганасыйр[3]» вә «госманлылык» фикерләренең никадәр буш бер хыял икәнлекләрен аермачык күрсәтте. Хәзер Төркиянең истикъбален төреклек фикерендә күрүчеләрнең саны көннән көн артмакта вә бунлар киттекчә куәт кәсеп итмәктәдер. Бу фикергә хадим булган матбугатның иң башлычасы «Төрек юрду» мәҗмугасы вә мөәссәсе исә «Төрек уҗагы»дыр.

Һәрничек булса да, бундан соңра бу фикернең киттекчә куәт кәсеб итәчәгендә, төрекләрнең ифрады[4] иҗтимагый вә фикри җәһәтләрдән тәрәккый итәчәкләрендә шөбһә юктыр. Ләкин ошбу тәрәккый госманлы төрекләренең сәяси истикъляльләрен коткарып калырлык дәрәҗәдә тиз рәвештә вөҗүдкә килерме, юкмы – буны белеп булмый. Әгәр коткарып кала алмаса, ул вакыт бу фикернең файдасы «бәгъсе бәгъделмәүт»кә хезмәт итүдән гыйбарәт булачактыр.

Төреклек фикере Төркиянең сәяси истикълялен коткара алыр дип өмид итәргә мөмкин, әгәр дә: төрекләр үз ихтиярлары илә тиздән гарәпләр вә әрмәниләргә автономия биреп, бөтен сыгы вә гайрәтләрен халис төрек кавеменең генә тәрәккый вә тәмәддененә сарыф итсәләр, һәм дә халис төрек парламенты ясап, төрек милләтенең мәнфәгатен күзәтү хакында иттифак үзәрә хәрәкәт итсәләр.

Төрекләрне мәдәниләштерергә тырышуның башы исә, һич шөбһәсез, иң элек анларның төрекчә, ягъни үз телләрендә сөйләргә, укырга вә язарга өйрәнмәк; анлар арасына ибтидаи тәгълим[5] таратмак, кызлар укытуга хәзергедән мең мәртәбә артык әһәмият бирмәк, хатыннарга инсан вә иптәш дип карарга өйрәтмәк; халыкның икътисади җәһәттән күтәрелүенә тырышмак; юллар-күперләр ясамак; тиҗарәт вә сәнагать мәктәпләре арттырмак; төрек газеталар вә китаплары Истанбул бәкләре вә шагыйрьләре өчен түгел, Анатулы халкы, ул кешеләре өчен вә анлар аңлый торган телдә язмак кеби шәйләрдер

Буларны төрекләр үзләре белмиләрме? Белүчеләре юк түгел. Мәгариф назыйре Шөкри бәк илә күрешеп мәктәпләр ислахы вә ибтидаи тәгълим мәсьәләсе хакында сөйләштем. Безнең шикелле бер газета мөхбиренең күңеленә килгән нәрсәләр аңа, әлбәттә, күптән мәгълүмдер. Нафига нәзарәтенең бер шөгъбәсендә мөдир Салахеддин бәк илә күрештем. Бу мәсьәләдә ул әллә никадәр фикерләргә малик. Башка җәһәтләрдә дә шулай ук белүчеләр бар. Эшләргә теләүчеләр дә аз түгел. Ләкин мәмләкәтнең әхвәле иҗтимагыя, икътисадия вә сәясиясе шундаен уңайсыз хәлләргә килеп кергәнгә, хәзер аз заманда гына аны шунлардан коткарып, тугры бер юлга куюы, гадәтән мөхаль дәрәҗәсендә[6] читендер.

Ихтимал ки, укучылар миннән: «Истанбулда дүрт ай тордың, төрекләрнең бөек затлары, төрле фикердәге адәмнәре илә күрештең, Төркиянең истикъбале хакында син үзең нинди фикергә килдең?» дип сорарлар.

---

[1] бер милләт
[2] газетасыдыр
[3] халыкларның берләшүе
[4] аерым яшәүләре
[5] башлангыч белем
[6] мөмкин булмагандай

Мондый бер сөальгә минем тарафымнан биреләчәк җавап өмид илә түгелдер. Әсаслы бер сурәттә тәмәдден вә тәрәккый юлына керә алырмы икән дип күп исәпләдем, бу хакта күп кешеләрнең фикер вә хиссиятләрен аңларга тырыштым, буңа тәгалликъ булган хәлләр вә мәсьәләләрне өйрәнергә иҗтиһад иттем. Бу хакта миндә хасил булган фикер вә тәэссоратның нәтиҗәсе өмид тарафында түгел, өмидсезлек тарафында булды.

Шөйлә ки, күзне йомып, исәпләп караганда: Балкан сугышларыннан соң Төркия акчага фәүкылгадә мохтаҗ булып калыр, Төркиянең калган җирләрендә зур-зур имтиязлар вә хокуклар алмаенча Яурупалылар аңа бурычка акча бирмәсләр, Яурупа дәүләтләреннән берсе имтияз алды исә, башкалары да үзләренә мөкяфәт вә хиссә сорарлар; ниһаять, Яурупа дәүләтләре үзара аңлашып Төркиянең калган җирләрен үз араларында икътисади рәвештә нөфүз даирәләренә бүләрләр, әгәр Төркия буңа каршы тора башласа, Әрмәнстан мәсьәләсе, курд вә гарәп мәсьәләсе, Йәмән мәсьәләсе, бугазлар мәсьәләсе шикелле мәсьәләләр кузгатып тагын аның башын әйләндерерләр, дахилдә ихтилафлар чыгар, шул тарикъчә Төркия тәмам хәлдән таяр төсле күренәдер.

Иске имтиязлар илә сәяси вә икътисади җәһәтләрдән Төркиянең электән үк Яурупа дәүләтләре кулында әсир икәнлеге, гомум төрек халкында уяну вә мәгариф юклыгы, дини тәгассыб бик көчле икәнлеге, төрекләрнең үз кулларында тиҗарәт, сәнәгать юклыгы, зирагать эшләрендә бик артта икәнлекләре, Яурупалылардагы мәгънәсе белән милли хиссияткә малик түгеллекләре һәм дә чит дәүләтләрнең һәммәсенең дә мәнфәгате Төркиянең истикъляль вә куәте бетүгә икәнлеге дикъкатькә алынса, Төркиянең мөстәкыйль булып яшәвен вә терелеп истикъляль ныгуын күтәргә гадәтән мөмкин түгелдер.

Төркиянең калган кыйсемнәрен даирәи нөфүзләргә[1] бүлгәндә хиссәнең иң зурысы Германиягә төшәр төсле күренә. Аның Истанбулдагы «Хәйдар паша» искеләсеннән[2] бөтен Анатулы аркылы сузылып Багдадка бара торган тимер юлы гадәтән гәүдәнең башыннан аягына кадәр озайган кан тамырына охшыйдыр.

Германиянең солтан Хәмид вакытыннан бирле Төркиягә булган «дустлыгы» бушка үтмәгән. Анатулының немецлар тәсаррыфына кичүе өчен ниләр лязем исә, һәммәсе дә эшләнгән. Авырлыклар мөкәммәл сурәттә чәнчелгән. Боларның тәдриҗән үсеп йомыш бирәсе генә калган. Франция Сүрия тарафында, инглизләр Басра көрфәзе вә Мезопотамия тирәләрендә үзләренә хиссә алырлар. Италия Траблус өстенә, ихтимал ки, Төркиянең дәхи дә берничә аталарын да алыр. Истанбул илә бугазларның Русия хиссәсенә төшәчәге зан ителсә дә, бу зан тугры чыкмаса кирәк. Чөнки югарыда бәян ителгәнчә, Багдад тимер юлының бер башы Истанбулдагы «Хәйдар паша» искеләсендә Истанбул бугазының бер читенә килеп терәлгән. Немецлар тарафыннан «Хәйдар паша»да салынган зур вокзал дәһшәтле бер сурәттә Германияне тәҗәссем иттереп тора. Шул сәбәпле Истанбул илә бугазларны хәзерендә төрекләр кулыннан түгел, Германия кулыннан алырга ихтыяҗ төшәчәк, бу исә бик күп читен бер мәсьәләдер.

Менә шуларны исәпләгәннән соң «бәгъсе бәгъделмәүт» хәтергә килә. Һинд, Мисыр, Русия мөселманнарының терелә башлаулары үз хөкүмәтләре беткәннән вә чит дәүләтләр идарәсенә төшеп бераз вакытлар изелгәннән соң башланганлыгы шикелле, госманлы төрекләренең дә шушы хәлдән мөстәсна[3] булмаулары бик ихтималдыр, вә минем хосусый фикерем дә шуннан гыйбарәттер.

*Истанбул. 9 март. 1913.*

* * *

Истанбулдан язылып «Вакыт» вә «Шура»да басылган мәктүбләр шунда тәмам булды.

Мәкаләләр артык күбәеп вә озаеп укучыларны ялыктырмасын өчен, Истанбулда күрешеп мосахабәт иттегем бәгъзе бер затларның фикерләрене, мәгаттәәссеф, язмый үтәргә тугры килде. Инде аларны соңыннан язып китапны озайтырга да уңайсызланам. Шуның илә бәрабәр, үзем мәмләкәткә кайтканнан соң Истанбулдан алдыгым бер мәктүб илә бер шигырьне түбәндә гайнән дәреҗ итми[4] үтә алмыймын.

[1] йогынты даирәләренә
[2] пристаненнан
[3] чыгарма
[4] үзгәртмичә китерми

Мәктүб Төркиянең иң мөнәүвир әл-фикер, иң зыялы вә хөрриятпәрвәр голәмасыннан философ доктор Риза Тәүкыйф бәкнеке; шигырь исә кинә Төркиянең бик галим вә бик фазыйль[1] адәмнәреннән һәм дә ислам мәгарифе илә Яурупа мәдәният вә әфкярын татбикъ итү тарафдарларыннан Истанбул дарелфөнүненең мөдир гомумисе Сами (Сөләйман Нәсиб) бәкнекедер.

Философ доктор Риза Тәүфыйк бәкнең мәктүбе будыр (гайнән):

*İstanbul, 1913 sene. 30 Mayıs.*

Gazeteniz için bendenizden bir fotoğraf istemişsiniz. Hakkımda tevcihinizi gösteren bu talebinize maalmemnuniye icabet ettim; en son aldırmış olduğum bir resimi takdim eyledim. Bir hafta evvel alınmıştır.

Rusya'daki Türklerin pek galebelik ve kuvvetli bir millet teşkil ettiğini pek iyi biliyoruz; terakkiyet meydanında müsabakaya hazırlandıklarını da biliyoruz ve bundan dolayı memnun ve müftehir oluyoruz.

Böyle büyük ve müstehsan bir emel uğurunda sarıf olunan himmetler heba ve ruhud olmamak için, türkler, muvaffakiyetin başlıca esbab ve şurutunu her şeyden evvel kamil ile inanmalıdır. Benim itikadımca iman, yani «чын күңелдән» inanmak olmadıkça canda vicdanda kuvvet olamaz.

Eğer vaktim derhal müsaade olsaydı size müslümanların ve bilhassa Türklerin kusurlarını tafsillati ile gösterirdim ve o kusurları nasıl ve ne gibi vasıtalar ile izale etmek lazım gelir, onu da bildiğim gibi ve bildiğim kadar söylerdim. Maa ma fih bu meseleleri bundan beş altı sene evvel beş Rusyalı müslüman talebeme lüzumu kadar izah ve tarif etmiştim. Herhalde gerek bütün alem islamın, gerekse münhasıran Türk aleminin a'sabına – nice asırlardan beri – arz olan uyuşukluğun mahiyeti ve esbabı sıhhiye, siyasiye ve ictimaiyesini bin dahi kemal hulüs ile tetebbu' etmekteyim. Bazı hakaikı da kuruyorum. Bunlar hakkında ileride efkarı acizanemi arz ederim, eğer sağ kalırsam ve vaktim olursa!...

Şimdilik sizler hakkında temenniyat halisem, evladınızı her vecihle iyi terbiye edip dünya yüzünde çoğalmanızdır. Saniyen dünya işlerine taaluku olan maarifte tamamen Avrupalı usulunu ve Avrupa ulumunu hulüs tam ve ciddiyet ve ihtimam ile alışmanız ve daima yarını düşünüp hiç vefat etmeyecek imişsiniz gibi çalışmanızdır.

Baki benden sizlere selam ve ihtiram. Sizden gayret, Haktan inayet; efendim,

*Sabik Edirne mebusu ve hala Meclis-i kebir sıhhiye azasından*
***Filozof Rıza Tevfik.***

* * *

Сами (Сөйләман Нәсиб) бәкнең шигыре будыр:

**Hakikate doğru**

Her gün yeni bir dert ile makhur sefalet
Her gün yeni bir mevt ile bir parça ölürken
Afak ümidine mülevven ve müzeyyen
Bir rüya adı ile titrer beşeriyet.

Mazi, ebedi sahne-i perhun mezalim
Hal, işte biraz süslü, fakat tebaki o sahne
Adı... bilelim ki o da mazi gibi muzlim
Adı, bilelim ki, o da mazi gibi köhne...

Artık yetiş, ey dost-ı kerem, dost-ı rehaver,
Anlat bize, ey mühr-i hakikat, bizi kandır
Anlat ki yalan, hepsi yalan, hepsi yalandır...

Anlat ki: adalet, medeniyet gibi sözler;
Derken, yine kan kan, yine hak namına kuvvet
Artık yeter. İnsanlara insanlığı öğret.

***Süleyman Nesib***

[1] намуслы, өстен



*Рәс. 67. Төркиянең бөек голәмасыннан Габдеррахман Шәрәф бәк.*



*Рәс. 75. Философ доктор Риза Тәүфыйк.*



*Рәс. 68. Брусалы Мөхәммәд Таһир бәк.*



*Рәс. 73. Мәгариф назыйре Шөкри бәк.*



*Рәс. 74. Габдеррәшид әфәнде Ибраһим.*

* * *

Истанбулда булындыгым вакыт төрекләр тарафыннан күрдегем хөрмәт вә илтифатлар өчен бу урында гомуми сурәттә изһаре тәшәккер итеп үтүне үземә иң мөкатдәс бер бурыч дип беләм. Голәма вә мөтәфәккирин улсын, бөек хөкүмәт мәэмүрләре улсын, үзләре илә күрешергә вә фикерләрене ишетергә теләдегем затлар һәр кайсы мәгалмәмнүниять хозурларына кабул боердылар. Үзләренең фикерләреннән, фазыл вә камалларыннан мине мөстәфид[1] иттеләр, хастаханәләрне яхуд бөек даирәләрне карар өчен барган вакытларымда шундагы мәэмүрләр һәр җирдә фәүкылгадә нәзакәт вә илтифат илә кабул боердылар. Бер газета мөхбире өчен бирелергә ярый торган мәгълүматны бирүдә бер дә саранлык күрсәтмәделәр. Гомумиятлә төрекләрнең мәга мөгамәләсеннән бик разый калдым. Зиядәсейлә мөтәшәккирмен.

Йосыф бәк Акчура углы Төркиянең әкабир[2] вә могтәбәраныннан күп затлар илә күрешү вә танышуыма вәсилә булды. Голҗалы мөгаллим Габделгазиз вә мөгаллим Хәлим Сабит әфәнделәрнең һәм дә мөһим бер урын тотучы Мәмдух Шәүкәт бәкнең дә югары даирәләр илә күрешә алуыма күп файдалары тиде. Дарелфөнүнендә укучы һәмшәһриләремездән Габдеррахман Габдеррәхим әфәнде дә Истанбулның күп җирләрен күрү вә күп кешеләре илә танышу хосусында миңа зур могавәнәт итте. Һилә, мөхтәрәм бабамыз Сәйях Габдеррәшид әфәнде Ибраһим җәнапләренең өендә һәмшәһриләр илә тәмам үземездәгечә пилмән ашаган вә аның артыннан самавыр төбенә тезелеп гөжләтеп чәй эчкән вакытлар һич онытылырлык түгелдер. Буларның һәркайсына бик самими сурәттә мөтәшәккир вә миннәтдармын.

* * *

Балкан сугышының гомум ислам дөньясына бик зур тәэсир иткәнлеге мәгълүмдер. Мәкаме хиләфәт бөтен дөнья мөселманнары өчен мөкатдәс саналдыгыннан вә Балкан сугышында исә мәкаме хилафәткә иң дәһшәтле зарбәләр әверелдегеннән, шулай тәэсир итүе бик табигый иде. Әлбәттә, бу тәэсир безнең Русия мөселманнарында да күрелде. Бер-берсе артлы булган Траблус вә Балкан сугышларына төрекләрнең бу дәрәҗә җиңелүләре, һич шөбһәсез, мөселманнарга бик начар тәэсир итте. Хосусән, мөселманнар Төркияне бу дәрәҗә зәгыйфь дип белмиләр вә аның башына бу кадәр фәлакәтләр килер дип исәпләмиләр иде. Мөселманнар гына түгел, хәтта Яурупалылар өчен дә Төркиянең бу кадәр җиңелүе көтелмәгән бер эш булып чыкты.

Без му мәсьәлә хакында сүзне озайтмаенча, ялңыз үз газетамыз «Вакыт» илә «Вакыт»ны укучылар хакында гына берничә сүз әйтеп үтүне тиеш табамыз вә, ихтимал ки, киләчәктәге вакыйгалар өчен шаяне гыйбрәт булыр дип беләмез.

Кирәк Траблус сугышы, вә кирәк Балкан сугышы вакытларында без газетамызда хәбәрләр вә вакыйгаларны булганы кебек яза бардык. Петербург телеграф агентствосының телеграмнары да гайнән басыла килде. Без укучыларымызны юатып, өмидләр биреп торуда бер файда булыр дип белмәдек. Файда мотлакан һәр эшне булганы кебек тугры язуда, дөрест әйтүдә булачагына игътикад иттек. Булганы кебек язылган бу хәбәрләр укучыларымызның күбесенә бик авыр вә ачы тоелды. Хосусән, Төркестан тарафларындагы саф күңелле кардәшләремез газетамызның бу мәсләгеннән бик наразый калдылар. Имзалы вә имзасыз уларак безне орышып, сүгеп һәртөрле хатлар яза башладылар. Сез: «Төрекләр җиңелгән, утыз мең төрек юнаннарга әсир бирелгән, Сәланик аларга тәслим ителгән дип язасыз. Бу исә сарих Коръәнгә хилафтыр. Мөселман гаскәренең әсир бирелүе шәрган җаиз түгелдер, һәр мөселман солдаты йөз гайре мөслимгә мокабил киләдер, мөселман гаскәренә ярдәмгә фәрештәләр иңәдер, болар барысы шәрган сабит нәрсәләрдер, сез ахрысы боларга ышанмыйсыз, сезнең иманыңыз юктыр, шул хәбәр язылган газетаңызга керосин сибеп ут төрттеп яндырдык, газетаңызга бойкот, үзеңезгә нәфрәт иттек» дип яздылар. «Торасыз да "П.А.Т."[3] дип язасыз. Аны һәммә хәбәрләре ялган бит, сез юри төреккә дошманлык өчен шуларны язасыз» диделәр. «Сез гел болгарлар, серблар, юнаннарның җиңүләрен язасыз, ахрысы шулардан акча алдыңыз, медаль бирә торганнардыр, сез шуларга сатылгансыз, төрекләр мәңге дә җиңеләчәк түгел» дип язучылар булды. Бәгъзе берләре: «Төрекләр җиңелсә дә, җиңелә дип язмаңыз, без аны ишетәсемез килми» диделәр. Кабәхәт лафзалар берлән сүгеп: «Үтерермез сезне, кабереңезне билгеләп куеңыз» дия язучлыр да булгалады.

[1] файдаланучы

[2] олылар

[3] Петербургское агентство телеграфии ("Вакыт" газетасында Балкан сугышына бәйле телеграммаларның тәрҗемәсе басылып чыккан)

Без боларга каршы сөкүт иттек. Аларның бу кыланышлары җәһаләтләреннән вә гафиләтләреннән килгәнлеген белеп мәгъзур күрдек[1]. Хәтта калебләрендә хиссияте миллия вә мәхәббәте диния барлыгына дәлаләт иткәнлеге өчен, аларның бу хәрәкәтләреннән мәмнүн калдык. Ләкин газетамызда кинә ачы булса да, тугры язудан туктамадык. Әфкяре гомумияне алдатып тору җинаятен иртикяб итәргә[2] разый булмадык. Озак үтмәс, бер көн килер, хакыйкать аңлашылыр, дидек.

Вакыйган, Траблус вә Балкан сугышлары бетте. Нәтиҗәләре һәркем аңларлык рәвештә мәйданга чыкты. Никадәр боргалап, матурлап язарга теләсәң дә, халыкны алдатып торырга имкян калмады. Менә шуннан соң башта ук тугры язып килүемез өчен укучыларымыздан рәхмәт хатлары ала башладык. Бунлар арасында безне элек сүгеп язган кешеләрнең дә хатлары вә тәүбәләре бар иде.

Хосусән, Истанбулдан кайттыгымнан соң, аннан «Вакыт»ка язып тордыгым мәктүпләр өчен әллә никадәр тәшәккер мәктүпләре килде. Ачы булса да, хакыйкатьне язып торганлык өчен рәхмәтләр укыйлар: «Төркияне вә ислам дөньясының хәлене без яңа таныдык, әйваһ! Никадәр гафиләттә торганмыз икән, никадәр язык хәлемезгә» диләр.

Шушы Траблус вә Балкан сугышлары вакытында тугры язганымыз өчен безне сүгеп һәм яратып язган бер бәйләм хатлар бездә мәхфуздыр[3]. Болар шул көенчә гайнән[4] бастырылып нәшер ителсәләр, халкымызның фикерене, әхвәл рухиясене вә дәрәҗәи гыйльмиясене күрсәтер өчен бик интересный бер материал булыр иде. Хәзергә булмады. Ихтимал ки, киләчәктә бервакыт нәшер ителер. Мондый вакыйгалардан милләтнең мөтәэсир вә мөтәхәссис[5] булуы аның йөрәге сәламәт икәнлеккә дәлил, бу исә истикъбаль өчен өмидле вә хәерле бер галәмәттер.

**Ф. К.**

---

[1] гафу иттек
[2] гөнаһка төшүгә
[3] саклана
[4] үзгәртелмичә
[5] хис итүче

**Бу китапта рәсемнәре вә кул язулары булган затлар**

| | Рәсемнәре | Кул язу-лары |
|---|---|---|
| Хәрбия нәзарәте назыйре Назыйм паша | + | |
| Мәшһүр мөәррих вә сәяси мөхәррир Морад бәк | + | |
| Сабикъ солтан Габделхәмид | + | |
| Мәшһүр Камил паша | + | |
| Арнавыд ихтилалчылар башлыгы Исмәгыйль Камал бәк | + | |
| Гөлсем вә Рокыя ханымнар | + | |
| Ике Мәрьям ханымнар | + | |
| Мәхмүд Мохтар паша | + | |
| Әхмәд Саиб бәк | + | + |
| Доктор Габдуллаһ Җәүдәт бәк | + | + |
| Өч мәҗрух гаскәри | + | |
| Группа: ике Мәрьям, Гөлсем, Рокыя ханымнар, Йосыф Акчурин, Фатих вә Гариф Кәримовлар | + | |
| Төркиянең бөек әдибәләреннән Халидә ханым | + | + |
| Кызлар игъдадисе мөдирәсе Нәкыя ханым | | + |
| Шәйхелислам Җәмаледдин әфәнде | | + |
| Группа: Гөлсем, Рокыя, Мәрьям ханымнар вә Әнвәр бәк, Тәүкыйф Наһид, Шәриф Әхмәд Җаниф әфәнделәр. | + | |
| Һиляле Әхмәр хастаханәсендә Кәбир Бәкер әфәнде | + | |
| Фатих Рәхими әфәнде | + | |
| Ике кыргыз шәкерте | + | |
| Мәшһүр Әхмәд Мидхәт әфәнде | ++ | |
| Акчура углы Йосыф бәк | + | + |
| Әхмәд бәк Агаев | + | + |
| Һиндстан Һиляле Әхмәр группасы | + | |
| Кибар төрек ханымнарының кыяфәтләре | + | |
| Принц Сәгыйдь Хәлим паша | + | |
| Мәшһүр педагог Сатыйгъ бәк | + | + |
| Әдернә мөдафигы Шөкри паша | + | |
| Яшь төрекләрнең башлыкларыннан мәшһүр Әхмәд Риза бәк | + | |
| Төркиянең икътисад голәмасыннан Җәвид бәк | + | |
| Төркиянең олуг әдип вә мөхәррирләреннән Хөсәен Җаһид бәк | + | + |
| Истанбулда мөслимәләр митингы | + | |
| Группа: Һинд – төрек – татар Һиляле Әхмәр хадимнәре (уртада Һиляле Әхмәр рәисе доктор Әсгадь паша) | + | |
| «Иттихаде тәрәккый»нең олугларыннан хаҗи Гадел бәк | | + |
| Әдибә Нәзиһә Мөхлис ханым | | + |
| Мәшһүр гарәп милләтпәрвәре Габделгазиз Чавиш | + | |
| Мәшһүр төрек әдибә вә шагыйрәсе Никяр ханым | | + |
| Сабикъ шәйхелислам Муса Казыйм әфәнде | + | + |
| «Иттихаде тәрәккый» башлыкларыннан мәшһүр Тәлгать бәк | + | |
| Бөек голәмадан Әмруллаһ әфәнде | + | + |
| Бөек голәмадан Әбүлгалә бәк | | + |
| Мәшһүр шагыйрь Гакиф бәк | + | |
| Доктор Хаканы әмине Мөхәммәд Әсгадь әфәнде | + | + |
| Солтан Мөхәммәд Хамис хан хәзрәтләре | + | |
| Вәлигяһыд Йосыф Газеддин әфәнде хәзрәтләре | + | |
| Мәхмүд Шәүкәт паша | + | |
| Музәханәи гаскәри мөдире, голәма вә гаскәри мөхәррирләрдән Әхмәд Мохтар паша | | + |
| Һиляле Әхмәрдә хезмәт итүче өч егет | + | |

| | | |
|---|---|---|
| Төрек четәчесе | + | |
| Шураи әүкаф рәисе Хаҗи Әүлия әфәнде | | + |
| Шураи әүкаф әгъзасы Сәнеддин әфәнде | | + |
| Дарелфөнүн голүме илаһия вә әдәбия мөдире Исмәгыйль Хаккы бәк | | + |
| Процент вә страхование хакында шәйхелисламга бирелгән гаризаның вә аның тарафыннан бирелгән фәтваның фотограф илә алынган сурәтләре | + + | |
| Болгарстан мөселманнарыннан бер группа | + | |
| Мәшһүр мөхәррир Исәгыйль Бабанзадә | | + |
| «Сәрвәте фөнүн» сахибе Әхмәд Әхсан бәк | + | + |
| Бөек голәмадан Габеррахман Шәрәф бәк | + | + |
| Төреклеккә гаид әсәрләр сахибе, галимнән сабикъ депутат брусалы Мөхәммәд Таһир бәк | + | + |
| Мәшһүр табиб вә җәмәгать хадиме, пәк фәгъгаль голәмадан доктор Әсгадь паша | + | |
| Мәгариф назыйре Шөкри бәк | + | |
| Себерия голәмасыннан сәйях Габдеррәшид әфәнде Ибраһимов | + | |
| Хөрриятпәрвәр голәмадан доктор-философ Риза Тәүкыйф бәк | + | + Мәктүбе |
| Дарелфөнүн мөдире Сами бәк | | + Ши-гыре |
| Дарелфөнүн таләбәсеннән Габдеррахман әфәнде | + | |

**Тәсхих[1]:**

435 нче сәхифәдә философ Риза Тәүкыйф бәкнең мәктүбендәге тарих 1913 урынына хата 1313 басылган. 446 нчы сәхифәдә рәсеме астында Риза Тәүкыйф бәк диясе җирдә Риза бәк дип басылган.

[1] Оригинал басма өчен төзәтмәләр

### Кайбер географик атамалар һәм урыннар

Анатулы – Анатолия (Кече Азия); Төркия урнашкан ярымутрау
Арнавыдлык – Албания
Аталар диңгезе – Эгей диңгезе
Әдернә – Эдирне (Адрианополь) шәһәре
Әнгелтерә – Англия
Әшкүдрә – Ишкудра
Бәккуз – (Beykoz) Истанбул бистәсе
Бәкләр Бәге сарае (Beylerbeyi Sarayı) – госманлы солтаннарының җәйге резиденциясе
Бөекдәрә (Büyükdere) – Истанбул бистәсе
Босна вә Һәрсәк – Босния һәм Герцоговина дәүләте
Бугаз Эче (Boğaziçi) – Кара диңгез белән Мәрмәр диңгезен тоташтырган Босфор
Галата (Galata) вә Бәк Углы (Beyoğlu) – Истанбул бистәләре
Дахили Русия – Россиянең эчке өлкәләре
Дәдә Агач лиманы – Dedeağaç пристане
Каратаг – Черногория
Кафкасия – Кавказ
Көрдестан – Курдистан
Өскеп – Скопье шәһәре
Сәланик – Салоники шәһәре
Траблус – Триполитания шәһәре
Халич – Босфор бугазы белән тоташа торган култык (Золотой Рог)
Чанаккальга – Чанаккале

### Сүзлек

анлар – алар
арнавыд – албанияле
ата – утрау
әбтәр – яраксыз, ким
әгълә – иң биек
әҗнәби – чит илнеке
әксәрият – күпчелек
әкълит – азчылык
әле дахилдән, әле хариҗдән – әле тыштан, әле эчтән
әмсальсез – мисалларсыз
әсаслы игътираз – төпле каршы килү
әсассыз – нигезсез
әфкяре гомумия – иҗтимагый фикер (общественное мнение)
әһәмиятне хаиз – әһәмияткә ия
бәгъденнән – соңыннан
бәгъзән – кайчак
бәгъзе – кайбер
бәкъкаль – ашамлык әйберләре кибете; яшелчә кибете тотучы
бәрбад – юкка чыккан
бәхәс итү – сөйләү
бикадер әл-хәл – белгән хәтле
билә – хәтта
билгакес – киресенчә
бинаән – -га күрә; нигезләнеп
бинаән галәйһи – шуңа күрә
бинаән куелган – нигезләнгән
булмак үзәрә – булсын өчен
вакыйган – чыннан да
вакытыйлә – вакытында
васитасы илә – ярдәме белән
вәлядәтханә – бала тудыру йорты
вөҗүд – 1) тән; 2) барлык
вөкугат – вакыйгалар
гадәтән – гүя
гадәтән – гүя
гаҗәбә – соң
газем – җөрьәтлелек
гайре мөслим – мөселман булмаган
галәян – ачу кайнау
гали мәктәпләрдә тәхсилдә – югары мәктәпләрдә уку
галибият – җиңү
гасаб – нерв
гәрчәктән – чыннан да
голәма – галимнәр
гомумиятлә – гомумән
гыйләвә итү – өстәү; кушу
даир – кагылышлы
дарелфөнүн – университет
дахили автономия – эчке автономия
дәкыйка – минут, мизгел
дәрхаль – шундук
дәүләте могаззамәнең харитасы – Госманлы дәүләтенең картасы
дәха, дәхи – тагын
ехтылар – ектылар
җаддә – проспект
җаһиланә тәгассыб – җаһилләрчә фанатизм
җәбрән – мәҗбүри
җәнүб вә шәрык – көньяк һәм кончыгыш
җәрәян – тенденция, агым
забит – офицер
зан итү – уйлау
затән – нигездә
заһир – күренә торган
заһир пәрәстлек – тышкы табыну
заһирән – тышкы яктан
заһири калып – тышкы калып
зәүҗә – ирнең хатыны
зирагать – авыл хуҗалыгы
зиядә – күп
зиядә – күп; артыграк
зиядәсейлә шаяне тәбриктер – күп тәбриккә лаек
зольмәт – караңгылык
зыяфәт – кунак итү, зыяфәт

ибтидаи – башлангыч мәктәп
иганә тарикыйлә – иганә юлы белән
игъмар итү – төзек итү
игътикад итү – ышану
игътираз итү – каршы килү
игътираз итү – каршы килү
идарәи горфия – сугыш вакыты идарәсе; гаскәр хакимияте
иҗтиһад – тырышлык
икмаль итү – тәмамлау
икмаль итү – тәмамлау
икърар итү – тану
икътиза – мохтаҗлык
искелә – пристань
искелә – пристань
истигъдад – булдыклылык
истигъмал итү – куллану; монда: сөйләп бирү
истикъбаль – киләчәк
истикъляль – бәйсезлек
истихкям – хәрби ныгытма
истиһзаи – мыскыл итәрлек
итмәле – итәргә тиеш
иттифак – берләшү
Иттифакы мөсәлләс – "Өчлек берлеге" хәрби блогы: Германия, Австро-Венгрия, Италия
иттихад вә интизам – бердәмлек һәм тәртип
ифтира – ялган, яла
ихариҗ – тыш
ихтилалчы – фетнәче, революционер
Иэтиляфе мөсәлләс – "Антанта" хәрби блогы: Бөекбритания, Франция, Россия
кабиле инкяр – кабул ителүе ярамаган
кадир әл-хәл могавәнәтем иҗаб итте – ярдәмче булуым кирәк булды
кайд итү – теркәү
каракүл – куй бәрәннәренең махсус эшкәртелгән тиресе
кафилә – кәрван
кафкасияле – кавказлы
кәнар – яр чите
кәшеф итү – ачыклау
консулханә – консуллык
күңелле – теләк белдерүче
кягыд – кәгазь
кяшки – эх, әгәр дә! (бик нык теләп тә булмавына пошынуны белдерә торган ымлык сүзе)
ләтыйфә – мәзәк
лиман – пристань
лөзүм – кирәк
лөзүме вакыт – кирәкле вакытта
лязем – кирәк
магада – башка, тыш
малия – финанслар
манигъ – 1) киртә; 2) каршы
манигъ – тыючы; киртә
масраф – чыгым
матбага – типография
матлаб – таләп ителгән
мәбгус – депутат
мәга ма фиһ – 1) шул ук вакытта; 2) өстәвенә
мәгалмәмнүниять – шатланып
мәгашь – хезмәт хакы
мәгълүбиять – җиңелү
мәгъмурият – төзеклек
мәгънән мәрбут – рухи яктан бәйләнгән, ияртелгән
Мәҗлесе мәбгусан – парламент
мәҗрух – яралы
мәзәлләт – хурлык
мәйдане хәрби – сугыш мәйданы
мәкаме хилафәт – хәлифәлек җире
мәкаме хиләфәт – хәлифәлек урыны
мәкасыйд – максатлар
мәлик булу – ия булу
мәмнүгъ – тыелган
мәмнүниятлә изһар кылу – канәгатьләнеп ачыклау
мәнафигъ – мәнфәгатьләр
мәнбәгъ – чыганак
мәнгъ итү – кире кагу
мәнсүб – мөнәсәбәтле
мәсафә – аралык
мәтанәт – ныклылык, чыдамлылык
мәтлуб – кирәк
мәүҗуд – бар
мәүкыйт – вакытлы
мәхз – бары тик; фәкать
мәхү итү – юкка чыгару
мәшрутиять – конституция
мәэмүр – дәүләт хезмәткәре
мәэмүрият – вазифа; дәүләт оешмасы
мәэюс вә мөкәддир – күңелне төшерә һәм көендерә торган
мәэюсит – борчылу
мәэюсит – күңелсезлек
мәэюсият – күңелсезлек
мигъдә – ашказаны
мигъмарият – архитектура
могтәбәран – ихтирам ителә торган кешеләр
мозаффаранә – җиңүле
мозаффарият – җиңү
моктәдир – көчле
монтазам гаскәр – даими, тәртипкә салынган армия
мосаләхә – солых
мосахәбәт – сөйләшү
мохалиф – 1) охшамаган 2) каршы килүче
мохафәзәкәран – консерваторлык

мөәссәсә – учреждение
мөбаләга – арттыру
мөбаләгале – арттырылган
мөбтәдигъ – уйлап табучы
мөвәкъкатан - вакытлыча
мөвәкъкать – вакытлы
мөгайин – билгеләүче
мөдахәлә итү – тыкшыну
мөдһиш – дәһшәтле
мөкавәмәт – каршы тору
мөкәммәл – камил
мөманәгать – каршы тору
мөнафәрәт – нәфрәт
мөрәббәгъ – шакмаклы; квадрат
мөрәбби – тәрбияче
мөрәккәбә – катышкан
мөсагадә итү – мөмкинлек бирү
мөсафирханә – кунакханә
мөстәсна – чыгарма
мөстәшар – киңәшче
мөтәгалликъ – бәйле
мөтәгалликъ – кагылышлы
мөтәгаммид – тырыш
мөтәгассыб – иске фикерле; артык
омтылучан
мөтәфәккир – фикер йөртүче
мөтәхассыйс – белгеч
мөтәхассыйс – белгеч
мөтәэссир – тәэсирләнгән
мөттәсыйль – берөзлексез
мөттәфикъ – бер фикердә
мөфтәхир – мактанучы, макталучы
мөхакәмә йөретү – хөкем йөртү; бәя бирү
мөхарәбә – сугыш
мөхасарә – урап алу; камалыш
мөхтәлиф – төрле-төрле
мөшавир – киңәшче
мөштәрәк – уртак
муаффәкъ – ирешкән
муаффәкыять – уңыш
муафыйк – яраклы
назар – караш
нә япмалы – нишлисең
нәкыль итү – сөйләп бирү
нәмаеш – демонстрация, тантана
нәмунә – үрнәк
нәүбәт – чират
нәшаэт итү – үсү
нәшире әфкяр – фикер таратучы
нәшьәт итү – барлыкка килү
низам вә интизам – нигез вә тәртипләр
низамсыз – рәтсез
өдәба – әдипләр
өлүһиять – тәңрелек
өмид – өмет
патрикханә – патриарх тору урыны
полицә – полиция
рафик – дус
рәд итү – кире кагу; кабул итмәү
рәсмән нәшер ителә – рәсми рәвештә
белдерелә
рәфәкать – иптәшлек
рөтбә – дәрәҗә; звание
рум – грек
садырәгъзам – бөек вәзир
сахиб – ия
сахил – яр буе
сәбәт – ныклык
сәвекъ итү – алга этәрү
сәдака
сәдәкать – тугрылык
сәер итү – күзәтү
сәнәви – ел саен; елына
сәфарәтханә – илчелек бинасы
сәфир – илче
сөаль – сорау
сөкүнәт – тынычлык
сүзләре үзәренә – сүзләренә җавап
буларак
тазминате хәрбия – репарация
тәәссеф – кызганыч
тәбәга – берәр дәүләтнең гражданнары
тәбәссем итү – елмаю
тәблигъ – хәбәрдар
тәвәҗҗеһ – илтифат
тәгаен / тәгайен итү – билгеләү
тәгаен ителү – билгеләнү
тәгаҗҗеб итү – гаҗәпләнү
тәгассыб – фанатизм
тәгъйин итү – билгеләү
тәгъкыйб итү – күзәтеп бару
тәгълим – белем
тәгърифкылу – тасвирлау
тәгътыйль – ял
тәдбир итү – чаралар оештыру
тәҗавез – чиктән үтү
тәкзиб итү – ялган дип әйтү
тәклиф иткән – тәкъдим иткән
тәкъвия кылу – куәтләү
тәләфат – корбан, үлүче
тәмамыйлә – тулысынча
тәмәнна итү – хәрәкәт белән сәлам бирү
тәмәнни итү – өметләнү
тәмәнни итү – үтенү
тәнәффес – тын алу
тәнзыймат – тәртипкә салу
тәрәддет – икеләнү
тәсдыйк итү – раслау
тәүкыйф итү – кулга алу
тәфтиш вә тәхкыйк – тикшерү
тәхәммел итү – түзү
тәхмин – чамалау
тәхсин – афәрин
тәһдид итү – куркыту

тәэвил итү – юрау
тиҗарәт – сәүдә
Траблус сугышы – Италия белән Госманлы империяторлыгы арасындагы сугыш (1911-1912)
туп – пушка
үз лисаннары бушнакчадыр – үз телләре босния теледер
үзе ноктаи назарыннан мөхакәмә йөртте – үзенең карашларыннан чыгып бәя бирде
улдыкча – шактый
фарызның хилафынча – фаразларга туры килмәслек
фәгалиять – эшлеклелек; эшчәнлек
фәгалиять – эшчәнлек
философиянә – фәлсәфәле
филхәкыйкать – чынлап та
финәфсиһи – нигездә
хадим – хезмәтче
халән – һаман
хәйрәтләрне муҗиб булу – аптырашта калдыру
хәккяк – кырлаучы
хәкыйкатән – чынлыкта
хәмияте диния – диндарлык
хәмияте миллия – милләтне саклау
хәмиятьле – энергияле
хәрарәт – җылылык
хәрбия министры – оборона министры
хәрбия нәзарәте – саклану (хәрбия эшләре) министрлыгы
хиссият галия – югары хисләр
хифзы сыйххәт – сәламәтлек саклау
хиффәт – акылсызлык
хосусан – аерым алганда
хөдүд – чикләр
хөласа – нәтиҗә
хөсне – яхшы, гүзәл
хөсне тәвәҗҗеһ – яхшы караш
һәнүз – һаман
һәяҗане әфкяр – аптырашка калу
«Һиляле Әхмәр» – «Кызыл Ай» гуманитар хәрәкәте
чар – царь
чәһәршәмбе – чәршәмбе
чәһрә – йөз, бит
чәһрә вә сәймә – йөз-битләре һәм кыяфәтләре
шаяне тәгаҗҗеб – гаҗәпкә лаек
шәй – әйбер, нәрсә
шималь – төньяк
шөгъбә – бүлек
шөгъбә – бүлекчә
шөйлә – шулай
Шураи дәүләт – Дәүләт киңәшмәсе; 1868-1922 нче елларда хөкем чыгару органы
ялңыз – фәкать
яхуд – яисә